अर्थात् ~~आ~~ देवांनींही कर्म करून जीव निर्मिले, ~~आ~~

मागील खंडांत वर्णिलेले

अर्थ:— "आप" "आप" ज्याला म्हणतात ते हेच होय. हें आपच म्हणजे कर्मच ह्याचे (जगाचे) मूळ आणि हें जग त्याचें तूल म्हणजे कोंब आहे। हा (पुरुष) पिता आहे आणि ~~देव~~ हे (मागील खंडांत वर्णिलेले देव) त्याचे पुत्र आहेत। जें कांहीं ~~पि~~ पुत्राचें असतें तें पित्याचे ही असतेंच व जें पित्याचें असतें तें पुत्राचे ही असतेंच, असें म्हटलेलें आहे. कर्म हे पुरुषांमध्ये व देवांमध्येही आहेच असा भाव आहे. । तें जाणणारा (~~[illegible]~~) इतरापुत्र महिदास म्हणाला की "मी आपणाला पृथ्व्यादि देवांपासून झालेला जाणतो (मी देवापासून झालों असें जाणतो) आणि माझ्यापासून (मत्) ~~[illegible]~~ इंद्रियरूपी देव (डोळे वगैरे) झाले असें जाणतो. ह्या देवांना ह्यापासूनच शक्तिचें दान मिळतें (इतःप्रदाना) ~~३~~ हे देव ह्यापासूनच पोसले जातात (संभृता:) माझ्यापासून म्हणजे ~~[illegible]~~ ~~[illegible]~~पासूनच इंद्रियांना शक्ति मिळते असा भाव ॥" ह्याप्रमाणे चक्षु, श्रोत्र, मन,

(ह्या ऋग्वेदमंत्राचा एक एक पाद घेऊन त्यावर उपनिषत्कार आपलें भाष्य करतो.) " स्वधेनें म्हणजे अन्नानें धरून ठेवलेला (प्राण) अपाङ् प्राङ् म्हणजे मागें पुढें जातो " हें जे म्हटलें आहे तें बरोबरच आहे कारण (हि) (यतः) हा (अयम्) अपानानें अपाङ् व प्राणानें पराङ् होतो म्हणजे जातो. (येथें ~~भाष्य~~ विवरण-रूपी उपनिषदाचा पाठ भ्रष्ट झालेला स्पष्ट दिसतो. मूळ पाठ "अपानेन ह्ययं यतः अपाङ् प्राणेन पराङ् भवति" असा असला पाहिजे, एका प्रतींत "प्राणेन" ह्या ऐवजीं "प्राणेन" असा पाठ आहेच असें Keith च्या पुस्तकावरून दिसतेंच. सांप्रतच्या पाठाला कांहीं समंजस अर्थ नांहीं). " मर्त्य अशा शरीराशीं समान उत्पत्तिस्थान असलेला (सयोनिः) अमर्त्य असा प्राण " हें बरोबरच आहे कारण (हि) ह्या प्राणाशीं (एतेन) हें सर्व जग सयोनि आहे. (कारण प्राण व हीं सर्व शरीरें ब्रह्मापासूनच उत्पन्न झालीं) आणि ~~आणि~~ हीं शरीरें मर्त्य आहेत आणि ही प्राणरूपी देवता अमर्त्य (अमृत) आहे.

" ते शाश्वत राहणारे (शश्वंता — प्राण शाश्वत आहे, तसेंच शरीर परंपरारूपानें

म्हणजे संततिरूपानें शाश्वतच आहे
"प्रजामिरग्ने अमृतत्वमश्याम" ह्या मंत्रांततरी
प्रजेच्या रूपानें अमरत्व वर्णिलें आहे, त्या-
सारखेंच हें आहे.) प्राण व शरीर हे दोघे
भिन्न मार्गानें जाणारे (विषूचीना
वियंता) आहेत. ह्यापैकीं एकाचें पोषण
करतात पण दुसऱ्याचें पोषण करीत
नाहींत. (चिक्युः हा "चि" धातुचा लिट्
आहे)" हें ही बरोबरच आहे कारण
ह्या शरीराचेंच पोषण करतात (निचिन्वंति)
(परंतु) ही प्राणरूपी देवता अमरच आहे
~~असल्यामुळे~~ म्हणजे तिला पोषणाची गरज
नाहीं. || जो हें जाणतो तो परलोकांत
(आनंदी) अमृत होतो आणि (इहलोकीं) सर्व भूतांना (~~इहलोकीं~~)
(आनंददेणाराच) अमृतच दिसतो (ददृशे) (वेदांमध्ये
लिटाचा अर्थ वर्तमान काळासारखाच पुष्कळदां
असतो)

~~म्हणून~~ ह्या खंडांत चक्षु:श्रोत्र, मन, वाणी
आणि प्राण हे ब्रह्मागीरच होत म्हणजे
ब्रह्मानंद अनुभवण्याचीं साधनें होत असें
सांगून यांचें महत्व वर्णिलें / ~~मागील खंडांत~~
ह्यांपैकीं प्राण सर्वांतश्रेष्ठ हें मागील खंडांत

दाखविलेंच आहे, त्यास अनुसरूनच यांची उपासना करावी, असें ह्या खंडांत देवांची व असुरांची हकीकत सांगून, सुचविलें आहे. शेवटीं "स्वधया गृभीत" हे ऋग्वेदांतील वचन उद्धृत करून प्राण अन्नानेंच धारण केला जातो म्हणून कर्म करावें असें स्पष्टपणें सुचविलें आहे. एकूण ह्या खंडांत सर्व अध्यायाचा ~~सारांश~~ उपसंहार करून कर्माची आवश्यकता दाखविली आहे.

## अध्याय दुसरा.

अध्याय २ खंड १ ला (खरा वेदकर्ता प्राणच होय असें दाखविलें आहे व ह्यारीतीने)

ह्या अध्यायाच्या पहिल्या दोन खंडांत ऋग्वेद कर्त्यांची नांवें आणि सूक्त वगैरे ~~नांवांचे~~ शब्दही प्राणास लावतां येतात असें त्यांच्या निर्वचनानें दाखवून, प्राणाचें महत्व वर्णिलें आहे. (मागें पहा)

अर्थ :— हा जो तपतो, (म्हणजे जगास प्रकाशवितो) तो (आत्मा (कठवल्ली ५।१५ पहा)) ~~सर्व~~ ह्या लोकामध्ये पुरुष रूपानें प्रवेश करता झाला. (अभ्यार्चत). ~~तेव्हां (तद्)~~ तेव्हां खरोखर (वाव) प्राणच त्या लोकांमध्यें (तद्) प्रवेश करता झाला; कारण जो हा तपतो तो ~~सूर्य~~ आत्मा प्राणच होय. तो प्राण ~~त्या~~ लोकांमध्ये ~~ह~~ म्हणजे शरीरांत च शंभर वर्षें प्रवेश

वेदांचा खरा कर्ता प्राणच होय हें म्हणणें खरेंच आहे कारण बुद्धी हीच ~~वेद करते~~ वेदादि ग्रंथ करते आणि प्राण असेल तेथेंच बुद्धी असते.

करून राहिला म्हणून पुरुषायुषाची शंभर वर्षे असतात. ज्या अर्थी त्या लोकांत म्हणजे शरीरांत तो शंभर वर्षे प्रवेश करून राहिला त्या अर्थी तो शतचिनःहोय. म्हणून ह्या शरीरांत राहणाऱ्या (एतमेव संतं) प्राणालाच शतर्चिन: असें म्हणतात।

हें जें कांहीं आहे त्या सर्वांमध्ये तो प्राण ह्याने इदं सर्व ह्याची द्वितीया झाली मध्यभागीं (मध्यत: सप्तम्यर्थी तसिल्) (आत्मानं हे पद अध्याहृत घ्यावें) आपणाला ठेवता झाला. ज्या अर्थी हें जें कांहीं आहे त्या सर्वांमध्ये तो प्राण आपणांला मध्यभागीं ठेवतां झाला त्या अर्थी तो माध्यमाः झाला म्हणून ह्या शरीरांत राहणाऱ्या प्राणालाच माध्यमा: असें म्हणतात।

प्राण हा गृत्स म्हणजे खाणारा आहे आणि अपान (रेतोविसर्ग करणारा असल्यामुळें) हा मद म्हणजे आनंद आहे, ज्या अर्थी प्राण गृत्स आणि अपान मद आहे त्या अर्थी तो गृत्समद झाला, म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या प्राणाला गृत्समद असें म्हणतात।

(टीप: प्राण म्हणजे वरच्या भागांतील प्राण आणि अपान म्हणजे खालच्या भागांतील प्राण प्रश्न ३।५ पहा)

हें जें कांहीं आहे ते हे विश्व त्यांचे मित्र झाले. ज्या अर्थी ते हें विश्व त्याचें मित्र झालें त्या अर्थी तो विश्वामित्र झाला. म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या ह्या प्राणाला विश्वामित्र म्हणतात। ह्या प्राणाला देव (इंद्रियें)

(जे कांहीं आहे)

म्हणाले हाच आम्हां सर्वांचा "वाम" म्हणजे प्रिय आहे. ज्या अर्थी त्याला, हाच आम्हां सर्वांचा वाम आहे असे देव म्हणाले ज्या-अर्थी तो वामदेव झाला म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या प्राणाला "वामदेव" असे म्हणतात। हें जें कांहीं आहे तें सर्व तो पापापासून (दुःखापासून) अत्रायत म्हणजे रक्षण करता झाला. ज्या अर्थी हें जें कांहीं आहे तें सर्व तो पापापासून अत्रायत म्हणजे रक्षण करतां झाला त्या अर्थी तो "अत्रयः" झाला- म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या ह्या प्राणाला "अत्रयः" असें म्हणतात.।

ऋग्वेदाची दहा मंडळें आहेत.

पहिल्या मंडळाच्या कर्त्यांना शतर्चिनः म्हणतात
दुसऱ्यातें नवव्या " " माध्यमाः "
दुसऱ्या " कर्त्याला गृत्समद "
तिसऱ्या " " विश्वामित्र "
चवथ्या " " वामदेव "
पांचव्या " कर्त्यांना अत्रयः "
सहाव्या " कर्त्याला भारद्वाज "
सातव्या " " वसिष्ठ "
आठव्या " कर्त्यांना प्रगाथाः "
नवव्या " " पावमानीः "
दहाव्या " " क्षुद्रसूक्ताः आणि महासूक्ताः } म्हणतात

पहिल्या पांच मंडलांच्या कर्त्यांचीच नांवें प्राणास ही लागूं पडतात हें ह्या खंडांत दाखविलें.

अध्याय २ खंड २ :– ह्या खंडांत ऋग्वेदाच्या पुढील पांच मंडलांच्या कर्त्यांचीं नांवे प्राणास कशी लागतात तें दाखविलें आहे आणि सूक्त, ऋच्, ~~अर्धर्च~~ अर्धर्च, पद आणि अक्षर हे शब्द ही प्राणास लागतात हें दाखविलें आहे.

अर्थ :– हा प्राणच वाजांचें भरण करणारा (बिभ्रद्वाजः) आहे. वाज म्हणजेच प्रजा त्यांचें हा प्राण भरण (पोषण) करतो म्हणून तो "भरद्वाज" झाला म्हणून ह्या शरीरातच राहणाऱ्या प्राणाला "भरद्वाज" म्हणतात. देव (इंद्रियें) त्या प्राणाला म्हणाले 'हा आम्हां सर्वांमध्ये वसिष्ठ म्हणजे सारवान्–बलवान्–आहे. ज्या अर्थी देव त्याला 'हा आम्हां सर्वांमध्ये "वसिष्ठ" आहे' असें म्हणाले त्या अर्थी तो "वसिष्ठ" झाला म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या प्राणाला "वसिष्ठ" म्हणतात. हें जें कांहीं आहे त्या सर्वांकडे (सर्वांमध्ये) हा प्राण (अभिप्रागात् इ०) गेला. ज्या अर्थी हें जें कांहीं आहे त्या सर्वांमध्ये हा प्राण (अभिप्रागात् इ०) गेला त्या अर्थी तो "प्रगाथाः" झाला. म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या प्राणाला "प्रगाथाः" म्हणतात. हें जें कांहीं आहे त्या सर्वाला तो प्राण अभ्यपवयत

(मागे पहा २)
म्हणजे पवित्र करतां झाला. ज्या अर्थी हें जें कांहीं आहे त्या सर्वाला प्राण "अभ्यपवयत" म्हणजे पवित्र करतां झाला त्या अर्थी तो "पावमान्य" झाला. म्हणून ह्या शरीरांत राहणाऱ्या प्राणाला "पावमान्य" असें म्हणतात। तो प्राण म्हणाला. जें क्षुद्र आहे आणि जें महत् आहे तें सर्व मीच व्हावें. त्या क्षुद्र किंवा महत् वस्तू (तें) क्षुद्रसूक्त आणि महासूक्त झाल्या, म्हणून तो प्राण "क्षुद्रसूक्ताः" झाला. म्हणून ह्या शरीरांत राहणाऱ्या प्राणाला "क्षुद्रसूक्ताः" असें म्हणतात. ("क्षुद्रसूक्ताः" ह्या नावांतच "महासूक्ताः" ह्या नावाचा अंतर्भाव होतो (implies)) अहो (बत) तुम्ही प्राणाचें ~~चांगलें चांग~~ सूक्त म्हणजे चांगलें ~~चांग~~ वर्णन दिलें (अवोचत) म्हणजे केलें असें म्हटल्यामुळें (इति). ~~किंवा तुम्ही प्राणाचें सूक्त म्हणजे चांगल्या रीतीनें वर्णन केलें म्हणून प्राण हा सूक्त झाला.~~ तें वर्णन सूक्त झालें म्हणून प्राण सूक्त झाला. म्हणून ह्या शरीरांत राहणाऱ्या प्राणाला सूक्त म्हणतात।

(मागे पहा १) हा प्राण "ऋग्" आहे. हा ह्या सर्व भूतांची त्यांत प्रवेश करून अर्चा करता झाला। ज्या अर्थी ह्या सर्व भूतांची अर्चा करितां झाला त्या अर्थी तो ऋग् झाला. म्हणून ह्या शरीरांत राहणाऱ्या प्राणाला "ऋच्" म्हणतात।

(१)

(सायनांनी ही "स्वप्रवेशेन सर्वभूतार्थं देहं प्राणिव मकरोत्" असा अर्थ केला आहे.)

(२)

ज्या वस्तूंत प्राण नसतो ती वस्तु सडते म्हणजे अपवित्र होते. म्हणून प्राण तिला पवित्र करतो असे म्हटले आहे.

हा प्राण अर्धन्व आहे. हा सर्व अर्धांची (म्हणजे शरीररूपी स्थानांची ज्यांत) प्रवेश करून अर्चा करता झाला. ज्या अर्थी सर्व अर्धांची त्याने अर्चा केली त्या अर्थी तो "अर्धन्व" झाला. म्हणून ह्या शरीरांतच राहणाऱ्या प्राणाला "अर्धन्व" म्हणतात. | हा प्राण पद होय. ह्यानेच सर्व भूतांमध्ये पादि" म्हणजे प्रवेश केला, इत्यादि | हा प्राण "अक्षर" आहे. हा प्राणच, ह्या सर्व भूतांकरितां "क्षरति" म्हणजे झरतो आणि त्यांच्या करितां (अन्नं) भरतें, तो भूतांकरतां क्षराति (झरतो) त्यापेक्षां त्यास क्षरत (झरत) नाहीत (न अतिक्षरंति). ज्या अर्थी इत्यादि... | ) ह्या सर्व ऋचा सर्व वेद सर्व आवाज (घोष) हे सर्व एकच म्हणजे उच्चार (व्याहृति:) म्हणजे प्राणच होय. ऋचा प्राण हाच ऋचा होय असें जाणावें. भाव असा आहे की ऋचा करणे किंवा म्हणणे हे सर्व प्राणाचेंच कार्य असल्यामुळें प्राणाचीच उपासना अर्थात् भरण व रक्षण करावें. |

ह्या खंडात प्राणाचें महत्व वर्णन करून पुढील खंडांत प्राणाकरितां आवश्यक असलेले अन्न उत्पन्न करण्याचें महत्व वर्णिले आहे

अध्याय२ खंड ३ :— ह्या खंडाचा अर्थ करण्यांत कोणतीच अडचण नाहीं. म्हणून येथे पूर्ण अर्थ देत नाहीं. पण स्पष्टीकरण मात्र करतो. "विश्वामित्र" हें नांव येथें मुद्दाम योजलेलें दिसते ह्याचा अर्थ ~~सर्व जगाचा~~ जो आपणास सर्व जगाचा मित्र मानतो तो. असा ~~असा~~ दिसतो. ~~म्हणून~~ असाच मनुष्य येथें सांगितल्याप्रमाणें बृहतीसहस्र किंवा कोणतेंही स्तोत्र म्हटल्यानें इंद्राच्या प्रिय धामास जाईल म्हणजे आनंदाचा अनुभव घेईल. हें स्तोत्र म्हणतांना इंद्र म्हणजेच प्राण जवळ बसला (उपनिषसाद) हें म्हणणें ही योग्यच आहे. कारण प्राणाशिवाय हें कार्य होऊंच शकत नाहीं. असो. ह्या स्तोत्राचा तृतीय ~~[illegible]~~ तृचाशीति म्हटल्यावर विश्वामित्रास इंद्रानें ज्ञान सांगितलें ह्याचाही अर्थ सरळ सरळ असा आहे कीं तें स्तोत्र म्हणतां म्हणतां त्या स्तोत्रावरूनच विश्वामित्रास ज्ञान झालें कीं "प्राणो वा अहं .... तपन्नेवास्मीति (वै)" ह्याचा अर्थ:— "हे ऋषे, मी इंद्र खरोखर प्राणच होय. तूं प्राणच होय. सर्व भूतें ही प्राणच होय. हा जो तपतो ~~[illegible]~~ ~~सूर्य~~ ही प्राणच होय. तो मी ह्या रूपानें म्हणजे प्राण-रूपानें सर्व दिशांमध्ये शिरलेलो (विष्टः) आहे त्या माझें अन्न हें ~~[illegible]~~ हित करणारें सुख देणारा कुशल (दक्षिण) मित्र आहे (भाव असा कीं

मागें पहा

म्हणजे जगास प्रकाशवितो तो जीवात्मा (कठ ५।१५ पहा)

"एतद्दहः" - "महाव्रत संज्ञक दिवशी" * कारण
"अथ महाव्रतम्" असा ज्यांत हे उपनिषद् आहे त्या
ऐतरेय आरण्यकाचा आरंभच आहे.

"महान्नामीत्यभिव्याहृत्य" याचा अर्थ :—
~~अन्न असें म्हणून" म्हणजे अन्न मानून~~ असा आहे.
~~व अर्थात् खाऊन ... ...~~
~~खाणें ... अन्न खाणें जरूर आहे~~
~~असा उपनिषदाचा भाव आहे.~~

"बृहतीसहस्र स्तोत्र" हा एक पक्षीच मानला
आहे. त्याच्या निरनिराळ्या भागास ग्रीवा,
दक्षिण पक्ष, उत्तरपक्ष, वगैरे मानलें आहे.
आणि गायत्री छंदांची एक तृचाशीति
बृहतीछंदाची एक तृचाशीति आणि उष्णिक्
छंदाची एक तृचाशीति अशा तीन तृचाशीतिंना
या पक्षाच्या पोटांतील "अन्न" म्हटलें आहे.
Keith पान २९ प्यारा १ पहा आणि ऐतरेय
आरण्यक आरण्यक ५ अध्याय २ खंड १-५
आणि अध्याय ३ खंड १ (Keith edition) अर्थात्
"द्वितीयं" आणि "तृतीयं" म्हणजे दुसरी
व तिसरी तृचाशीति असा अर्थ आहे.

~~स्तोत्रापेक्षां अन्नच मला हितकर आहे~~
मला ~~बृहतीसहस्री स्तोत्र सुखकर~~ बृहतीसहस्ररूपी ~~स्तोत्र~~ अन्न हितकर नसून
खरोखर अन्नच हितकर आहे.) आणि
तें अन्न जो विश्वाचा मित्र असेल तोच
उत्पन्न करतो (वैश्वामित्रं) म्हणजे भाव असा
कीं जो विश्वाचा मित्र आपणास समजत
असेल त्यानें अन्न उत्पन्न करावें. हा
~~तपस्वी~~ ~~मूळ~~ प्रकाशानारा जीवात्मा मीच आहे". बृहतीसहस्रा-
सारखीं स्तोत्रें म्हटल्यानें जरी आनंद
होत असला तरी खरा आनंद अन्नानेंच
होतो. म्हणून स्तोत्रें म्हणण्यांतच सर्व
काळ न घालवितां अन्नच उत्पन्न करा
असा ह्या खंडाचा भाव स्पष्ट आहे.
सर्व विश्वास आनंद देणारें अन्न उत्पन्न
करणाऱ्यास बृहतीसहस्रासारखीं स्तोत्रें
म्हणण्याचीही गरज नाहीं असें पुढील
खंडांत, अशा मनुष्याचें बृहतीसहस्रस्तोत्र
दुसऱ्याच रितीनें संपन्न होतें असें
दाखवून, दाखविलें आहे.

अध्याय२खंड ७ = आणि वाटणाऱ्या ते (तद्) ~~हे~~
अर्थः– त्या अन्न उत्पन्न करणाऱ्या विश्वामित्राचें
~~बृहतीसहस्रं (तत्)~~ हें (इदम्) बृहती सहस्र स्तोत्र, संपन्न होतें म्हणजे सिद्ध होतें.
त्याचें शरीर हीच त्या स्तोत्रांतील व्यंजनें, त्याचा

आत्मा ~~है~~ हे या स्तोत्रांतील स्वर (घोष), त्याचा ~~...~~ प्राण ~~हे~~ हे या स्तोत्रातील "ऊष्म" अक्षरें म्हणजे श, ष, स ~~...~~ हीं अक्षरें होत। हें जाणणारा वसिष्ठ वसिष्ठ म्हणजे धान्यधनसंपन्न झाला व त्यापासून याला हें नांव पडलें (लेभे)। हेंच इंद्रानें विश्वामित्राला (मागील खंडांतील हकीकती प्रमाणें) सांगितलें। आणि हेंच इंद्रानें भरद्वाजाला सांगितलें। म्हणून (मागें पहा), यज्ञांमध्ये तो इंद्र म्हणजेच प्राण त्याच्या त्या मित्रासह म्हणजे अन्नासह बोलाविला ~~...~~ जातो (हूयते) म्हणजे यज्ञांत अन्न दान केलें जातें। ~~किंवा~~ दुसऱ्याही रीतीनें ही अन्न उत्पन्न करणाऱ्या विश्वामित्राचें बृहतीसहस्त्रस्तोत्र संपन्न होतें. ते असें. संपन्न झालेल्या ~~...~~ बृहती सहस्त्राचीं ३६००० (छत्तीस हजार) अक्षरें असतात. आणि मनुष्याच्या आयुष्याचीं जीं शंभर वर्षे ~~यांच्यें~~ यांचे ही तितकेच (दिवस) होतात. ~~व्यंजने ही~~ व्यंजनांनीं रात्रि मिळवितात आणि स्वरांनी दिवस मिळवितात. म्हणजे आयुष्याचे दिवस हेच जणूंकाय स्वर आणि आयुष्याच्या रात्रि ~~...~~ जणूं काय व्यंजनें। ह्या रीतीनें ही (तद्वा) याचें बृहतीसहस्र संपन्न होतें।

हें आयुष्यरूपी बृहतीसहस्त्र संपन्न झाल्यानंतर (परस्तात् म्हणजेच नंतर, ह्यामुळेंच 'एतस्य, बृहतीसहस्त्रस्य' आणि संपन्नस्य' येथील षष्ठी विभक्ति झाली आहे)

(मागें पहा) म्हणजे मनुष्य आयुष्यभर अन्न उत्पन्न करीत व वाटत असला तर) प्रज्ञामय म्हणजे ज्ञानपूर्ण, देवतामय म्हणजे देवतांप्रमाणें पूजनीय, ब्रह्ममय म्हणजे ब्रह्माप्रमाणें सर्व ठिकाणीं साम्यदृष्टी ठेवणारा व अमृतमय म्हणजे आनंदपूर्ण असल्यामुळें (संभव) देवतांत जाऊन मिळतो म्हणजे पूज्य होतो. ऋषीनें देखील असेंच सांगितलें आहे कीं (ऋग्वेद १/११५/१) सूर्य म्हणजे परमात्मा हा सर्व जंगम व स्थावर वस्तूंचा आत्मा आहे (म्हणजे आत्मा एकच आहे हा भाव आहे. ह्याचाच विचार करावा, विचार करावा.)

ह्या अध्यायांत शेवटच्या दोन खंडांत आत्महित पाहणारा व अर्थात् विश्वाचा मित्र बनलेला मनुष्य आयुष्यभर विश्वाकरितां अन्न उत्पन्न करीत व वाटत राहिला (कर्म करीत राहिला) तर तेंच त्याचें बृहतीसहस्त्रस्तोत्र होय असें स्पष्ट सांगून आमरण कर्माची अर्थात् सत्कर्माची आवश्यकता प्रतिपादिली आहे. आणि केवळ स्तोत्रें म्हणण्याचें वैयर्थ्य प्रतिपादिलें आहे.

~~जो~~ जो मी आहे तो तो आहे व जो तो आहे तो मी आहे असें जो जाणतो म्हणजे आत्माद्वैत जो जाणतो तो,

"The astronomical method & its application to chronology of Ancient India" ह्या माझ्या ग्रंथाच्या ४२३व्या परिच्छेदांत मी ह्या खंडांतील "तद्वा इदं बृहतीसहस्रं .... षट्त्रिंशतमक्षराणां .... ...... रहानि" हें वाक्य उद्धृत केलें आहे. तेथें ह्या वचनाचा जो अर्थ केला आहे तो येथें केलेल्या अर्थाहून भिन्न आहे. येथचाच अर्थ बरोबर आहे व तेथचा अर्थ चूक आहे. तेथचा अर्थ देतांनां आळसामुळें मी संदर्भाचा पूर्णपणें विचार केला नाहीं. येथें केलेला अर्थ असा की "मनुष्याचें आयुष्य हें सहस्रबृहती म्हणण्या सारखें आहे" ह्या तुलनेंत रात्रि ही व्यंजनें मानावीत आणि दिवस हे स्वर मानावेत." ह्या अर्थावरून ही वेदमंत्र करतांनां ते मंत्रकर्ते ऋषींचे दिवस स्वरांनीं व रात्रि व्यंजनांनीं दाखवीत असतील असें अनुमान करतां येईल. ~~तेथचा अर्थ सायन भाष्याला अनुसरून केला आहे की असें वाटण्याचे~~.

टिप्पणी — "मय" प्रत्यय प्राचुर्यार्थकच मानावा लागतो कारण येथें मयप्रत्ययांतांनीं स्तुति केली आहे. विकारार्थक "मया"नें निंदा होते.

संभूय — "असल्यामुळें" कारण अद्वैतज्ञ जिवंतपणींच तसा असतो. "स्थिताऽस्यामन्तकालेऽपि" येथेंही असाच अर्थ आहे.

"वासिष्ठ" याचा अर्थ वर केला तोच आहे हें [illegible]

अध्याय २ ज्ञानसंपन्न व सत्कर्म करणाऱ्या

मनुष्याचें आयुष्य हें बृहतीसहस्र स्तोत्र
म्हणणेंच होय, जें मागील अध्यायाच्या शेवटीं
सांगितलें त्यालाच दृढता आणण्याकरितां ह्या
अध्यायांत मनुष्याच्या कर्मांचें पृथक्करण
करून, त्या पैकीं कोणत्या कर्मांनीं यज्ञ होतो
तें दाखविलें आहे. व तींच कर्मं, ज्ञानसंपन्न
व सत्कर्म करणाऱ्या मनुष्याच्या चरित्रांत
होत असे त्यामुळें, अशा मनुष्याचें सर्व
आयुष्यच यज्ञ करणें म्हणजे बृहती सहस्रस्तोत्र
म्हणणेंच होय असें दाखविलें आहे.

अध्याय २ खंड १ ला:

अर्थ:- शरीर (आत्मा) ज्यापासून हें सर्व जगत् उत्पन्न
होतें तें पांच प्रकारचें उक्थ होय असें जो जाणतो
तोच खरा जाणता (संप्रतिविद्) | पृथ्वी,
वायु (हवा), आकाश, आप (पाणी), ज्योतिष (उष्णता)
हेंच तें पांच प्रकारचें, ज्यापासून
हें सर्व जगत् उत्पन्न होतें व ज्यांत लय
पावतें (अप्येति) तें आत्मोक्थ म्हणजे
शरीर बनविणारें उक्थ होय। हें जो जाणतो
तो आपल्यासारख्यांचे (समानानां)
[illegible] (अन्न) होतो म्हणजे त्याला

ऋग्वेदमंत्र (८,७६,१२)

वाचमष्टापदीमहं नवस्राक्ति मृतस्पृशं।
इंद्रात्परितन्वं मम

~~पंचभूतामधून झालों आहे तरीच इतरभूतेंही झाली आहेत असें जाणून तो त्यांनाही आश्रय देतो.~~

~~त्या उक्थांतच अन्न ही आहे आणि अन्नाद ही आहे असें जाणतो त्याच्या ठिकाणी अन्नाद (पुत्र किंवा कन्या) उत्पन्न होतो आणि त्या अन्नाद करितां अन्न ही उत्पन्न होते.~~

~~वेद अहः अस्मिन् अशीं पदें येथें पाडावीत~~

संतति उत्पन्न होते (He reproduces his like) (ह्याचेंच स्पष्टीकरण पुढील वाक्यांत आहे) त्या पांच प्रकारच्या उक्थांतच अन्न ही आहे (तो अन्न उत्पन्न करून खातो म्हणून) आणि अन्नाद ही आहे असें जो जाणतो त्याच्या ठिकाणीं (वेद अहः अस्मिन् अशीं पदें येथें पाडावींत) अन्नाद अहो (आहे) (पुत्र किंवा कन्या) उत्पन्न होते आणि त्या अन्नादाकरितां अन्न (स्तनांतील दूध) ही उत्पन्न होते. (त्या पंचविध उक्थांतच अन्न व अन्नाद आहे ह्याचें स्पष्टीकरण पुढील वाक्यांत आहे) आप् (पाणी) आणि पृथ्वी हें अन्न होय कारण अन्नामध्यें हेंच असतात (एतन्मयानि); ज्योतिस् (उष्णता) आणि वायु (हवा) हे अन्नाद आहेत कारण ह्यांच्या सहाय्यानें हे सर्व अन्न खातो (आवपन) म्हणजे पचवितो | आकाश हे ठेवण्याचें ठिकाण आहे कारण आकाशांतच हें सर्व ठेवल्या जाते. | जो हें जाणतो तो आपल्या सारख्यांचें म्हणजे आपल्या संततीचें आवपन म्हणजे राहण्याचें ठिकाण होतो. एकूण जो उक्थांतच अन्न व अन्नाद आहे असें जाणतो तो अन्न उत्पन्न

अध्यक करून खातो व अर्थात ~~त्याच्यापासून~~ आहे त्याच्या ठिकाणीं अन्न खाणारा ३८

(संतति) उत्पन्न होतो व त्याच्या करितां अन्न

(स्तन्य)ही उत्पन्न होतें ॥ औषधि व वनस्पति

हें अन्न आहे आणि प्राणी हे अन्नाद आहेत.

कारण प्राणी औषधि व ~~[illegible]~~ वनस्पति ह्यांनां

खातात. | त्या प्राण्यापैकी ~~[illegible]~~ म्हणजे ज्यांनां खाली

आणि वर म्हणजे दोन्हीकडे दांत असतात आणि

जे मनुष्याच्या प्रकाराला अनुसरून (विधां अनु

कुर्वत असतात (विहिता) ते अन्नाद होत

आणि इतर पशु त्यांचे अन्न होत. म्हणून

ते ~~[illegible]~~ उभयदंत प्राणी इतर पशुवर जणूं

चालतात म्हणजे इतरपशूंचा पराभव

करतात. कारण अन्नाद नेहमी अन्नापेक्षां

वरचढ असतो | जो हें जाणतो तो आपल्या

सारख्यांनां वरचढ होतो ॥ येथें परोक्षवाद

आहे असें वाटतें. उभयतोदंत म्हणजे

कर्म आणि ज्ञान ह्या दोहोंचा उपयोग करून

आनंदाचा अनुभव घेणारा हा इतरांनां

वरचढ होईल हें उघडच आहे. असाच

ह्या वाक्यांचा भाव आहे म्हणूनच

ह्या खंडांत शरीरास उत्पन्न करणाऱ्या अन्ना-

कर्माविषयी ~~व~~ सामान्य ~~अर्थात~~ कर्माविषयीं

सांगून पुढील खंडांत ज्ञानाविषयीं

सांगितलें आहे.

म्हणजे चांगली अवस्था व वाइट अवस्था जाणतो
म्हणजे चांगली अवस्था कशी मेळेल व वाइट
अवस्था कशी टळेल ते जाणतो.

अध्याय २ खंड २

आविस्तराम् = आविस् + तराम् (प्रत्यय)
= अतिशय प्रगट झालेला
अतिशय विकसलेला.

(मल स्वाप्याच्या मध्ये)

आविर्भूयः = आविर्भावः (मागे पहा)

~~आविर्भूय = आविर्भाव नपुंसक द्वितीया विभक्ति~~

"आविर्भूयं" पाठ ~~आविर्भाव, नि कारण~~ विकसित होऊन
~~किंवा आविर्भूय पाठ आहे तें Keith च्या पुस्तकांत पहा.~~

अर्थ: — या (तस्य) अतिशय विकसलेला आत्मा जो जाणतो तो या विकासाचा उपभोग घेतो.

१ जे औषधि वनस्पति आणि प्राणी आहेत त्यांच्यातील अतिशय विकसलेल्या आत्म्याला तो जाणतो. ("तेषु" हा शब्द अध्याहृत घ्यावा लागतो) (तें असें.) औषधिवनस्पतिमध्ये फक्त रस असतो, परंतु प्राण्यांमध्ये चित्त ही असतें. ~~प्राण्यांमध्ये~~ अधिक विकसलेला आत्मा असतो कारण त्यांच्यामध्ये रसही दिसतो आणि इतरांमध्ये (औषधिवनस्पती मध्यें) चित्त दिसत नाहीं. पुरुषांमध्यें (मनुष्यामध्ये) च अतिशय विकसलेला आत्मा असतो कारण तो प्रज्ञानानें (बुद्धीनें) अतिशय संपन्न असतो. तो जाणलेलेंच बोलतो, तो जाणलेलेंच पाहतो, तो उद्याचा दिवस जाणतो (म्हणजे तो पुरुष उद्याचा विचार करून कर्म करतो), हा लोक (संसार) जाणतो आणि ही अलोक जाणतो ~~परलोकाचा ही विचार करतो~~ तो मर्त्य अशा शरीरानें अमृताची म्हणजे कधीं नाश न पावणाऱ्या गोष्टींची इच्छा करतो. परंतु इतर पशूंचें ज्ञान भूक व तहान एवढेंच असतें.

(या प्रमाणे प्रज्ञानानें संपन्न असलेला)

आविर्भू + क्यप् = आविर्भूय:
See "ब्रह्मभूयाय कल्पते" in भगवद्गीता

Keith च्या पुस्तकांत "आविर्भूय:" असा पाठ आहे परंतु अड्यारप्रतींत "आविर्भूयं" असा पाठ आहे. "आविर्भूयं" म्हणजे "आविर्भावं" हा शब्द वास्तविक येथें द्वितीयांत पाहिजे. "आविर्भूय" हा ल्यबंत रूपानें अर्थ जुळत नाहीं. ~~द्वितीया~~ कारण आविर्भूत होणारें ब्रह्म आहे. तें येथें कर्ता नाहीं. द्वितीयांत रूपानेंच अर्थ चांगला जुळतो. म्हणून

~~"आविर्भूयम्" असा द्वितीयांत पाठ मानावा किंवा प्रथमांत रूपच द्वितीयाविभक्तीच्या अर्थानें योजिलें असें मानावें. असें वेदांमध्ये केव्हां केव्हां होतें. विभक्तिव्यत्यय वेदांमध्ये केव्हां केव्हां होतो उ० सोनो देवीरभिष्टये~~

आविर्भूय किंवा आविर्भूय: ही द्वितीया समजावी "सुपां सुलुक्" ह्या सूत्राप्रमाणे (७।१।३९) कोणत्याही विभक्तिप्रत्ययाचा "सु" म्हणजे विसर्ग होतो किंवा लोपही होतो.

ते पशु जाणलेले बोलत नाहींत, जाणलेले पाहात नाहींत, ते उद्याचा दिवस जाणत नाहींत, ते लोक व अलोक जाणत नाहींत. ते पशु एवढेंच असतात म्हणजे त्यांचें ज्ञान एवढेंच असतें. कारण जशी प्रज्ञा असेल तसें (ह्या ज्ञानाचा) संभव असतात. ॥३॥

अध्याय३ खंड २

अर्थ- तो हा पुरुष जणुं समुद्र म्हणजे सर्व लोकापेक्षां मोठा आहे. (अति ह्या अव्ययामुळें "लोकं" व पुढील वाक्यातील "एनं" ह्यांची द्वितीया झाली आहे.) ज्या कोणत्या वस्तूचा तो उपभोग घेतो त्या वस्तू-पेक्षां तो आपणांस मोठें मानतो। जरी त्यानें अंतरीक्ष लोकाचा उपभोग घेतला तरी त्या अंतरीक्ष लोकापेक्षां तो आपणांस मोठें मानतो। जरी तो या म्हणजे स्वर्ग लोकाचा त्यानें उपभोग घेतला तरी त्या स्वर्ग लोका-पेक्षांही तो आपणांस मोठें मानील (एकूण सर्वांपेक्षां मोठें होण्याची त्याला हांव आहे. ती पूर्ण करण्याकरितां तो यज्ञ करतो.) ("स एष...... अपियंति" हा भाग paranthesis होय) पण तो यज्ञ तरी मनुष्यांच्या वाणीचा व चित्ताचा "उत्तरोत्तरक्रम"च म्हणजे वाणीच्या व चित्ताच्या क्रियांची परंपराच (succession) होय. (येथें भाव असा आहे कीं मनुष्याचें सर्व आयुष्य देखील वाणीच्या व चित्ताच्या क्रियांची परंपराच असल्यामुळें, मनुष्याचें सर्व आयुष्य ही यज्ञच होऊं शकतें.

(अत्येति असा पाठ कोठें आहे कार्ये पक्ष)

आणी

मामुली यज्ञांतील क्रियांचा जसा देवताराधना हेतु असतो तसा आयुष्यांतील क्रियांचा ब्रह्माराधना हा हेतु असेल तर मनुष्याचे सर्व आयुष्य यज्ञच होय (असा भाव आहे.) तो हा मामुली यज्ञ पांच प्रकारचा आहे. ते प्रकार अग्निहोत्र, दर्शपूर्णमास, चातुर्मास्य, पशुयज्ञ, आणि सोमयज्ञ होत. हा जो सोमयज्ञ आहे तो सर्व यज्ञांमध्ये संपन्नतम म्हणजे परिपूर्ण आहे कारण ह्यांत हे पांच भाग (पंचविधा) दिसून येतात (अधिगम्यंते) ते भाग असे सवनापूर्वीचा एक, तीन सवनें आणि तीन सवनानंतरचा पांचवा भाग ॥ मनुष्यांचे आयुष्य हे देखील एक सोमयागच होय कारण ह्यांत ही (१) शिक्षण घेण्याचें पाहिलें वय (२) भर जवानी (३) मध्यमवय (४) उतारवय आणि (५) म्हातारपण असे पांच भाग होतात असा भाव दिसतो.

अध्याय ३ खंड ८ :— हा खंड सर्व आणि मागील खंडाचा "स एष यज्ञः" ह्या पासून पुढचा भाग parenthesis आहे म्हणजे ह्यांत मुख्य विषयाचें प्रतिपादन नसून ह्यांत प्रसंगानुसार अवांतर माहिती दिली आहे. ह्या खंडाचा अर्थही सुबोध आहे म्हणून आवश्यक तेवढी टिप्पणें मात्र येथें देतो.

अध्यूढ्हं = अध्यूढं = वरचढ, मोठा (मोठें पद)

"यो ह वै यज्ञे...... महदुक्थं" = "यज्ञावर यज्ञ वरचढ आहे म्हणजे एका यज्ञापेक्षां दुसरा यज्ञ वरचढ आहे, यज्ञांतील यज्ञातील एका दिवसापेक्षां दुसरा दिवस वरचढ आहे, सर्व देवांमध्ये एकच देव वरचढ आहे हें जो जाणतो तोच खरा जाणता होय। हें जें महदुक्थं आहे तोच कोणत्याही यज्ञापेक्षां वरचढ यज्ञ आहे, यज्ञांतील दुसऱ्या कोणत्याही दिवसापेक्षां वरचढ दिवस आहे आणि सर्व देवांमध्ये वरचढ देव आहे."

"तदेतत्सहस्रं तत्सर्वं...... तत्सहस्रं" = "ते सर्व मिळून एक हजार (बृहती) होतात. ते सर्व दहा दहा मिळून ही एवढी संख्या होते. (ते असे) दहा दहांचा एक शत होतो. दहा शतांचा सर्व मिळून एक सहस्रं होतो."

आख्यान = वर्णन (?)

स्तोभसहस्रम् = ~~बृहतीसहस्रम्~~, ~~...~~ ~~...सहस्रम्~~ (मागे पहा)

"तानि त्रीणि छंदांसि भवंति" = ते गायत्री, उष्णिक् आणि बृहती हे तीन छंद ~~तीन वेद (ऋग्वेद, यजुर्वेद आणि सामवेद)~~ आहेत.

"स सर्वं ~~मेधा~~ .... राध्नोति" = अन्न ही तीन प्रकारचें आहे. चाखावयाचें (अशनं — लाळ मिसळून नंतर गिळणें), प्यावयाचें आणि चावून खावयाचें. ह्या तीन प्रकारांनी (~~...~~) अन्न मिळते त्या प्रमाणेंच गायत्री, बृहती, आणि उष्णिक् ~~ऋग्, यजुस् आणि साम~~ ह्या तीन ~~प्रकारांनी~~ ~~...~~ छंदांनी ते सर्व ~~बृहतीसहस्रं~~ (तत् सर्व) होते. ॥४॥ (ह्या आरण्यकांत ५।२।३-५ मध्ये ह्या तीन छंदसच्या अंसीकी ८० ऋचा सांगितल्या आहेत)

अध्याय २ खंड ५ :-

ह्या खंडात मुख्य विषय पुनः चालू केला आहे. ह्या खंडाचा अर्थ करतांना ह्यांच्या मागचें वाक्य 'तिसऱ्या खंडांतील " स एष वाचश्चित्त स्योत्तरोत्तरक्रमो यद्यज्ञः " हेंच ~~...~~ मानले पाहिजे.

अर्थः — वाचा आणि चित्त ह्यांचा जो उत्तरोत्तर क्रम आयुष्यभर चालला असतो (तत्) ~~...~~ यज्ञरूप आयुष्यानें ~~...~~ तोच ~~है~~ ~~यज्ञानें मिळा...~~ संपादलेलें ~~संपादलेलें~~ ~~संपादावयाचें~~ बृहतीसहस्र होय। परंतु दुसरे कोणी आधीपर्यंत म्हणतात (प्रतिजानते) कीं दुसऱ्या अनेक छंदांचें सहस्र संपादित केलें जाते.

~~...~~ " ते एक अयुतं

स्तोभ – म्हणजे सामगायनांत ई, ऊ वगैरे निरर्थक अक्षरें म्हणतात तीः ती अक्षरें म्हणूनच प्रस्ताव वगैरे पांच प्रकार केले जातात हें उघड आहे. ह्या स्तोभांवरच छां. उ. १/१३ येथील परोक्षवाद रचला आहे.

(१)

"तदैंद्रं" ह्या उपलब्ध पाठाने अर्थ जुळत नाही
म्हणून मी "तदेंद्रं" असा पाठ घेतला आहे.

(२)

" तोसुन् प्रत्यय वेदांमध्ये तुमुन् ह्या अर्थी
येतो. ~~भवितोः = भवितुं समर्थः असा~~
~~अर्थ होतो : दातोः = दातुं समर्थः~~
ह्या रूपा [illegible] चा उपयोग भविष्य-
काळ दाखवि[illegible]ण्याकडे करीत असे येथील
प्रयोगावरून दिसते.

बृहतीसहस्रच संपादन करावें. कारण बृहती हा पूर्ण आत्मा आहे. तो आत्मा चोहोंकडून शरीराच्या अंगांनी (शरीरैः) परिवृत आहे. जसा हा आत्मा चोहोंकडून शरीराच्या अंगांनी परिवृत आहे तशीच बृहती ही चोहोंकडून इतर छंदांनी परिवृत आहे. ह्या अंगांच्या मध्ये कारण आत्मा आहे. बृहती ही छंदांची मध्य आहे (कारण कांहीं छंद बृहतीपेक्षां मोठे व कांहीं लहान आहेत.)

बृहती सहस्र संपादन करणारा ईश्वर यशस्वी, कल्याणकीर्ति होईल शिवाय तो ईश्वर असून ही आयुष्य पूर्ण होण्या-पूर्वी मरणार नांही (येथे "ईश्वरो ह तु पुरायुषः प्रैतोः" असा "ह्या ऐवजी "ईश्वरोहन पुरायुषः प्रैतोः" असाच पाठ घेणे भाग पडते. कारण त्या शिवाय बृहतीसहस्र-अनुष्टुप्सहस्र संपादन करणारा व बृहतीसहस्र संपादन करणारा ह्या दोघांमध्ये फरकच दाखविला जात नांही. आणि तसा फरक दाखवणे तर उपनिषत्कारास इष्ट आहे हे उघड आहे) असे तो ऋषि वेदाचा म्हणाला. कारण बृहती हा पूर्ण आत्मा आहे म्हणून बृहतीच संपादन करावी. (Note:- ह्या खंडाचा जो मी अर्थ केला त्याला फार विरोध सर्वांकडून होईल. पण माझाच अर्थ खरा आहे. कारण महदुक्थाची लांबी ठरावेक म्हणजे बृहती-सहस्र आहे हे मागील खंडांतील "सहस्र" ह्या शब्दांनी दाखविलेच आहे. ठराविक लांबी असतांना ती बृहती सहस्रा एवढी असावी किंवा जगती सहस्रा एवढी असावी

पाठभ्र-ष्टानें "न" चा "तु" झाला हेच समजते

किंवा अनुष्टुप्सहस्राएवढी असावी, त्रिष्टुप्सहस्राएवढी असावी हें म्हणणें यज्ञांशीं जुळत नाहीं. हें आयुष्ययज्ञाशी च जुळतें. "किमन्यत्सदन्यद् ब्रूयाम" असें म्हणून तें त्रिष्टप्सहस्र, किंवा असावें हें म्हणणे ही अनिश्चित लांबीच्या आयुष्ययज्ञांशींच जुळतें, निश्चित लांबीच्या "महदुक्थाशीं" जुळत नाहीं. म्हणून ह्या खंडाचा अर्थ असा स्पष्ट दिसतो कीं मनुष्यानें पूर्ण आयुष्यभर म्हणजे शंभर वर्षे जगण्याचा प्रयत्न करावा. "कुर्वन्नेवेह कर्माणि जिजीविषेच्छतं समाः" (ईशावस्योपनिषत्) ह्यांत जें सांगितलें तेंच येथें ही सांगितलें आहे हें म्हणणेंच चांगलें जुळतें.)

अध्याय ३ खंड ६ :—

ह्या खंडांतही आरंभीं मागील खंडांतीलच उत्तरपक्ष चालु आहे.

अर्थ:—(पूर्वपक्षानें उद्धृत केलेल्या ऋग्वेदमंत्रांत इंद्र अनुष्टुभाप्रमाणें नाचला असें म्हटलें आहे तेंही आमच्या उत्तरपक्षाच्या म्हणण्याशीं जुळतें) कारण ते हें बृहतीसहस्र संपन्न झालें त्याचेंच ११२५ अकराशे पंचवीस अनुष्टुभ होतात. (मोठ्यानें लहान पकडलें जातें म्हणजे) कारण, मोठ्यांत लहानाचा अंतर्भाव होतो. ऋषीनें ही म्हटलेंच आहे कीं (ऋग्वेद ८।६५।१२

वाचमष्टापदीमहम् नवस्राक्तिमृतस्पृशम् ॥
इंद्रात्परि तन्वं ममे ... (मागें पहा) ... ॥
(ह्याचा एक एक भाग घेऊन त्याचें उपनिष कारानें विवरण पुढें केलें आहे). "वाचमष्टापदीमहं" हें म्हणण्याचें कारण असें कीं अनुष्टुभांत आठदा चार अक्षरें असतात. "नवस्राक्तिं" म्हणण्याचें कारण असें कीं संपादित केलेल्या (रचलेल्या) बृहतीचे चार-चार अक्षरांचा एक भाग असे नऊ भाग असतात. "ऋतस्पृशं" असें म्हणण्याचें कारण असें कीं ऋचेनें स्पृष्ट झालेली म्हणजेच ऋग्वेदांतील वाणी सत्य आहे. "इंद्रात्परि तन्वं ममे" ह्याचा अर्थ असा कीं ज्याअर्थीं हजार बृहतीचेच ११२५ अनुष्टुप होतात त्या अर्थीं तेव्हां इंद्रसंज्ञक प्राणापासून उत्पन्न झालेल्या बृहतीची (बृहत्यै चतुर्थीचा अर्थ षष्ठी सारखा घ्यावा लागतो) अनुष्टुप वाणी हीच चांगली (सत्) तनू निर्माण करते।
(येथून आतां निराळें प्रकरण सुरू झालें आहे. मागील खंडांत सांगितल्याप्रमाणें शंभर वर्षें जगण्याचा प्रयत्न करणाऱ्यानें कसें वागावें तें आतां महदुक्थाच्या वर्णनांतून काढून दाखविलें आहे). हें जें आयुष्यरूपी यज्ञाचें महदुक्थ आहे तें वाणीचा परम म्हणजे श्रेष्ठ विकार म्हणजेच विकास होय तें हें पांच प्रकारचें आहे

अर्थ: — (इंद्राची) ही

मी तनू म्हणजेच अष्टपदी वाणी (अनुष्टुभ ग्रथित वाणी) इंद्रापासून (इंद्राते) सत्य सांगणाऱ्या झालेल्या नवसाक्षी म्हणजे बृहती ची केली (परि ममे)

मित, अमित, स्वर, सत्य आणि अनृत | ऋक्, गाथा (प्रसिद्ध गोष्ट सांगणारा श्लोक), कुंब्या (आचारशिक्षारूपी श्लोक) हें 'मित' होय (कारण मोजक्या अक्षरांत म्हणजे छंदांत ते रचले असतात) | यजुष्, निगद (मोठ्यांनी म्हणावयाचा यजुर्वेदाचा भाग-हुकूम), वृथा वाग् (संभाषण) हें 'अमित' होय (कारण ते छंदोबद्ध नसतात), गावावयाचा (गेष्णः) जो कोणी श्लोक आणि साम हे 'स्वर' होत (कारण ते सारिगमप्रधाने ह्या स्वरांनी बांधलेले असतात) ॐ (म्हणजे होय ह्या अर्थाने अक्षर) हें "सत्य" आणि 'न' (म्हणजे नाही ह्या अर्थाचें अक्षर) हें अनृत होय | हें जें सत्य आहे तें वाणीचें पुष्प आणि फल होय | वाचेचे पुष्प आणि फल असलेलें सत्य जो बोलतो तो ईश्वर, कल्याणकीर्ति आणि यशस्वी होईल | हें जें अनृत म्हणजे 'न' हें वाचेचें मूल होय | म्हणून मूल उघडें असलेला वृक्ष जसा शुष्क होतो आणि नाश पावतो तसा, तें अनृत बोलणारा आपलें मूल उघडें करतो, शुष्क होतो व नाश पावतो | म्हणून अनृत बोलूं नये. ~~आणि~~ परंतु ~~अनृत न बोलण्याच्या नियमाने~~ अनृताने म्हणजे 'न' ह्या अक्षराने (एतेन) आपलें रक्षण करावें (दयेत) | हें जें ॐ म्हणजे 'होय' हें अक्षर आहे तें (धन) बाहेर घालविणारें (पराग्) आणि (घर) रिकामें करणारें आहे (रिक्त) म्हणून ज्या ~~कोणाला~~ कशाला (यत्किंच) ॐ म्हणजे

होय असें म्हणतो त्याकरितां (असमे) ~~तो रिकामा~~ येथेंच तें त्याचें घर रिकामें होतें। जर तो ~~सर्वांना~~ सर्वांनाच ओम् म्हणजे होय असें म्हणेल तर तो ~~म्हणेल तर तो~~ आपल्याला रिकामे करील (रिच्यात) ~~आणि~~ तर आणि त्याला कामपूर्तीचे आनंद मिळणार नाहींत। आतां हें 'न' म्हणजे नाहीं हें जे अक्षर आहे तें आत्याकरितां (अभ्यात्मं) (येथें कर्तरि क्त मानावा) पूर्ण आहे (आत्म्याला पूर्ण करणारे आहे.) परंतु सर्वांना तो नाहीं असें म्हणेल तर त्याची दुष्कीर्ति होईल व ती त्याला तेथेंच मारील। म्हणून योग्य काळीं द्यावें आणि योग्य (तर) काळीं देऊं नये। असें केल्यानें तो सत्य आणि अनृत ह्यांचें ~~मैथुन~~ मैथुन करवितो। त्यांच्या मैथुनापासून तो वाढतो (प्रजायते) व मोठा होतो। (आतां शंभरवर्षे जगूं इच्छिणा याचें दुसरेंही कर्तव्य सांगतात. ~~हें~~ ~~वाचेचे अंग के ज्ञान करून घ्यावें हें श्रेय~~) जिचा महदुक्थ हा विकार म्हणजेच विकास आहे त्या वाणीला जो जाणतो तोच खरा ब्राह्मण। (~~म्हणजे भाषेचे ज्ञान करून घ्यावें हा भाव~~) ("त्या वाणीचें आतां वर्णन करतो). अकार हा उच्छ्वासच म्हणजे अकार हा ~~अकारच~~ सर्व वाणी आहे. तीच स्पर्श ~~आणि~~ (कपासून म पर्यंत ~~चे~~ उच्चार ~~अक्षरें~~) आणि ऊष्म म्हणजे श, ष, स, ह हीं उच्चार अक्षरें ह्यांनीच्या

~~प्रगट होणारी~~ ती पुष्कळ आणि नानारूप होते. तिचा ~~अवाज~~ हळु उच्चार करणें (उपांशु) म्हणजेच तिचा प्राण आणि मोठ्याने उच्चार करणें हे शरीर म्हणून ते उपांशुभाषण गुप्त असल्या प्रमाणे (तिरः) असतें कारण अशरीर जें असतें ते गुप्त असल्याप्रमाणेच असतें आणि प्राण अशरीरच ~~(अशरीरहीन)~~ आहे. जें (उच्चैः म्हणजे मोठ्याने म्हटलें जातें ते शरीर म्हणून ते आविः म्हणजे प्रगट असते ~~आणि~~ कारण शरीर प्रगटच असते। ह्याचा भाव असा दिसतो. केव्हां दान करावे केव्हां दान करणें टाळावें असें जसें मागे सांगितलें तसेंच बोलण्यासंबंधाने ही येथें सांगितलें आहे. केव्हां सर्वांस ऐकूं जाईल व समजेल ह्या रीतीनें बोलावें व केव्हां कोणास ~~सम~~ ऐकूं जाणार नाही किंवा एखाद्यासच ऐकूं जाईल अशा रीतीनें बोलावें म्हणजे कांही गोष्टी गुप्त ठेवाव्या आणि ह्यांनांप्राण म्हटलें आहे ह्यावरून कांही गोष्टी गुप्त ठेवणें हे प्राण रक्षण करण्यासारखें आहे. एकूण ज्याला शंभर वर्षे जगावयाचें असेल त्यानें आपल्या कांहीं गोष्टी गुप्त ठेवाव्या व कांही प्रगट कराव्यात असा भाव दिसतो।

(म्हणजे आवाज होणार नांही अशा रीतीनें)

(मागील खंडांत सांगितले त्या वर्तनाचें)

अध्याय ३ खंड ७ :– ह्या खंडांत फळ सांगितलें आहे

अर्थः– त्या म्हणजे सहाव्या खंडांत सांगितल्याप्रमाणें वागण्यानें (तद्वै) हें बहुतीसहस्र

संपादन केलें जावें म्हणजे शंभरवर्षे आयुष्य प्राप्त होतें. तें मोठें यशच आहे (एवढें मोठें आयुष्य प्राप्त होणें हें मोठें यशच आहे.) आणि एवढें आयुष्य मिळविणारा हा इंद्रच होतो. हा सर्व भूतांचा अधिपति होतो. जो ह्या प्रकारच्या (एवं) ह्या इंद्राला व भूतांच्या अधिपतिला जाणतो (अर्थात् त्याची ती उन्नतावस्था मिळवितो) तो नाश न पावणाऱ्या शरीरानें म्हणजे यशोरूपी शरीरानें (विस्रसा ही विस्रस ह्याची तृतीया, (मागें पहा)) ह्या लोकांतून जातो आणि ह्या लोकांतून गेल्या नंतर इंद्र होऊन त्या परलोकांत प्रकाशत राहतो" असें महिदास ऐतरेय ह्याचें म्हणणं आहे. येथे कोणी तें (म्हणजे पुढें दिलेलें) विचारतात जर तो ह्या यशोरूपी शरीरानें त्या लोकांत प्रकाशत राहतो (अभिसंभवति) तर ह्या लोकांत तो कोणत्या रूपानें प्रकाश राहतो (त्या प्रश्नाचें उत्तर असें) स्त्रियांच्या ठिकाणीं जें आर्तव रक्त आहे तें अग्निचें रूप होय म्हणून त्याचा तिरस्कार करूं नये. मनुष्यांत जें रेत असतें तें आदित्याचें रूप होय म्हणून त्याचा ही तिरस्कार करूं नये. हा आत्मा (म्हणजे पुरुष) आपला आत्मा म्हणजे म्हणजे रेत त्या आत्म्याकरितां म्हणजे संतति उत्पन्न होण्या-करितां देतो. तो आत्मा म्हणजे स्त्री तो आपला आत्मा म्हणजे आर्तव रक्त ह्या आत्म्याकरितां म्हणजे संतति उत्पन्न करण्याकरितां देते म्हणजे दोघे

स्त्रीपुरुष एकमेकाशीं मिळतात (अधिसंभवतः)
~~तेव्हां आहे (अह) ह्या संततीच्या स्थानें~~ (एकूण)
यशो ~~स्थान~~ स्थानें (अनेन) तो परलोकी प्रकाशत
राहतो आणि त्या संततिच्या स्थानें ह्या लोकीं
प्रकाशत राहतो ॥७॥

अध्याय ३ खंड ८ वा:

अर्थ:- यासंबंधानें (तत्र) हे श्लोक आहेत.
"ज्याचे ठिकाणीं (यद्) पांचप्रकारचें अक्षर
म्हणजे अविनाशी वस्तुजात म्हणजे पृथ्वी,
आप, तेज, वायु व आकाश एकत्र होतें (समेति)
ज्याला जोडलेले (युक्ताः) घोडे (युजः) म्हणजेच
इंद्रियें वाहून नेतात, सत्य असलेल्या प्राणांचा
सत्य असलेला जीवात्मा ~~आत्मा~~ (बृहदारण्यकोपनिषद् २।१।२०, पहा) ज्यांत ~~मिळून~~ मिळून जातो, त्या शरीर-
रूपी रथामध्ये सर्वदेव म्हणजे इंद्रियाधिष्ठा-
त्री देवता अग्नि सूर्य वगैरे एकत्र होतात ॥१॥
अक्षर ~~आत्म्या~~ ब्रह्मापासून उत्पन्न झालेला अक्षर
प्राण, जोडला गेला असतां (युक्त) ज्यांत येतो,
ज्याला जोडलेले घोडे इत्यादि मागील
श्लोकाप्रमाणेंच ~~[illegible]~~ (कठ ३।३-४ ह्याशीं
तुलना करा. तेथें हीच उपमा योजिली आहे)
॥२॥ ~~[illegible]~~ वाणीतील (भाषेतील) जो "ओम्"
म्हणजे होय ह्या अर्थाचा जो शब्द आहे आणि

विशिष्ट प्रकारच्या संयोगानें [वियूया] म्हणजे मागील सहाव्या खंडांत सांगितल्या प्रमाणे अद्वैतबुद्धीने जास्तीत जास्ती जीवांच्या हिताकरितांच कधीं दान करून व कधीं दान करण्याचें टाळून आणि कधीं हिंसा करून व कधीं उत्पत्ति, वाढ, जोपासना किंवा पोषण करून शहाण्यांनी शंभरवर्षे आयुष्य मिळविलें आणि वेदांमध्यें प्रामुख्यानें ~~~~ उपदेशिलेल्या (श्रुते आधि) सत्कीर्ति करितां प्रयत्न करणारे (यत्ताः) सत्कीर्तिनें [नामा = नामन् + डा] तृप्त झाले. ॥ ३ ॥ ज्या शरीरांत राहत असतां वेदांमध्ये प्रामुख्यानें ~~~~ उपदेशिलेल्या सत्कीर्तिनें शहाणे तृप्त झाले. त्या शरीरांत सर्व कामना पूर्ण करणारे (सर्वयुजः) देव राहतात, त्यामुळे सर्व पापांच्या म्हणजे दुःखांचा नाश करून ब्रह्मानें म्हणजे वेदांतील ज्ञानानें विद्वान् मनुष्य स्वर्गलोकांस देखील जातो ॥ ४ ॥.

टिप्पणी — मागील खंडांशी जुळेल असाच श्लोकांचा अर्थ केला पाहिजे. पाठभेद ह्या खंडांत पुष्कळ आहेत. Keithच्या प्रतीतून "वियूया", "श्रुतेऽधि" आणि "पुमांसं न ब्रुवन्ते" हे पाठ घेतले. अड्यार प्रतीतील पाठ ह्या अग्राह्य आहेत.

"वियूया" = "यु" पासून "ब्रह्मचर्य" किंवा "आविर्भय" ह्यातील "भूय" प्रमाणे "यूय" म्हणजे संयोग हा शब्द झाला. "वियूय" म्हणजे विशिष्ट प्रकारचा संयोग; त्याची "डा" प्रत्यय लागून तृतीया.

"उल्बणिष्णु" - ह्याचा अर्थ "क्रूर" ह्याच्या अर्थाच्या उलट असला पाहिजे. उल्ब म्हणजे गर्भाशय किंवा उल्बण म्हणजे मोठा ह्यावरून "उल्बणिष्णु" हा शब्द झाला.

~~म्हणजे इहलोकीं व परलोकीं ही ब्रह्माचा~~
~~म्हणजे ब्रह्मानंदाचा अनुभव घेतो. ॥४॥~~

ह्या आत्म्याचें वर्णन करणारा (वदन्) कोणीही त्याला वाणीनें
~~ह्या शरीराला वाणीनें कोणीही स्त्री~~ स्त्री म्हणत
~~म्हणत नाहीं~~ (ब्रुवन्) हे ~~प्रत्येकाचे रूप समजावे~~
~~कोणी ही याला~~ किंवा अस्त्री पुमान् म्हणजे
नपुंसक म्हणत ~~म्हणत नाहीं. याचें वर्णन करणारा~~
~~(वदन्) कोणीही याला~~ किंवा "पुमान्" म्हणत
~~(अब्रुवन् = न + ब्रुवन्)~~ त्याचें वर्णन करीत नाहीं
(वदति) म्हणजे ह्या शरीराचें लिंग हें
महत्वाचें नसून त्याचें ~~शरीरत्व~~ आत्मत्व म्हणजेच
ब्रह्मानुभव पात्रत्व हेंच महत्वाचें आहे असा
भाव आहे. किंवा स्त्री, पुरुष, किंवा नपुंसक
असा कोणीही असो त्याला ब्रह्मानुभव मिळूं
शकतो असा भाव आहे ॥५॥.

'अ' म्हणजे ब्रह्म, त्यांतच "अहम्" (अहंकार) म्हणजे जीवात्मा उत्पन्न झाला (आगत). तेव्हांच (तद्दे) हें बृहतीसहस्र (आयुष्याचे किंवा स्तोत्राचे) संपादित झालें. (आयुष्यरूपी बृहतीसहस्र सुरु झालें असा भाव) त्या संपादित झालेल्या ह्या स्तोत्ररूपी बृहतीसहस्राचीं ३६००० छत्तीस हजार अक्षरें असतात आणि पुरुषाच्या आयुष्याचे दिवस ही तितकेच असतात. जीवानें उच्चारलेल्या अक्षरांनीं जीवाचें म्हणजेच आयुष्याचे दिवस मिळवितो आणि आयुष्याच्या दिवसांनीं जीवानें उच्चारलेलीं अक्षरें मिळवितो. (म्हणजे शंभर वर्षे जगणें हें हजारबृहतीचें स्तोत्र म्हणणेंच होय, आणि हजारबृहतीचे स्तोत्र म्हणणें हें शंभर वर्षे जगणें होय.) (ते बृहतीसहस्रसंपादन करण्यास वरील श्लोकांत वर्णिलेला शरीररूपी रथच पाहिजे, म्हणून त्यालाच देवरथ असें नांव देऊन त्यारथानें जा म्हणजे बृहतीसहस्र संपन्न होईल असे पुढे सांगितलें आहे)

(कारण ज्यांत शंभरवर्षे जगण्याचें सामर्थ्य असतें तोच बृहतीसहस्र म्हणूं शकतो.)

हा जो शरीररूपी ~~देवरथ आहे तो~~ सर्व कामांनां मारणारा (अनकाममार:) (इच्छापूर्ण करून ह्या नाहींशा करणारा) देवरथ आहे. त्याची वाणी ही बैठक (उद्धि:) कान ह्या बाजू, डोके हे घोडे, मन हा घोड्यांना आवरणारा म्हणजे हाकणारा (संग्रहीता) आहे. त्यावर प्राण बसतो. ऋषीनें ही त्याच्याशी

(ह्या व पुढील खंडांमध्ये जेथें जेथें 'विचार करता झाला' असें म्हटलें आहे तेथें तें गौणार्थानें म्हटलें आहे. कारण येथें वर्णिलेल्या अद्वैतस्थितीत विचार करणेंच शक्य नाहीं. "गौणश्चेन्नात्म-शब्दात्" १।१।६ ह्या वेदांत सूत्रांत जरी ह्याच्या उलट प्रतिपादन आहे तरी तें ग्राह्य वाटत नाहीं. कारण विचार न करण्याच्या स्थितींत असतां विचार केला हे म्हणणें गौणार्थानें असलें पाहिजे. ~~विचार करणाऱ्या~~ छांदोग्य ६।२ येथील "ऐक्षत" ह्यावरील आमचें विवरण पहा.)

म्हटले आहे (यजुर्वेद ~~[illegible]~~ ४०/३४/१२)

"मनापेक्षां वेगवान असत, तुम्ही दोघे ईश्वर व जीव जा अशा त्या रथावर ~~[illegible]~~" आणि

डोळ्याच्या उघडझांकीपेक्षांही वेगवान् अशा

रथाने (जा ~~[illegible]~~) (यजुर्वेद ~~[illegible]~~ ६४/२) ॥ ८ ॥ शरीररथास

मनापेक्षां किंवा निमिषापेक्षां वेगवान ~~[illegible]~~ म्हटले ह्याचा उल्लेख ~~[illegible]~~ असा दिसतो की

~~[illegible]~~ अध्याय ८ शरीराचे आयुष्य फार वेगाने क्षीण होत असते

मागील तीन अध्यायांत कर्माचे महत्व वर्णन करून

पुढील चार अध्यायांत ज्ञान सांगितले आहे. ह्या पुढील

चार अध्यायांलाच उपनिषद् मानल्यामुळे, पहिल्या

अध्यायाच्या पहिल्या खंडांत जे सर्व अध्यायांना

एकत्र बांधणारे ~~प्रकरण~~ प्रतिपादन आहे तिकडे ।

दुर्लक्ष होऊन हे उपनिषद केवळ ज्ञानप्रतिपादक

आहे असा गैरसमज होतो. पण खरोखर तसे

नाही.

अध्याय ८ खंड १:

ह्या खंडांत सृष्टि कशी उत्पन्न झाली ते

सांगितले आहे.

अर्थ:— ~~पूर्वी~~ आरंभी हे जग एकच आत्मा

होते। ~~[illegible]~~ (मागे पहा) (समोर पहा)

त्याने विचार केला की ईक्षते — वैदिक किंवा

आर्ष लेट्) की आपण मी जग उत्पन्न करावे.

(सृजै ~~[illegible]~~ लोट्)। त्याने हे लोक उत्पन्न केले

'अंभः' 'मरीचि' 'मर' आणि "आप" हे ते चार लोक

तें दुसऱ्या कशालाच पहात नव्हते. (ऐक्षत — हे ह्याच उपनिषदांत अनेक ठिकाणीं आलेल्या "ईक्षत" प्रमाणेंच ऊंऽ:चें अर्थरूप समजलें पाहिजे) असें केल्याने येथें दिलेला सरस अर्थ निघतो. हाच अर्थ सरस आहे ह्याचें कारण असें आहे कीं, शरीराची उत्पत्ती करून त्यांत प्रवेश केल्यानंतर तो आत्मा जागृति, स्वप्न, व निद्रा ह्या तीन अवस्था अनुभवूं लागला अर्थात् अन्य असें कांहीं तरी पाहूं लागला असें पुढें तृतीयखंडाच्या अखेरीस वर्णन आहे. सृष्टि पूर्वीची अद्वैतास्थिती, सृष्टिनंतरची द्वैत स्थिति आणि ज्ञानानंतरची दिसणारे द्वैत खरें नाहीं अशा प्रत्ययाची (द्वैतमिथ्यात्व प्रत्ययाची किंवा माण्डूक्योपनिषदाच्या भाषेप्रमाणें एकात्मप्रत्ययाची) स्थिति ह्या तीन गोष्टी स्पष्टपणे दाखविण्या करितां, सृष्टिपूर्वी तो आत्मा कशालाच पहात नव्हता असें म्हणणे जरूर आहे आणि तसा अर्थ आणण्यास ऐक्षत् हें ऊंऽचें रूप मानणे जरूर आहे. आम्ही येथें जो अर्थ घेतला तोच बृ० १/४/१ मध्यें "सोऽनुवीक्ष्य नान्यदात्मनोऽपश्यत्" ह्या शब्दांनी सांगितला आहे.

होत। ~~दि~~ दिवाचा पलीकडे (परेण दिवं) आहे ते “अंभः” ~~दिव~~ दिव (द्यौः) हे त्याचा आधार आहे। अंतरीक्ष हाच “मरीचि”। पृथिवी हाच “मर” (पाणी)। आणि पृथ्वीच्या खाली आहे तो आप्। त्याने विचार केला “हे लोक झाले। आता मी लोकपाल उत्पन्न करावे.। त्याने पाण्यापासून पुरुषाला म्हणजेच विराट् पुरुषाला वर काढून त्याची मूर्ति बनविली (~~येथे~~ ~~“अमूर्च्छयत” असा पाठ दिसतो तो~~ “मुर्च्छा” ~~मूर्च्छा~~ मोहसमुच्छ्राययोः” असे धातुपाठांत आहे त्यावरून मुर्च्छयति म्हणजे घडवितो असा अर्थ होतो. ~~मूर्च्छा अमूर्तयत” असा असावा हे स्पष्ट दिसते कारण “अमूर्च्छयत” ह्याचा जो खरा अर्थ आहे तो येथे जुळतच नाही. म्हणून सर्वांनी “अमूर्च्छयत” पाठ घेऊन अर्थ “अमूर्तयत” ह्याचा जो आहे तोच घेतला आहे. मग मूळ पाठ “अमूर्तयत” आहे असेच का म्हणू नये.~~)। ~~त्या पुरुषावर त्याने आपला (इच्छारूपी) प्रकाश पाडला~~. त्या पुरुषाला त्याने आपल्या इच्छारूपी किरणांनी तापविले। तापविलेल्या त्या पुरुषाला अंड्यांत फुटावें तसे तोंड फुटले (“अंडम्” च्या ठिकाणी “अंडे” असा मूळ पाठ असावा कारण तोच चांगला जुळतो.)

तोंडातून वाणी उत्पन्न झाली आणि

वाणीपासून अग्नि उत्पन्न झाला।(नंतर) नाकपुड्या फुटल्या, नाकपुड्या पासून श्वासोच्छ्वास (प्राण) आणि यापासून वायु उत्पन्न झाला। (नंतर) डोळे फुटले, यांत चक्षुस म्हणजे दर्शनशक्ति उत्पन्न झाली. आणि चक्षुस पासून आदित्य उत्पन्न झाला।(नंतर) कान फुटले कानापासून श्रोत्र म्हणजे श्रवणशक्ति उत्पन्न झाली आणि श्रोत्रापासून दिशा उत्पन्न झाल्या।(नंतर) त्वचा फुटली, त्वचेपासून केश उत्पन्न झाले आणि केशापासून औषधि वनस्पति उत्पन्न झाल्या. हृदय फुटले यापासून मन उत्पन्न झाले आणि मनापासून चंद्र उत्पन्न झाला। नाभि फुटली नाभि पासून अपान उत्पन्न झाला आणि अपाना पासून मृत्यु उत्पन्न झाला। शिश्न फुटले यापासून रेत उत्पन्न झाले आणि यापासून पाणी उत्पन्न झाले॥ १५ ह्या उपनिषदांतीलच अध्याय १ खंड सात येथें सांगितल्या प्रमाणे ज्यापासून अग्नि, वायु, आदित्य वगैरे उत्पन्न ते वाक्, प्राण, चक्षुस वगैरे मनुष्याचे नसून जगत्स्वरूप धारण करणाऱ्या ब्रह्माचे म्हणजेच विराट् पुरुषाचे अथवा हिरण्यगर्भाचे होत. ह्यावरून या खंडांतील पुरुष म्हणजे मनुष्य नसून

५०

जगत्स्वरूप धारण करणारे ब्रह्म त्याचे म्हणजे हिरण्यगर्भ होऊन किंवा विराट् पुरुष होय.॥१॥

अध्याय १ खंड २ :—

अर्थ :—उत्पन्न केलेल्या ह्या देवता ह्या मोठ्या अर्णवांत (समुद्रांत) एकत्र संयुक्त झाल्या (प्रापतन्). त्यांच्यासंयोगास [तें] त्या ~~विराट् पुरुषाला~~, त्या आत्म्याने भूक व तहान ह्यांनी संयुक्त केले (अन्ववार्जत्—अनु+अव+अर्जु ह्याचा ~~आर्ष प्रयोग~~ ~~...~~ सर्वांनी संयोजितवान् असा याचा अर्थ केला आहे.) त्या देवता त्या सृष्टिकर्त्या आत्म्याला म्हणाल्या " ~~आमच्या करितां एक ठिकाण शोधून काढ (प्रजानीहि)~~ ज्यांत (अतिरिक्त) राहून आम्हांस अन्न खाता येईल असे एक ठिकाण आमच्या करितां शोधून काढ (प्रजानीहि)". आत्म्याने त्यांच्याकरितां "बैल" आणला (तेव्हां) त्या देवता म्हणाल्या 'आम्हाला हा पुरेसा नाही'. ~~(...)~~ आत्म्याने त्यांच्याकरितां "घोडा" आणला (तेव्हां) त्या देवता म्हणाल्या हा आम्हाला पुरेसा नाही. आत्म्याने त्यांच्याकरितां पुरुष म्हणजे मनुष्य आणला तेव्हां त्या देवता म्हणाल्या " अहो हा पुरुष म्हणजे मनुष्य देह फारकुशलतेने चांगला बनविला आहे (सुकृतं) ~~फार कुशलतेने~~ चांगला

मला वाटतें की "माझा अर्थ व गुरुजी गर्दे ह्यांचाही अर्थ उपनिषदास अभिप्रेत आहे. माझा अर्थ "एतासु भागिन्यौ करोमि" ह्यांत आहे आणि त्यांचा अर्थ "एवताखेव वां देवतास्वाभजामि" ह्यांत आहे. आणि अशनापिपासा ह्याचा अर्थ सर्वप्रकारच्या कामना हा आहे॥

सुकृतं — श्री. शंकराचार्यांचे येथील व तै. उ. २।७ येथील भाष्य ते सुकृतम् म्हणजे स्वयंकृत व स्वयंकर्तृ असा अर्थ अनुक्रमें सुचवितात. आणि त्यांचे टीकाकार आनंदगिरि पृषोदरादित्वामुळें "स्वयं"चा सु झाला व कृत ह्यातील क्त कर्तरि क्त आहे असें म्हणतात. पाणिनीय सूत्र ६।३।१०९ येथील पृषोदरादि गण हा आकृतिगण आहे खरा पण "स्वय"चा त्या गणातील मानल्याशिवाय अर्थ होत नाही त्या शब्दाला त्या गणातील मानून त्याचा भलताच अर्थ आधुनिकांनी करणें चूक आहे ह्याच उपनिषदांत ३।२ येथें "तस्य य आत्मानमाविस्तरां वेदाश्नुते हाविर्भूयः" ह्यांत जो अर्थ आहे त्याशीं जुळण्याकरितां सुकृतं ह्याचा अर्थ "चांगले बनविलेला" असाच केला पाहिजे "धीयते"च्या ठिकाणी "गृह्यते" असाही पाठ आहे दोहोंचा अर्थ एकच

आहे (जोर देण्याकरितां द्विरुक्ति आहे) | या देवतांना ५८
आत्मा म्हणाला "आपल्या आपल्या ठिकाणी प्रवेश करा" | पुढील वाक्य सुबोध आहे म्हणून त्याचा अर्थ दिला नाहीं | भूक व तहान त्या आत्म्याला म्हणाल्या आमच्याकरितांही स्थान शोधून काढ | त्या दोघींनां (ते) तो आत्मा म्हणाला ह्या देवतांमध्येच मी तुम्हाला वाटून देतो. या देवतांमध्येच मी तुम्हाला भागीदार (भागिन्यौ) करतो | म्हणून कोणत्याही देवतेकरितां हवि घेतला जातो तेव्हां त्या देवतेमध्ये (अश्या) भूक तहान भागीदार होतात | अन्न पाणी पाहिले, त्याविषयी ऐकलें, अन्नाचा वास घेतला तरी भुकेचा व तहानेच्या जोर कमी होतो तसेंच तहानेचे आहे म्हणून सर्व इंद्रियांमध्ये भूकतहान "भागीदार आहेत असें म्हटले आहे असें सायनाचार्य म्हणतात. पक्ष्यांस चांगली उपपात्रे पाहिजे. ~~सिद्धांताची~~ देतां येत अभ्यास. (मागे पहा)

अध्याय ८ खंड ३ :

"पराङ् अत्यजिघांसत" = दूर जाण्याची इच्छा करणे झाले |

"अजिघांसत" असा मूकच्या पाठ आहे. तो ~~"अजिघांसत"~~ अशाच नांहीं. कारण मागें पहा.

१

इंद्रियांना हवि दिल्याने म्हणजे त्यांचे त्यांचे
विषय त्यांना दिल्याने त्यांना
जे ज्ञान होते त्याच्या सहाय्याने
मनुष्य अन्न व पाणी मिळविण्याचा प्रयत्न
करतो व त्यांनी भूक तहान शांत होते
म्हणून इतर इंद्रियांच्या हविमध्ये भूक
तहान यांचा भाग असतो असे म्हणतां
असे मला वाटते.

गुरुजी गर्दे ह्यांचे म्हणणे असे की "अशनापिपासे"
हे शब्द अन्नपाणी घेण्याच्या अर्थाने न समजतां
कोणत्याही इंद्रियाचे विषय भोगण्याची इच्छा ह्या
अर्थाने समजावे. विषयांच्या ज्ञाना बरोबरच
त्या विषयांच्या उपभोगांच्या इच्छाही असतात
च हा भाव आहे व तोही बरोबर आहे. छां०
३/१८ ह्यात "अपिपासः" म्हणजे वासनारहित
असाच अर्थ आहे आणि छां० ८/१ ह्यांतही
तोच अर्थ आहे त्याशी हे जुळते (मागच्या पाना
च्या मागे पहा)

रूप "इन्" हिंसागत्योः असा धातुपाठ
आहे म्हणून येथे गत्यर्थक अर्थ घ्यावा. याचे
सनंत रूपाचे रूप अजिघांसत असे होते.

"अभिव्याहृत्य स ईवान्नमत्रप्स्यत्" = अन्नाचें नांव घेऊनच मनुष्य तृप्त झाला असतां (अत्रप्स्यत् हे तृप् धातूचें रूप आहे.)

"अभिप्राप्य" = वास घेऊनच, हुंगूनच

~~[illegible]~~

"विसृज्य हैवान्नं" = अन्नाचा त्याग करून ठिकाणीं रेताचा (?)

"अवयत्" = 'वे' धातूचें रूप :(?) अन्नाशीं मैथुन करतांचा
= पकडता झाला

अन्नायुः = अन्नं आयुः यस्य, = ज्याचें आयुष्य अन्नावर अवलंबून आहे असा, अन्नावर प्राण अवलंबून आहे व अन्न पच-विणारा प्राणच आहे असें ~~येथें~~ येथपर्यंत सांगून "स ईक्षत कथं न्विदं इत्यादि बाकीच्या खंडांत आत्मज्ञानाचा मुख्य भाग सांगितला आहे. याचा अर्थ असाः

:- त्यानें ~~विचार~~ (त्या आत्म्यानें) विचार केला "हें तयार झालेलें पुरुषशरीर माझ्याशिवाय कसें राहील? राहूं शकणार नाहीं (असा भाव आहे) (म्हणून त्यांत प्रवेश करावा असें ठरवून) त्यांत प्रवेश दोनपैकीं कोणत्या द्वारानें करावा असा तो विचार करूं लागला. त्यानें असा ही विचार केला कीं वाणी जर बोलूं शकते, प्राणें जर ~~श्वासोच्छ्वास करूं~~ वास घेऊ शकतो, डोळे जर

आनंद देणारे म्हणण्याचें कारण हेंच की
ब्रह्माने शरीरांत जीवरूपानें प्रवेश केल्यानंतरच
ब्रह्माला आनंदाचा अनुभव येतो. हा जो प्रवेश
सांगितला तो जीवरूपानें केलेला प्रवेश होय. मागें
१/४ येथे जो पायाकडून प्रवेश सांगितला तो
प्राणरूपानें केलेला प्रवेश होय. त्यानें विज्ञान
(Consciousness) उत्पन्न झालें नांहीं. म्हणून पुनः
डोक्याकडून प्रवेश करावा लागला व त्यानें विज्ञान
उत्पन्न झालें असा भाव आहे)

६०

पाहूं शकतात, कान जर ऐकूं शकतात, त्वचा जर स्पर्श करते म्हणजे स्पर्श जाणूं शकते, मन जर ध्यान करूं शकते अपान जर अन्न पचवूं शकते आणि शिश्न जर रेताचा विसर्ग करूं शकतें तर मग मी कोण? म्हणजे माझी गरज काय? पण खरोखर पाहूं तां वाणी वगैरे आपली कार्यें माझ्याशिवाय स्वतः करूं शकत नाहींत म्हणून मला ह्या शरीरांत प्रवेश केलाच पाहिजे (असा भाव)। असें ठरवून त्यानें ह्या मस्तकाच्या सीमेचें विदारण करून त्या द्वारानें (टाकून) आंत प्रवेश केला। हेंच विद्रुति नावाचें द्वार होय. हेंच आनंद देणार आहे (नांदनम)। त्या शरीरांत प्रविष्ट झालेल्या आ त्याची तीन ठिकाणें (ह्यातीलच स्वप्ने सारखें हें कर) नेत्र, कंठ आणि हृदय हीं आहेत।

सगर पक्ष

तीन स्वप्न म्हणजे अवस्था अनुक्रमें जागृति, स्वप्न, आणि निद्रा ह्या आहेत.

(नेत्राकडे बोट दाखवून) हें तें ठिकाण, (कंठाकडे बोट दाखवून) हें तें ठिकाण, आणि (हृदयाकडे बोट दाखवून) हें तें ठिकाण होय। शरीरांत उत्पन्न झालेल्या (जातः) म्हणजे प्रविष्ट झालेल्या त्या आत्म्यानें सर्व भूतांना

("चक्षिङ्.")

चक्षिर् धातुबद्दल ^ व्याकरणकारांचे । अयं दर्शनेऽपि दृश्यते असे धातुपाठांत दिले असल्यामुळे "अभिव्यैरख्यत्" तो धातु येथें आहे असें मानलें तरी त्याचे रूप अभिव्यख्यत् असे होईल अभिव्यैरख्यत् असें होणार नाहीं म्हणून Keilh ने घेतलेला पाठ योग्य आहे.

काळजीपूर्वक पाहिले (अभिव्यैक्षत — सर्वप्रतींत अभिव्यैख्यत् असा पाठ आहे पण एकाच प्रतींत "अभिव्यैक्षत्" असा पाठ आहे असें Keithच्या प्रतीवरून दिसतें व हाच ~~योग्य आहे व हाच तोच~~ Keith ने घेतला आहे.) (समोर पहा). हें जे येथें अन्य दिसतें त्याला काय म्हणावें? (तें ठरविण्या-करितां त्यानें असें केलें. (अवीक्षत — हें लेयचें तृतीयपुरुषाचें एकवचनाचें रूप आहे ~~दिसतें, तरी हा पाठ~~ व त्याचा अर्थ "वदेत्" असा आहे. येथें तृतीय पुरुष असल्यास हरकत नाहीं कारण कोणी काय म्हणावें असें म्हटलें म्हणजे त्यांत मी काय म्हणावें ह्याचा अंतर्भाव होतोच) तेव्हां हाच पुरुष (आत्मा) म्हणजेच ब्रह्म सर्वत्र (व्यापून) पसरलेले आहे असें त्यानें पाहिले. म्हणजे त्याला एकात्मप्रत्यय झाला। मी हें (इदं) पाहिले (अदर्शम्) म्हणून तो (ज्ञान संपन्न मनुष्य) नावानें इदंद्र झाला, तो खरोखरच नावानें इदंद्र झाला (द्विरुक्ति जोर देण्याकरितां आहे). तो "इदंद्र" असून ही त्याला परोक्षवादपद्धतीनें इंद्र असेंच म्हणतात (कारण देवांनां (विद्वानांनां) परोक्षवादपद्धतीच प्रिय

"ततममपश्यत्" येथें वास्तविक "तततममपश्यत्"
असें पाहिजे एकातकाराचा लोप छांदस मानावा.

आहे. देवांना परोक्षवादपद्धतीच प्रिय आहे.
(येथें द्विरुक्ति अध्यायसमाप्ति दाखवते)
एकात्मज्ञानसंपन्न मनुष्य इंद्र ह्या मोठ्या पदवीला प्राप्त होतो असा स्पष्ट भाव आहे. आणि हीच इतिकर्तव्यता होय असाही भाव आहेच.

## अध्याय पांचवा.

मनुष्याला अमरत्वाची इच्छा असते. ती कशा रीतीने पूर्ण करावी ते दाखविण्याकरितां ह्या अध्यायांत तीन जन्म सांगून त्यांचे यथार्थ ज्ञान ज्यांना होते ते कीर्तिरूपानें अमर होतात असे सांगितले आहे किंवा अविद्वान असेल्यास संततिरूपानें अमर होतात असें दाखविले आहे.

अर्थ:- हा गर्भ आरंभापासून पुरुषात असतो। (कारण) हें जें रेत आहे तें सर्व अंगापासून निघून निघालेले एकत्र झालेले (संभूत) तेज होय. आणि त्या रेतोरूपी आत्म्याला आत्म्यांतच (शरीरांत) पोषण करतो (बिभर्ति)। ते जेव्हां स्त्रियेमध्ये टाकतो तेव्हां ह्या शरीरास (एनत्) उत्पन्न करतो। हा मनुष्याचा पहिला जन्म होय। तो नंतर (तत्) (तो मनुष्य)

आपल्या स्त्रियेशीं आत्मभावाला (आत्मभूयं) जातों जणूं काय ती स्त्री त्याचें अंगच आहे। म्हणून तो आपल्या स्त्रियेला (एनां) दुःख देत नांहीं (न हिनस्ति)। ह्याची ती स्त्रीही (सास्य) आपला आत्मा (एतमात्मानं) ह्या पुरुषांतच आहे (अत्र गतं) असें मानते. (भावयति)। असें मानणारी ती (भावयित्री), पोषण करण्यास योग आहे (भावयितव्या भवति)। त्या पुरुषाला ती स्त्री गर्भरूपानें (गर्भं) धारण करते। आणि तो पुरुष जन्मणाऱ्या (जन्मनः) कुमाराला जन्माच्या पूर्वी (अग्रे एव) आणि नंतरही (जन्मतो अग्रे अधि) पोषण करतो। तो कुमाराला जन्मानंतर पोसतो त्यानें तो खरोखर ह्या लोकांच्या सातत्याकरितां (संतत्यै) स्वतालाच पोसतो। ह्या रीतीनेंच हे लोक सतत राहतात. (संतता) हें त्याचें दुसरें जन्म होय.

(म्हणजे मनुष्याचा स्वताचा जन्म हा त्याचा पहिला जन्म आणि त्याच्या मुलाचा जन्म हा त्याचा दुसरा जन्म. पुत्ररूपानें मनुष्य अमर होतो असा भाव. "प्रजाभिरग्ने अमृतत्व मश्याम्" ह्या मंत्रांतही हेंच गृहीत आहे.) त्याचा हा पुत्ररूप आत्मा पुण्यकर्में करण्या

त्या मनुष्यास अटकवून ठेवून स्वर्गांत जाऊं देत नांहींत
जन्ममरणाच्या फेऱ्यांत अटकवून ठेवतात)

करितां (ह्या लोकी) त्याचा प्रतिनिधी म्हणून ठेविला जातो (प्रतिधीयते) आणि त्याचा दुसरा आत्मा कृतकृत्य व वयस्क (वयोगत:) होऊन ह्या लोकांतून जातो (प्रैति) आणि तो ह्या लोकांतून जातांच (प्रयन्नेव) पुन: जन्म घेतो। हा त्याचा तिसरा जन्म होय। (पुढचा मागे पहा)

ऋषिने त्याविषयी सांगितले आहे (ऋग्वेद ४।२७।१) (ह्याचा मूळ ठिकाणी कोणता अर्थ आहे त्याचा विचार येथें करावयाचा नाही. उपनिष त्कारांनें ह्याचा जो अर्थ घेतला असेल तो येथील संदर्भावरून ठरवून तो अर्थ दिला आहे) " गर्भामध्ये असतांनाच ह्या देवांचे म्हणजे इंद्रियाधिष्ठातृ देवतांचे किंवा इंद्रियांचे सर्व (विश्वा) म्हणजे वर वर्णिलेले तीन जन्म (जनिमानि — अविरूप = जन्मानि) मी जाणले. लोखंडाचे शंभर किल्ले म्हणजे कैदेत अडकवून ठेवित होते. (पुर:) माझे रक्षण करीत होते, परंतु श्येन असलेला मी त्यांना फोडून (कांपून) वेगाने खाली पडले (अध: निरदीयम्) — हे उदात्त दो म्हणजे कापणे, फोडणे, ह्याच्या लङ्-चें आणि रूप होय)" ("हे शंभर किल्ले, कोणते ते समज अले नाहीं). गर्भात निजला असतांनाच

(म्हणजे वासनांमुळें हे तीन जन्म होतात हें मी)

(म्हणजे अनंत वासनाच होत (समोर पहा))

गर्भे नु सन्नन्वेषामवेदमहं ॥

अहं देवानां जनिमानि विश्वा ।

शतं मा पुर आयसीररक्षन् ।

अधः श्येनो जवसा निरदीयम् ॥

वामदेव ह्या प्रमाणें ~~असें~~ हें म्हणाला. | ह्या प्रमाणें
जाणणारा तो वामदेव शरीराच्या भेदानंतर म्हणजे
उर्ध्वम् ह्याचें ह्यांत स्वरूप उर्ध्व: मानावें
मृत्यूनंतर वर जाऊन (ऊर्ध्व: उत्क्रम्य) या लोकांतूनपें
स्वर्गलोकांत सर्व काम मिळवून अमृत म्हणजे
अमर झाला. तसेच इतर कोणीही होईल
असा भाव. मागें जो तिसरा पुनर्जन्म ~~आहे~~ सांगितला
तो अविद्वानाचा होय. विद्वान वासनामुक्त होऊन तिसरा ~~भाव~~ पुनर्जन्म
न पावतां हमेशाकरितां स्वर्गांतच अमर भोगत च राहतो
असा ह्या खंडाचा मथितार्थ आहे व तो
इतर उपनिषदांच्या अर्थाशी जुळणाराच
आहे. विद्वान होऊन अमरत्व मिळवा
असा ह्या अध्यायाचा ~~खंडाचा~~ उपदेश आहे.

अध्याय ~~खंड~~ सहावा.

हा अध्याय फारच महत्वाचा आहे. ह्यांत
खरोखर उपासना कोणाची करावयाची
ह्याचें स्पष्टीकरण केलें आहे. आत्मा दोन
प्रकारचा आहे. (१) अद्वैत स्थितीतील आत्मा म्हणजे ईश्वर आणि
म्हणजे निद्रेंत अनुभवास येणारे ब्रह्म (२) जागृते-
स्थितींत म्हणजेच द्वैतस्थितीत अनुभवास येणारा जीव. ह्या दोहों-
पैकीं कोणाची उपासना करावयाची ह्या
प्रश्नाचें उत्तर ह्या अध्यायांत ~~खंडांत~~ आहे.

अर्थ:— ज्याची ज्याला आत्मा म्हणून (आत्मेति)
आम्ही उपासना करतो तो हा कोण?
तो आत्मा ह्या दोहोंपैकीं कोणता (कतर:)।
म्हणजे ईश्वर व जीव ह्या दोहोंपैकीं कोणता?

जूति = Speed, velocity ~~etc~~ going from one object to the other.

वश = wish, ~~desire~~

मेधा = ~~memory intelligence~~ understanding.
अनुभवाचा अर्थ समजण्याची शक्ति.

विज्ञान = ~~Knowledge~~, discrimination.

प्रज्ञान = Knowledge, ~~intelligence~~

~~संज्ञा = Consciousness~~

संज्ञान = ~~Knowledge, conscious Knowledge~~
= consciousness

आज्ञान = attention.

~~आज्ञा = Command~~

दृष्टि — कोणत्याही विषयाचे दर्शन.

~~दृष्टि = Boldness App Reaching an object~~,

धृति = Holding to an object, ~~Courage~~ ~~satisfaction, happiness~~
or Keeping at the object

मति = ~~Knowledge of the pleasure or pain derived from an object~~ thinking

मनीषा = thought.

क्रतु = action.

असु = ~~Life~~, ~~Existence~~ अस्तित्व भावना
Sense of existence

काम = enjoyment

उत्तर — ज्यानें पाहतो, किंवा ज्यानें ऐकतो किंवा ज्यानें वास घेतो, किंवा ज्यानें वाणी उच्चारतो, किंवा ज्यानें गोड आणि गोड नसलेलें ओळखतो तो म्हणजे जागृतीतील जीवात्मा हाच तोच उपास्य आहे (मागें पहा) उपास्य होय। जें हें हृदय आहे, मन आहे, संज्ञान ~~आहे~~, ~~किं~~ आज्ञान ~~आहे~~, विज्ञान ~~आहे~~ प्रज्ञान ~~आहे~~, मेधा ~~आहे~~, दृष्टि ~~आहे~~, धृति ~~आहे~~ मति ~~आहे~~, मनीषा ~~आहे~~, जूति ~~आहे~~, स्मृति ~~आहे~~, संकल्प ~~आहे~~, क्रतु ~~आहे~~, असु ~~आहे~~, काम ~~आहे~~ वश ~~आहे~~, ~~तें उपास्य आहे आहे म्हणजे जीवात्मा उपास्य आहे~~। हीं सर्व प्रज्ञानाचीच ~~म्हणजे~~ नावें (समोर पहा) आहेत. म्हणजे प्रज्ञानाचे प्रकार आहेत असा भाव। हा प्रज्ञानवान् आत्मा (जीवात्मा) हाच खरें ब्रह्म आहे, हाच इंद्र आहे, हाच प्रजापति आहे, हाच सर्व देव आहे, हाच पृथ्वी, वायु, आकाश, आप आणि ज्योतिष ही पांच महाभूतें आहे (तो आणि) हीं जणुं म्हणजे क्षुद्र भूतांनी। मिश्रित भूतें क्षुद्रमिश्र (हीं) असलेलीं व इतर बीजें (बीजजानि "हाच खरा पाठ असला पाहिजे) म्हणजे अंडज, जारुज, स्वेदज, उद्भिज्ज, अश्व, गाई, पुरुष, हत्ती म्हणजे जें कांहीं प्राणी आणि जंगम, जें उडणारे (पतत्रि) आणि जें स्थावर ~~आहे~~ या सर्वांचा "प्रज्ञा" हा नेत्र आहे, आणि म्हणून प्रज्ञान हेंच त्यांची प्रतिष्ठा (आधार) आहे (स्थावराला जरी स्वतः प्रज्ञा नाहीं तरी

(म्हणजे यांना पाहणारा डोळा प्रज्ञाच होय)

+ ऐतरेय उपनिषद ३।३ चें आणखी विवरण पहा

(केवळ ब्रह्माला कोणतेंच ज्ञान होत नाहीं
जागृतावस्थेंत जीव प्रादुर्भूत होतो तेव्हांच
ज्ञान होतें म्हणून येथें "येन" ह्याचा
अर्थ "येन जीवेन पश्यति शृणोति वा इत्यादि स उपास्य"
असा अर्थ स्पष्ट आहे. "यदेतत् हृदयं
मनश्चैतत्" "प्रज्ञानं ब्रह्म" ह्या श्रुतीवरून तर तें आस्तेच
स्पष्ट होतें.) "ब्रह्म न तावद् येनापश्यति स आत्मा
भवितुमर्हति" असें शंकराचार्य म्हणतात आणि
त्यावरून ब्रह्मच उपास्य आहे असें उपनिषत्का-
रास म्हणावयाचें आहे असें ठरवितात असें
दिसतें पण "येन पश्यति स उपास्यः"
हा उपनिषत्काराच्या अर्थ आणि व्याकरण-
दृष्ट्या आणि अन्वयदृष्ट्या स्पष्ट आहे) "येन
पश्यति न स उपास्यः" असा अन्वय श्री
शंकराचार्य करतात तो अशास्त्र आहे. "येन पश्यति
स उपास्यः" असाच अन्वय होऊं शकतो.
(उपनिषदाचा उपसंहार धारा ८३ पहा)

प्रज्ञावान् कोणी असेल त्याला त्याचें
अस्तित्व समजते म्हणून स्थावरांचाही आधार
प्रज्ञान च आहे.) म्हणून ह्या सर्व लोकांचा
प्रज्ञा हाच नेत्र आहे प्रज्ञान हाच आधार
आहे. "प्रज्ञानच" खरोखर ब्रह्म आहे म्हणून
त्याचीच उपासना करावी। ह्याच प्रज्ञात्म्या
च्या (जीवात्म्याच्या) सहाय्यानें ह्या लोकांतून
जाऊन त्या स्वर्गलोकांत सर्व काम
मिळवून वामदेव अमृत झाला (तसेंच कोणीही
होईल असा भाव) (मागे पहा)

अध्याय सातवा

ह्यांत प्रार्थना आहे.

अर्थ: — वाणी, भाषा, (ग्रंथ) ही माझ्या मनावर
प्रतिष्ठित आहे आणि माझें मन म्हणजे
मनांतील ज्ञान ही वाणीवर (ग्रंथावर)
प्रतिष्ठित आहे. हे वाणी (~~ग्रंथ~~) तू मला प्रगट
प्रगट होस (एधि है — अस्‌चें लोट् द्वि.पु.ए.
म्हणजे तुझा अर्थ मला अतिशय स्पष्टपणें
समजू दे. वेदाला म्हणजेच ज्ञानाला
पकडण्याचे माझे दोन चिमटे (चिमट्या
चीं पाती) तुम्ही आहांत. माझें
श्रुत (ज्ञान) मला सोडून न जावो (प्रहासीः
असा पाठ सर्वत्र आहे पण एका प्रतींत
"प्रहासीत्" असा पाठ आहे असें Keith च्या

म्हणजे अतिशय प्रगट

हे वाणी आणि मनः

शंकराचार्यांनीं हा सर्व अध्याय ब्रह्मपर लाविला आहे. पण तें कसें चूक आहे, तें मागें दाखविलेंच आहे. कोणी म्हणतील कीं येथें प्रत्यक्ष वर्णन जरी जीवाचें आहे तरी त्याला आधारभूत असलेलें ब्रह्मच अभिप्रेत आहे" पण हें चूक आहे - कारण ब्रह्म व जीव ह्या दोहों पैकीं उपास्य कोण हा प्रश्न स्पष्टपणें उपस्थित केल्यानंतर त्याचें उत्तर देण्यास प्रवृत्त झालेला लेखक अभिप्रेत एक असतां प्रत्यक्ष वर्णन दुसऱ्याचें करून वाचकांस चोंटाळ्यांत पाडील असें संभवत नाहीं. म्हणून आमचेंच विवरण ग्राह्य आहे. तथापि आमच्या विवरणावरील एका आक्षेपाचें येथें उत्तर देणें जरूर आहे. जीव हें उपास्य हलकें आहे आणि असें हलकें उपास्य सांगणें शक्य नाहीं हाच तो आक्षेप. आनंदाचा आविष्कार जीवस्थितीच होऊं शकतो म्हणून जीवस्थिति शक्य तितकी जास्त काळ कायम ठेवणें आणि जीवांत आनंदानुभवाकरितां ब्रह्माचे अद्वैत वासना - राहित्यादि गुण बाणून घेणें हेंच कर्तव्य ठरतें आणि हें हलकें नाहीं हें स्पष्टपणें वाचकास समजवून देण्याकरितां बहुधा जीव च उपास्य आहे हें सांगणें जरूर आहे म्हणून तें येथें सांगितलें आहे हें उघड आहे

प्रतीवरून दिसते व तोच पाठ ग्राह्य आहे). हे अध्ययन मी अहोरात्र चालू ठेवीन. मी ऋत बोलेन. मी सत्य बोलेन. (ऋत व सत्य ह्यांचे अर्थ तै. उ. च्या पहिल्या अ. पहिल्या अनुवाकांत पहा.) ते मला सुख देवो, ते सांगणाऱ्यास सुख देवो ~~ते माझे रक्षण करो, ते माझ्या सिद्धकाचे~~ (विकार) ~~रक्षण करो. ते माझे रक्षण करो, ते माझ्या सिद्धकाचे रक्षण करो.~~ (तै. उ. १।१ वरील टिप्पणी पहा)

(द्विरुक्ति ग्रंथसमाप्ति दाखवितें).

---

ऐतरेय उपनिषद् हे इतरेच्या पुत्राने केलेले असून ही फार सुंदर व व्यवस्थित-पणें लिहिलेलें आहे असें दिसून आलें आहे. ह्या उपनिषदांत ही कर्म व ज्ञान ह्यांचा समुच्चय प्रतिपादन केलेला आहे हें उघड आहे.

गायत्री २४ अक्षरे २४ वर्षे प्रातःसवनम्

त्रिष्टुभ् ४४ अक्षरे ४४ वर्षे माध्यंदिनसवन

जगती ४८ अक्षरे ४८ वर्षे तृतीयसवनम्

११६ एकूण आयुष्य

कालव कर्ता: — अतिशय मोठ्या दोन उपनिषदां-
पैकी हें एक आहे. आणि हें द्वितीय द्वादशवार्षिक-
सत्रानंतर झालें असें १/२ मध्ये नैमिशीयांचा
जो निर्देश आहे त्यावरून स्पष्टपणें ठरतें.
म्हणजे ह्याचाकाल इ.पू. ११०२ नंतरचा
ठरतो. त्यानंतर हें लवकरच झालें असावें.
देवकीपुत्र ~~श्री~~ कृष्णाचा ही ह्यांत
(३/१७) ~~देवकीपु~~ निर्देश आहे ह्यावरून तें
पांडवांनंतरचें ठरतें. महिदास ऐतरेयाचा ही
ह्यांत ~~अ~~ निर्देश आहे ~~आणि~~ (३/१६) आणि
तोही ऐतरेयांत ज्याप्रमाणें सर्व आयुष्यच
(बृहदीसदृश) यज्ञ होय असें म्हटलें आहे त्याप्रमाणें
प्रतिपादन करणाऱ्या खंडांतच आहे. ह्यावरून
हें उपनिषद् ऐतरेयोपनिषदानंतरचें ठरतें.
कौषितकीचा व त्याच्या पुत्राचा ही निर्देश
ह्यांत आहे (१/५) ह्यावरून हें उपनिषद्
कौषितकी उपनिषदानंतरचें ठरतें.
ह्याच्या कर्त्याचा मात्र पत्ता अगदींच
लागत नाहीं. (मागें पहा)
घटनेची योजना: ह्याचे आठ अध्याय
असून प्रत्येकांत ~~अनेक~~ पुष्कळ ~~पुष्कळ~~ खंड आहेत.

छांदोग्यांत अ० ६ खं० २ ह्यांत "तद्धैक आहुरसदेवेदं अग्र आसीत्" ह्यांत तैत्तीरियोपनिषद् २।७ ह्याचा किंवा छांदोग्य अ ३ खं १९ ह्याचा निर्देश आहे असें वाटण्या चा संभव आहे पण खरोखर तसें नाहीं कारण छांदोग्य ६।२ येथें असद् ह्याचा अर्थ पूर्णपणें ~~अस~~ अस्तित्वांत नसलेलें असा आहे आणि त्या इतर दोन ठिकाणीं अव्याकृत, अनाविर्भूत असा अर्थ आहे. अर्थात् ह्यावरून छांदोग्य तैत्तिरीयानंतरचें ठरत नाहीं. तथापि तें बृहदारण्य-कानंतरचें व बृहदारण्यक तैत्तिरीयानंतरचें असें असल्यामुळें छांदोग्य तैत्तिरीयानंतरचें ठरतें. बृहदारण्यकाच्या ६।२ची सुधारणा करून छां ५।३-१०। बनविलें हें स्पष्ट दिसतें म्हणून छांदोग्य बृहदारण्यकाच्या खिलकांडानंतरचें ठरतें.

१ पंचमहा~~भू~~

हा जो उद्गीथ (म्हणजे जीवाला) आहे तो भूतांचा आठवा
परम श्रेष्ठ (असा) रसांचा ही रस ~~परम श्रेष्ठ असा~~
~~अर्थात म्हणजे स्थानांत म्हणजे हृदयांत~~
~~म्हणजे असा आहे~~ (आणि) पर म्हणजे अतिशय
खोल अशा अर्थात म्हणजे (शरीराच्या) भागांत म्हणजे
हृदयांत राहणारा असा आहे. (कठ ३।१
यांतही "परार्धे" हा शब्द अशाच अर्थी
आलेला आहे)

२

सत्कर्माचें व प्राणोपासनेचें प्रतिपादन
असून पुढील तीन अध्यायांत त्याच्या
बुडाशी असलेलें ज्ञान सांगितलें आहे.

अक्षर म्हणजे अविनाशी असा जीवात्मा (ओम् = जीवात्मा) हेंच उद्गीथ होय. ऋक् आणि साम हें एक मिथुन आहे आणि वाणी आणि प्राण हे दुसरें मिथुन (जोडपें) आहे. हें प्रत्येक मिथुन ॐ ह्या अक्षराच्या ठिकाणी म्हणजे आत्म्याच्या ठिकाणी एकत्र होते म्हणजे एकमेकांशी संयुक्त होते (संसृज्यते)। जेव्हां मिथुना -तील दोघे जण एकत्र होतात तेव्हां तीं दोन मिथुनें एकमेकांचे काम पूर्ण करतात (आपयतः) (सांगे पहा) हें जाणणारा आपल्या कामांना पूर्ण करणारा (आपयिता) होतो. ( ) किंवा ओम् हें अक्षर (शब्द) अनुज्ञा म्हणजेच संमति किंवा परवानगी दाखविणारें आहे. कराविषयीं हीं अनुज्ञा द्यावयाची असल्यास ओम् हेच म्हणून देतो कोणास दुसऱ्यापासून कांहीं मागावयाचें असल्यास ते घेऊं कां असें म्हणतो तेव्हां दुसरा ओम् म्हणून अनुज्ञा देतो या ने पहिल्या मनुष्याची समृद्धि होते या अर्थी (तदा-ह्याचा एवढा अर्थ आहे) ही

संयुक्त करावें असा भाव आहे.

जो अक्षर उद्गीथाची म्हणजे जीवात्म्याची उपासना करतो, तो

म्हणजे एक मिथुन दुसऱ्या मिथुनाचे काम पूर्ण करते
व दुसरें मिथुन पहिल्या मिथुनाचें काम पूर्ण करते.
म्हणजे ऋग्वेद व सामवेद हें मिथुन ओमचे (जीवात्म्याचे)
ज्ञान मिळवून देऊन वाणी व प्राण ह्या मिथुनास
योग्य प्रकारें कर्म करण्यास मदत करते. आणि वाणी व
प्राण हें मिथुन ओमच्या म्हणजे जीवात्म्याच्या
स्थिति करतां कर्म करून ऋग्वेद व सामवेद ह्यांच्या
सहाय्यानें "ओम्"चें ज्ञान मिळविण्याची जीवात्म्याला
शक्ति देते.

जी अनुज्ञा आहे ती समृद्धिच आहे. || हे जाणणारा
जो अक्षर उद्‌गीथाची म्हणजे जीवात्म्याची उपासना
करतो तो दुसऱ्याच्या कामाची समृद्धि करणारा होतो.
(मागच्या वाक्यांत आपले स्वतांचे काम
पूर्ण करणारा होतो असें सांगितले आहे, आणि ह्या
वाक्यांत दुसऱ्याचें काम पूर्ण
करणारा होतो असें सांगितलें आहे असें
मानले पाहिजें कारण ओम्-चा अर्थ जो
अनुज्ञा त्यानें ओम् म्हणण्याने
भिन्न अशा मनुष्याचे काम पूर्ण होतात.)||

या ओम् ह्या अक्षरानेंच "त्रयी विद्या" म्हणजे
तीन वेदांमध्ये सांगितलेलें कर्म सुरु होते (वर्तते)
म्हणजे ॐ असें म्हणूनच अध्वर्यु ऋग्वेद
म्हणतो (आश्रावयति), ॐ असें म्हणूनच होता
यजुर्वेद म्हणतो, ॐ असें म्हणूनच उद्गाता
सामवेदाचे गान करतो. आणि हें
ह्याच अक्षराच्या म्हणजे ओम् शब्दवाच्य जीवात्म्याच्या
(कारण वाणी हा पंचमहाभूतांचा पांच वा रस आहे)
मोठ्या (महिम्ना) रसानें म्हणजे वाणीनें
पूजा करण्याकरितां (अपचित्यै) करतात.
(ह्यावर एक आक्षेप पुढील वाक्यांत आहे)
हें जो जाणतो आणि हें जो जाणत नाहीं
ते दोघेही त्याच ओम् नें कर्म सुरु करतात.
मग या दोघांत फरक कोणता? (ह्या आक्षेपाचें

ह्या खंडांत जीवोपासना, दुसऱ्या खंडांत प्राणोपासना, तिसऱ्या खंडांत प्राणोपसना कशी करावी तें आणि चवथ्या खंडांत ब्रह्मोपासना सांगितली आहे.

दुसऱ्या वाक्यांत 'वाक्'-चा हाच अर्थ घेऊन व 'ऋक्'-चा अर्थ वाणी म्हणजे अर्थवान् उच्चारलेला शब्द असा अर्थ घेतला तर पहिली अडचण सुटेल असें वाटते.

30 ५ २० ६

५×२६ (१३३) ८०

उत्तर असें) विद्या व अविद्या म्हणजे ज्ञान व अज्ञान हे नाना म्हणजे भिन्नच असतात म्हणजे ह्यांचें फळ भिन्नच असते. कारण जे कर्म ज्ञानानें ~~करते~~, श्रद्धेनें (म्हणजे उत्कट इच्छेनें, दृढनिश्चयानें, किंवा तें कर्म हितकर होईलच अशा निश्चयानें,) आणि उपनिषदानें म्हणजे त्या कर्माचें रहस्य जाणून करतो तेंच अधिक फळदायक (वीर्यवत्तर) होते ~~हेच ज्ञान आणि अज्ञान ह्या मधील फरक आहे (होते)~~ म्हणून (होते) ओम् ह्या अक्षराचें व्याख्यान केलें आहे.॥

एकूण ह्या खंडांत ओम् ची म्हणजे ~~आत्म्या~~जीवात्म्याचीच उपासना प्रतिपादिली आहे. (मागे पहा)

अध्याय १ खंड २ :—

मागील खंडांत ~~आत्म्या~~जीवात्म्याच्या ठिकाणी ऋग्वेद आणि सामवेद वाणी आणि प्राण एकत्र करावें असें सांगितलें. तें पटवून देण्यासाठीं ह्या खंडांत प्राणाचें महत्व वर्णिलें आहे. तें परोक्ष पद्धतीने वर्णिलें आहे असें सर्वांचें मत आहे. आमचे ही मत तसेच आहे, पण आमचे विवरण भिन्न आहे. ह्या खंडाचा अर्थ फार सुबोध आहे म्हणून देत नांही. फक्त टिप्पणे देतो.

"देव" = म्हणजे ~~चा~~ चांगल्या म्हणजे सुखद विषयांच्या ~~चे~~ अधिष्ठात्री शक्ति

टिप्पणी :- वर ह्या खंडाचा अर्थ बहुतेक शब्दशःच दिला आहे कारण खरा भावार्थ देण्यांत कांहीं अडचणी आहेत. "वाचऋग् रसः" आणि "वागेव ऋक्" हीं दोन वाक्यें परस्पर विरुद्ध आहे. ह्या विरोधाचा परिहार मला सुचला नांहीं आणि श्रीशंकराचार्यांनीं केलेला परिहार मला पटला नांहीं. म्हणून शब्द जसेचे तसेच ठेवून अर्थ लिहिला. दुसरी अडचण मिथुन एक किंवा दोन ह्या शंकेची. मिथुनौ ह्या द्विवचनी शब्दावरून दोन मिथुनें असें दिसतें, पण श्रीशंकराचार्य मिथुनौ म्हणजे मिथुनावयवौ असा अर्थ करून एकच मिथुन मानतात. येथें खरा अर्थ कोणता ही शंका आहे, तरी मी दोन मिथुन मानून अर्थ दिला आहे. एकच मिथुन मानून ही अर्थ करतां येतो पण दोन मिथुन मानून अर्थ करणें चांगलें कारण त्यानें ज्ञान व कर्म ह्यांना परस्परांची आवश्यकता आहे असें दाखविलें जातें आणि ज्ञानकर्मसमुच्चयाचें प्रतिपादन होतें.

ओम् म्हणजे जीवात्मा असाच अर्थ येथें घेतला पाहिजे. कारण ओम् अथवा उद्गीथ हा प्राणाचा रस आहे असा ह्या खंडाचा अर्थ आहे आणि प्राणाचा रस जीवच आहे. (बृ २।३।५ पहा) शिवाय, ओम् ह्याचे अ, उ, म् हे तीन अवयव आहेत आणि त्यांचा अर्थ अनुक्रमें जागृति, स्वप्न व निद्रा असा आहे हे मांडुक्यांत सांगितलें आहे आणि प्रश्नोपनिषदांत ही दाखविलें आहे. ह्या तीन अवस्था जीवासच असतात म्हणून ही ओम् म्हणजे जीव हा अर्थ उघड आहे. जीव हा गाण्यास म्हणजे स्तुति करण्यास योग्य आहे म्हणून त्यास उद्गीथ म्हणतां येतें. इतरत्र ओम् चा अर्थ अविकसित ब्रह्म असाही आहेच. उद्गीथ म्हणजे उपास्य. "वाग्" म्हणजे इच्छारूपी प्रेरणा (volition) असा ही अर्थ असेल. ऐतरेयोपनिषत् १।२ व तेथील आमचें भाष्य पहा.

(मागच्या पानाच्या मागे पहा)

"उद्गीथ" चा मूळचा अर्थ गाण्यास योग्य असा आहे. यावरून उपास्य असा अर्थ निघतो.

असुर म्हणजे वाईट किंवा दुःखद विषयांच्या अधिष्ठात्री शक्ति.

"प्राजापत्याः" प्रजापति जो आत्मा किंवा ब्रह्म त्यापासून उत्पन्न झाले झाले.

"संयेतिरे" = इंद्रियें आपापल्या ताब्यांत घेण्याकरितां एकमेकांशी झगडा करूं लागले.

"उद्गीथं आजहुः" = त्यांनी उद्गीथाची म्हणजे उपास्याची ~~आपला ताबा केला = त्यांनी इंद्रियांवर आपला ताबा केला~~ उपासना सुरू केला.

"अनेनाभिभविष्याम इति" = ह्या कर्मानें आपण असुरांवर जय मिळवूं अशा समजुतीनें.

"नासिक्य प्राण" = घ्राणेंद्रिय.

मुख्य प्राण = शरीराला जिवंत ठेवणारी आणि इंद्रियव्यापारांना आधारभूत अशी शक्ति.

ऋत्वा = प्राप्य, गत्वा.

विदध्वंसु = नाश पावले.

आखण = खनित्र, खणण्याचें हत्यार "अश्मनं" ह्याशीं समानाधिकरण असें हें पद आहे "ऋत्वा"ची दोनही कर्मे

विध्वंसेत = ह्याचा कर्ता अध्याहृत "मृत्तिकादि"

अभिदासति = हिनस्ति

"स एषोऽश्माखणः" = तो ज्ञानी आखण अश्म्या

प्रमाणें कथीत आहे.

"तेन यदश्नाति .... अवति" = त्यामुळें मनुष्य जें खातो किंवा पितो त्याच्या सहाय्यानें तो इतर प्राणांचें (इंद्रियांचें) रक्षण करतो.

"एतमु .... अन्तत इति" = अंतकाळीं (अंततः) हाच प्राण न मिळाल्यामुळें (अवित्वा = अविदत्वा) मनुष्य मरण पावतो, अंतकाळीं तोंड वासतो (व्याददाति)

अयते = निर्गच्छति श्वासोच्छ्वास करतो.

"स ह सौम्यः कामानागायति" = तो दाल्भ्य बक ह्या नैमिशीय ऋषींकरितां यांनी इच्छिलेल्या कामाकरितां गाणीं गात होता.

आगाता ह वै .... इत्यध्यात्मम्" = ह्याप्रमाणें हें प्राणाचें महत्व जाणून जो अविनाशी (अक्षर) आत्म्याची (उद्गीथाची) उपासना करतो तो सर्व काम मिळवून देणारा (आगाता) होतो. ह्याप्रमाणें शरीरांतील प्राणाचें महत्व वर्णिलें आहे. (मागें पहा)

अध्याय १ खंड ३ :—

मागील खंडांत शरीरांतील प्राणांचें महत्व वर्णिलें. ह्या खंडांत देवतांचें महत्व वर्णिलें आहे. व यांची उपासना करावी

मागील खंडांत जीवोपासना सांगितली. तिचेंच अंग
असलेली प्राणोपासना ह्या खंडांत सांगितली आहे.
ह्या खंडाचा विचार व्याससूत्र ३।३।६ वरील शांकरभाष्यांत
आला आहे. तेथें छां. १।१। येथें ब्रह्मोपासना सांगितली
आहे अर्थात् तेंच प्रकरण पुढें छां. १।२ येथें ही चालू असलें
पाहिजे अर्थात् छां. १।२ चा अर्थ ब्रह्मोपासनापरच
केला पाहिजे असें म्हटलें आहे. पण तें ग्राह्य नाहीं कारण
प्रकरणापेक्षां श्रुति जास्त बलवान् आहे. त्या श्रुतीमुळें
छां. १।२। येथें उपासना प्राणाचीच सांगितली आहे असें
ठरतें. ती अर्थात् छां. १।१ येथील जीवोपासनेचें अंग
आहे म्हणून सांगितली हें उघडच आहे. ह्या संबंधानें
हा खुलासा करणें जरूर आहे कीं छां १।१।१० येथील वाक्य
"इति खल्वेतस्यैवाक्षरस्योपव्याख्यानं भवति" हें
मागें छां. १।१। येथेंच केलेल्या उपव्याख्यानाविषयीं
आहे; पुढील छां. १।२ येथील विचाराविषयीं नाहीं.
व्यास सूत्राच्या शांकर भाष्यांत ह्या वाक्यांतील "इति"च्या
ऐवजीं "अथ" घेतल्यामुळें श्री-शंकराचार्यास तें
पुढच्या छां १।२ येथील विचाराविषयीं आहे असें
वाटलें असें दिसतें. दुसरा खुलासा छां १।५।१
येथील "एवं" ह्याच्या अर्थाविषयीं करणें जरूर आहे.
मागें प्रत्यक्ष शब्दांनीं (श्रुतिनें) उपासना प्राणाचीच
सांगितली आहे म्हणून "एवं"चा अर्थ प्राणाची उपा-
सना करून असाच ~~अर्थ~~ करावा लागतो. आणि ह्या
वाक्यावरूनच या खंडांतील उपासना पहिल्या
खंडांतील उपासनेचें अंग ठरतें.

असें सांगितलें आहे.

"अथाधिदैवतं" = आतां देवताविषयीं सांगतो.

"प्रजाभ्य उद्गायति" - प्रजांकरितां गायें म्हणतो म्हणजे परोक्षवाद विवरणानें अन्न उत्पन्न करतो.

"समान ... उपासीत" = हा सूर्य शरीरांतील प्राणाशीं समान (तुल्य) च आहे. हा सूर्य उष्ण आहे आणि शरीरांतील प्राण ही उष्ण आहे. ह्या शरीरांतील प्राणाला "स्वर" असें म्हणतात ~~(कारण तो "स्वसतें" म्हणजे ... )~~ व ~~आहे~~) या सूर्याला (अमुं) स्वर असें म्हणतात आणि प्रत्यास्वर असें ही ~~कारण तो~~ ~~दिसेनासा होतो व पुन्हा ...~~ म्हणून ह्या शरीरांतील प्राणाची व ह्या सूर्याची ही उद्गीथ समजून उपासना करावी. प्राणाची उपासना करावी म्हणजे प्राणाचें अन्नवगैरेनीं रक्षण करावें आणि सूर्याची उपासना करावी म्हणजेच प्राणरक्षणाकडेच सूर्याच्या उष्णतेचा, उजेडाचा, आणि अन्न उत्पन्न करण्याच्या शक्तिचा उपयोग करून घ्यावा.

टीप: स्वर आणि प्रत्यास्वर म्हणण्याचें कारण पुढे पांचव्या खंडांत सांगितल्या प्रमाणें ते "ओमिति स्वरन्नेति" हेंच असलें पाहिजे

"आजेः सरणं": आजि म्हणजे युद्ध किंवा धावण्याची शर्यत, यांतील सरणं म्हणजे धावणें.

ह्या चवथ्या व पांचव्या वाक्यामध्ये त्यानी

उपासना सांगितली आहे. त्याचा अर्थ "श्वास रोखून धरण्याचा अभ्यास करावा म्हणजे जोराची कामें (वीर्यवंति कर्माणि) करण्याची शक्ति वाढेल" असा आहे.

"अथ खलु द्गीथाक्षराण्यु ....... उद्गीथ इति." — ह्या दोन वाक्यांत उद्गीथ ह्या शब्दाच्या प्रत्येक अक्षरांत कोणती देवता आहे ते सांगून त्या त्या देवतेची उपासना सांगितली आहे. तें सर्व पुढील कोष्टकांत देऊन त्या त्या उपासनेचा खरा अर्थ कोणता दिसतो तेंही दाखविलें आहे.

| | उत् | गी | थ | अर्थ |
|---|---|---|---|---|
| १ | प्राण | वाणी | अन्न | अन्नानें प्राणाचें व वाणीचें पोषण करावें |
| २ | द्यौ म्हणजे जेथून सूर्य प्रकाशतो तो प्रदेश. ऐतरेय उ. १/८ पहा. | अंतरीक्ष म्हणजे जेथून पाऊस पडतो तो प्रदेश (हवेचा) | पृथिवी. | आकाशातून पडणाऱ्या पावसाचा पृथिवीवर संचय करून ठेवावा. |
| 3 | आदित्य | वायु (हवा) | अग्नि (ऊष्णता) | शेती करून अन्न पिकवावें. कारण ऊष्णता, हवा आणि सूर्यप्रकाश ह्यांतीघांच्या सहाय्यानें अन्न पिकतें. |
| ४ | सामवेद | यजुर्वेद | ऋग्वेद | वाणीची उपासना करून म्हणजे तीनही वेदांचा अभ्यास करून ज्ञान वाढवावें विशेषतः आत्मज्ञान वाढवावें मिळवावें |

दुधे, सैवाग्दोहं यो वाचो दोहो अन्नवान् अन्नादो भवति य एतान्येवं विद्वान उद्गीथाक्षराण्युपास्ते उद्गीथ इति" =

ह्या उद्गीथाच्या अक्षरांची त्यानां उद्गीथ म्हणजेच उपास्य समजून जो उपासना करतो, जाणणारा

त्याला वाणीचा जेवढा कांहीं ज्ञानरूपी दोह आहे तेवढा दोह वाणी (ग्रंथ) देते. (हे तीन वेदांच्या उपासनेचें फळ आहे हें स्पष्टच आहे) आणि त्याला अन्न भरपूर मिळते (अन्नवान्) आणि अन्न पचविण्यास समर्थ होतो (अन्नाद) (कारण शेती करणाऱ्यास अन्नही मिळते आणि त्याची पचनशक्ति ही वाढते.) —

"अथ खल्वाशीः समृद्धि रुपसरणानीत्युपासीत" = आतां वर सांगितल्या प्रमाणें उद्गीथाची उपासना करीत असतांनांच, पुढें सांगितलेलीं उपसरणें इष्ट फळाची समृद्धि म्हणजे प्राप्ति (ऋद्धि) करून देणारीं आहेत असें समजून त्या उपसरणांची उपासना करावी.

"येन साम्ना ...... स्तुवीत" — ज्या सामानें स्तुति करावयाची

अथ खल्वाशीः समृद्धि ...... स्तुवीत": —

आतां इष्टकामाची (आशीः) समृद्धि कशी होईल तें सांगतो। प्रथमतः गौण चिंतनें म्हणून

{ उपसरणानीति — "उप" ह्यांत गौणत्वाचा अर्थ आहे.
येथें "स्तुवीत कामं ध्यायन्" हें मुख्य
चिंतनरूपी कर्म आहे ते करण्यापूर्वी गौणत्वानें करावयाचें
जें ध्यान (चिंतन) याचें येथें उपसरण, उपधावेत
ह्या शब्दांनीं वर्णन केलें आहे; "इति" ह्या अर्थ
म्हणून, समजून) पुढें सांगतलेलीं गौण चिंतनें करावींत
ज्या सामानें स्तुति करावयाची असेल (स्तोष्यन्)
त्या सामाचें चिंतन करावें (उपधावेत)
म्हणजे मनानें त्याचें स्मरण करावें. ज्या ऋचेत
तें साम आहे त्या ऋचेचें चिंतन करावें म्हणजे
ती ऋचा मनांत आणावी, तें साम ज्या ऋषीचें
आहे (यदार्षेयं) त्या ऋषिचें चिंतन करावें म्हणजे
मनानें त्याचें स्मरण करावें, ज्या देवतेची स्तुति
करावयाची त्या देवतेचें चिंतन करावें. ज्या छंदानें
स्तुति करावयाची त्या छंदाचें चिंतन करावें, ज्या
स्तोमानें स्तुति करावयाची त्या स्तोमाचें चिंतन
करावें. ज्या दिशेकडे मुख करून (दिशमभि) स्तुति करावयाची
असेल त्या दिशेचें चिंतन करावें. शेवटीं (अंततः)
स्वताचें (आत्मानं) मी अमका अमका असें चिंतन
करून (उपसृत्य) कामाचें चिंतन करीत, चूक न करतां (अप्रमत्तः) स्तोत्र म्हणावें
(स्तुवीत) म्हणजे जो काम मनांत ठेवून स्तोत्र म्हणेल
तो काम त्याच्याकरितां (अस्मै)
योग्य वेळीं (अभ्याशो ह यत्) समृद्ध होईल.

("अभ्याशो ह यत्" हे शब्द पुढें ह्याच उपनिषदांत पुनः ५।७ येथें आहेत, त्यांचा क्षिप्रं म्हणजे तत्काळ किंवा जलदी असा अर्थ करीत आले आहेत. आम्ही निराळा अर्थ करूं इच्छितो. 'यत्' म्हणजे जेव्हां 'अभ्याशः" भोग म्हणजे कर्मफळाचा भोग म्हणजे कर्मफळ भोगण्याची वेळ येते तेव्हां म्हणजेच योग्य वेळीं. "अभ्याशः" म्हणजे भोग हा अर्थ यौगिकच आहे).

येथें ह्या खंडांत इष्टकामसमृद्धीचा देवतास्तुतिरूपी उपाय सांगण्याचें कारण काय? प्राण वगैरेची मागें सांगितलेली उपासना करतांनां धन, पशु वगैरे अनेक गोष्टी पाहिजेत त्याही मिळविणें जरूर आहे. त्याही मिळविण्याचा प्रयत्न केलाच पाहिजे म्हणून हा उपाय येथें सांगितला आहे. कौषितकी उपनिषदांत ही ह्याच कारणाकरितां द्वितीयाध्यायांत निरानिराळ्या कामाकरितां देवतास्तुतिरूपी उपाय सांगितले आहेत.

केवळ ह्या उपायांनींच कामसमृद्धि होईल कां असाही येथें एक प्रश्न उत्पन्न होतो. त्याचें उत्तर "अभ्याशो ह यत्" ह्या शब्दांत आहे. "जेव्हां फळ भोगण्याची वेळ येईल तेव्हां" कामसमृद्धि होते. फळ भोगण्याची वेळ केव्हां येते? त्या फळाकरितां करावयाचीं सर्व कर्में पूर्ण होतील तेव्हां. उदाहरणार्थ शेतींत पुष्कळ धान्य पिकण्याकरितां देवतांची

प्रार्थना केली तरी, पाऊस पडल्यावर शेत पेरून व त्याची मशागत करून फळ भोगण्याची वेळ आणणें मनुष्याकडेच आहे. एकूण देवतांची प्रार्थना एकटीच फळ देत नसून तिच्या जोडीस योग्य कर्म केलेंच पाहिजे किंबहुना असें योग्य कर्म करण्याचा उत्साह उत्पन्न करणें एवढेंच देवताप्रार्थनेचें फळ कित्येक वेळां असतें आणि कित्येकवेळां इतर मनुष्यांच्या मनाची अनुकूलता उत्पन्न करणें हें ही फळ असतें (उदाहरणार्थ कौषितकी ४।२ येथील "एकधनावरोधनं" पहा) व्याससूत्रें ३।३।४२-४४ वरील आचार्यांचें भाष्य पहा.

अ१ खंड ४ :—

मागील तीन खंडांत प्राण, जीव, सूर्य, वगैरे यांची उपासना सांगितली पण त्यांची उपासना तरी आत्म्याची उपासना करण्याचें सामर्थ्य यावें ह्या करितांच आहे. आणि उपासना खरोखर आत्म्याचीच करावयाची आहे म्हणून तीच येथें सांगितली आहे.

अर्थ: — "ओम्" हें अक्षर (अविनाशी) उद्गीथ आहे याची उपासना करावी. ओम्ची उपासना करणें कर्तव्य आहे म्हणूनच "ओम्" असें म्हणून उद्गायन (सामवेदाचें गायन) करतात

याचें आतां व्याख्यान करतो। मृत्युपासून (म्हणजे दुःखापासून) भिणारे देव (ब्राह्मण लोक) त्रयी विद्येंत प्रवेश करते झाले म्हणजे तीन वेदांमध्यें सांगितलेलीं कर्में करूं लागले। त्यांनी छंदांनीं स्वतांस आच्छादून (झांकून) घेतले। त्यांनी छंदांनी स्वतांस आच्छादून घेतले म्हणून छंदांना छंदस्त्व आले म्हणजे छंदाला छंद म्हणूं लागले। परंतु पाण्यामध्ये मत्स्याला मनुष्य पाहतो त्याप्रमाणें मृत्यूनें त्यांना, ऋग् यजुष आणि साम ह्यांमध्ये ही म्हणजे ह्यात सांगितलेलीं कर्में करीत असतांनाही पाहिलें म्हणजे त्या ब्राह्मण्याचें त्या कर्मांनीं मृत्युपासून रक्षण झालें नाहीं। त्या ब्राह्मण्यांनी तें जाणून

ऋग, यजुष, आणि साम ह्यांच्या वर जाऊन {ऊर्ध्वाः} {संतः (अध्याहृत)} त्यांनी स्वरांतच म्हणजे ओं मध्येच म्हणजे ओम्यांतच म्हणजे ओमोपासना केली. प्रवेश केला। जेव्हा ऋक् (म्हणजे पूर्ण करतो) प्राप्त करून घेतो तेव्हां म्हणतात ओम् असें मोठ्यानें म्हणतो, ह्याप्रमाणेंच साम व यजुष ह्यांचें ही आहे। हा स्वर जें अक्षर (अविनाशी) आहे तेंच होय। तें अमृत म्हणजे आनंदपूर्ण आणि अभय आहे। त्यात प्रवेश करून देव अमृत आणि अभय झाले। हें जाणणारा जो मनुष्य अक्षराची

(ब्रह्माची, आत्म्याची) स्तुति करतो (प्रणौति) (म्हणजे ~~ब्रह्म~~ ब्रह्माचे समत्व, वासनाराहित्यादि गुणांची स्तुती करून त्या गुणांचे अनुकरण करणे) तो त्या अमृत अभय अक्षर स्वरांत म्हणजे ओम् संज्ञक ब्रह्मांत प्रवेश करतो आणि यांत प्रवेश केल्यानंतर देवांना जें अमृत (म्हणजे आनंद) मिळालें तेंच अमृत यालाही मिळतें ॥ ४ ॥

ह्या चार खंडांचा आतां एकदम विचार करणे योग्य आहे. प्रथम खंडांत प्राण आणि वाणी ह्यांचें आत्म्याच्या ठिकाणीं मैथुन करावें असें म्हटलें आहे. प्राण म्हणजेच कर्म आणि वाणी म्हणजे ग्रंथाच्या अभ्यासानें होणारे ज्ञान; ह्यांचें मैथुन म्हणजे समुच्चय हा अर्थ स्पष्ट आहे. आणि याला अनुसरून २ व ३ ह्या खंडांत प्राण, अन्न, आणि वाणी ह्यांची उपासना सांगून ह्या चवथ्या खंडांत आत्म्याची अर्थात् आत्मज्ञानाची उपासना सांगितली आहे. एकूण हें उपनिषद् ही ज्ञानकर्मसमुच्चयवादी आहे हें उघड आहे.

(मागें पहा)

ह्या खंडांत आणि मागील पहिल्या खंडांत ओम्‌चीच उपा-
सना सांगितली असली तरी तेथें ओम्‌चा अर्थ जीवात्मा
आहे आणि येथें ओम्‌चा अर्थ अनाविष्कृत ब्रह्म असा
आहे. कारण तेथील उपव्याख्यानांत तो प्राणाचा
[सामाचा] रस होय असें म्हटलें आहे आणि येथें
तसें म्हटलें नाहीं. उपनिषदांमध्ये तीन उपासना—
—जीवोपासना, प्राणोपासना व ब्रह्मोपासना
सांगितल्या आहेत असें व्याससूत्र १।१।३१ येथें
म्हटलें आहे. त्याच येथें अनुक्रमें खंड १, २ आणि ४
ह्यांत सांगितल्या आहेत. ब्रह्मोपासना हीच प्रधान
उपासना व इतर दोन तिला साहाय्यभूत उपासना
होत व त्याही केल्याच पाहिजेत हें व्याससूत्रें
३।३।९-१२ ह्यांवरून स्पष्ट आहे (आमचें त्यावरील
भाष्य पहा) श्रीशंकराचार्य "एव शब्दो ह्यवधारणार्थः
सन् समुच्चयप्रतिषेधार्थः" ह्या वाक्यांत "स्वरमेव
प्रविशन्" येथील "एव" शब्दानें इतर उपासनांचा
अथवा कर्मांचा प्रतिषेध सांगितला आहे असें
म्हणतात तें अर्थातच अग्राह्य आहे. येथें "एव"
शब्द वास्तविक विषयानंदप्रतिषेधार्थक आहे.
आनंदा करितां विषयोपभोगांमध्ये प्रवेश न
करतां आत्म्यांतच प्रवेश करावा असें हा
"एव" शब्द सांगतो. कोणतीही कर्में टाकावीं
असें तो सांगत नाहीं.

ओळींची १२॥।॥
...लाखेनिहाय ३।-॥।
१५ ॥=।

(मागे पहा) ८८

अ१ खंड ५ :— ~~हा खंडांत सूर्याच्या व प्राणाच्या उपासनेविषयी एक महत्वाची गोष्ट सांगितली आहे. ती हीच की यांची (सूर्याचा व प्राणाची) एकाच प्रकारचा उपयोग करुन न घेता अनेक प्रकारचा उपयोग करुन घ्यावा. उपासना करावी.~~

~~अर्थ:— जो हा उद्गीथ (उपासना करण्यास योग्य) आहे तो प्रणव म्हणजे ओम् कार होय. जो प्रणव आहे तो उद्गीथ होय.~~

अर्थ:— जो हा उद्गीथ (म्हणजे गान करण्यास म्हणजे उपासना करण्यास योग्य असा विषय, उपास्य) आहे तो प्रणवच म्हणजे ओम् कारच (म्हणजे ब्रह्मच) होय. आणि जो प्रणव (म्हणजे ब्रह्म) आहे तो उद्गीथच, म्हणजे उपास्यच आहे. (तथापि कोणी असे म्हणतात की) हा आदित्य ही उद्गीथ म्हणजे उपास्य आहे, हाच प्रणव (म्हणजे ओंकार) आहे कारण हा (जणू) ओम् असा स्वर काढत (म्हणजे) फिरतो, कर्मे करु इच्छिणाऱ्यांना तुम्ही कर्मे करा अशी जणू अनुज्ञा देत फिरतो (कारण ओम् म्हणजे अनुज्ञा.) (सूर्याशिवाय सर्व कर्मे करणे अशक्य आहे म्हणून सूर्य कर्मे करणाऱ्यास कर्मे करण्याची परवानगी देतो असे कल्पिले आहे.) ॥१॥ (कौषीतकीने आपल्या पुत्रास म्हटले) हा (एकट्या) आदित्याचेच मी गान केले (अभ्यासिले) म्हणून तू मला एकटाच (साहाय्यकर्ता) आहेस. (आता तू तरी) आदित्याचे...

(पुढचे हे बरोबर नाही कारण आदित्याची उपासना सांगण्या...य)

(पुत्र प्राणांचा यत करता उपासना करा)

ह्या खंडाचा खरा भाव समजण्यांत पुष्कळ अडचणी
आहेत. एकः आणि बहवः ह्याचीं विशेष्यें कोणतीं तें
समजत नाहीं. "पुत्रः" आणि "पुत्राः" ही विशेष्यें श्री-
शंकराचार्य मानतात परंतु तें ग्राह्य नाहीं. कारण
एकट्या आदित्याची किंवा प्राणांची उपासना करणा-
ऱ्यास एकच पुत्र कां व्हावा ह्याची उपपत्ति लागत
नाहीं. रश्मींची किंवा प्राणांची उपासना करणाऱ्यास
पुष्कळ पुत्र कां व्हावे हें ही समजत नाहीं. ह्या खंडाचा
भाव माझ्या मतें पुढील प्रमाणें आहे पण त्याची
मला खात्री नाहीं. पुढील संशोधकांनीं ह्या
खंडाच्या खऱ्या भावाचा पुनः चांगला विचार
करावा. मला वाटते कीं कौषितकी उपनिषदांत जें
सांगितलें आहे त्या विषयीं गैरसमज होऊन त्या
गैरसमजाचें खंडन करण्याकरितां हा खंड लिहिला
आहे. कौषितकी उपनिषदांत एकट्याच्या स्वताच्याच
प्राणाची उपासना सांगितली नसून सर्वांच्या प्राणांची
उपासना सांगितली आहे. परंतु छांदोग्य उपनिषदा-
च्या कर्त्यांस तेथें संतति उत्पन्न करणें व एकट्या
स्वताच्याच प्राणाची उपासना करणें एवढेंच
सांगितलें आहे असें वाटलें व त्याचें खंडन करण्या-
करितां हा खंड लिहिला आहे. संतति उत्पन्न करावी
व स्वताच्या प्राणाचें रक्षण करावें एवढेंच कौषितकी
उपनिषदांत सांगितलें आहे असें मानून त्याचें
खंडन कौषीतकीच्याच तोंडानें सांगविलें आहे.
येथील सूर्योपासना म्हणजे कौषीतकी उपनिषद् (
तील २।७) येथील पुत्रप्राप्त्यर्थ करावयाची उपासनाच
होय कारण तिला तेथें "आदित्यस्यावृतमन्वावर्ते"
(पुढच्या पानाच्या मागें पहा)

~~तथापि प्राणाचा एकप्रकारच्या उपयोग न करता~~ ८८

~~अनेक प्रकारचा करावा हा अर्थ स्पष्ट दिसतो~~ ||

म्हणून आतां ह्यावरून ठरतें कीं (अथ खलु)

~~आतां~~, जो उद्गीथ तोच प्रणव आहे आणि जो

प्रणव, म्हणजे ओंकार म्हणजे ब्रह्म तोच उद्गीथ आहे, हे जर जाणलें

तर (इति) तो होता, जेथें बसतो ~~सत्ता~~ त्या

ठिकाणी बसूनच (होतृषदनात) उद्गीत्यानें केलेलें चुकीचें

गान (दुरुद्गीथं) सुधारून घेतो.

(अनुसमाहराति) म्हणजे उद्गात्याची जरी

चुकी झाली तरी होता जर ह्या ज्ञानानें

संपन्न असेल तर त्या चुकीचा कांहीं परिणाम

होत नाहीं. (मागें पहा)

अध्याय १ खंड ६ :—

हे खंड व पुढील सातवे खंड मिळून एकाच

विषयाचें प्रतिपादन आहे. ~~पृथ्वी~~ ह्यांत पृथ्व्यादि

देवतांची कर्मे आणि वाण्यादि शारीरेंद्रियांची कर्मे

म्हणजे साम गायनच होय व त्यापासूनच

सर्व कामांची प्राप्ति होते असें दारवविलें आहे.

अर्थ: — पृथ्वी (इयमेव) हीच ऋक् आणि अग्नि म्हणजे

उष्णता हेंच साम. तें हें साम ह्या ऋ~~क्~~चेच्या आधारावर

(अध्यूढं) असते. म्हणजे उष्णता ही पृथ्वीच्या आधारावर

असते | म्हणून ऋचेच्या आधारावर असलेलें सामच गाले

जाते | ही पृथ्वीच 'सा' आणि अग्नि हा 'अम'

मिळून 'साम' होते. पृथ्वी आणि अग्नि मिळून कोणतें

टिप्पणे:—

"पर्यावर्तयात्" - वृत् म्हणजे कार्यकरणें ह्या धातूचें णिजंताचें रूप; पर्यावर्तयेत् असें वास्तविक रूप पाहिजे. पर्यावर्तयात् हें त्याचें आर्षरूप समजावें. हें प्रथम पुरुषाचें रूप आहे तरी त्याचा अर्थ मध्यम पुरुषासारखा करावा लागतो. कारण त्याचा कर्ता "त्वं" आहे.

"प्राणान्" आणि "भूमानं" हीं दोन पदें समानाधिकरण समजावीं.

कौषीतकी उपनिषदांत ही वास्तविक सर्वांच्याच प्राणांची उपासना सांगितली आहे, एकट्याच्या प्राणाची सांगितली नांहीं. उपसंहार प्यारा ७८ आणि कौषीतकी उपनिषद् १/५-६ व त्यावरील आमचें भाष्य पहा. तेथें, जीवब्रह्मांचे ऐक्य स्पष्टपणें सांगितलें असल्यामुळें सर्व जीवांचें ऐक्य सांगितल्यासारखेंच आहे. आणि १/६ च्या शेवटच्या वाक्यांत तर ब्रह्मज्ञ द्वैतावस्थेंत अद्वैताचा अनुभव घेतो [या ब्रह्मणि चितिर्या व्यष्टिस्तां चितिं जयति तां व्यष्टिं व्यश्नुते] असें स्पष्टच सांगितलें आहे. अर्थात् तेथील प्राणोपासना सर्वांच्याच प्राणांची उपासना होय. येथें ही सर्वांच्याच प्राणांचीच उपासना प्रतिपादिली आहे.

vibgyor

साम (गाणें) म्हणतात. पिकें पिकविणे हेंच ते गाणे होय ॥ १ ॥
असेच पुढील सर्व वाक्यामध्ये सांगितलें आहे. ते प्रथम कोष्टक-रूपानें देतो.

| वाक्य | सा = मृक् | अम = साम | साम किंवा गाणें म्हणजेच कर्म |
|---|---|---|---|
| १ | पृथ्वी | अग्नि = उष्णता | पिक पिकविणे |
| २ | अंतरीक्ष | वायु = हवा | वनस्पतींना वायुरूपी अन्न पुरविणें |
| ३ | द्यौः | आदित्य | उष्णतेनें पर्जन्य उत्पन्न करणें |
| ४ | नक्षत्रें म्हणजे नक्षत्रें जेथें राहतात ते स्थान | चंद्र | वनस्पतींचे व ओषधींचे किरणांनीं संवर्धन करणें |
| ५ | सूर्याचा पांढरा प्रकाश शुक्लं भाः | नीलं परः कृष्णम् नीला- पलीकडचे कृष्ण म्हणजे वर्णरहित किरण | किरणांनीं वनस्पतींचे व ओषधींचे संवर्धन करणें<br>vibgyor |

"नीलं परः कृष्णम्" : सूर्याच्या पांढऱ्या प्रकाशाचें लोलकानें (prism) पृथक्करण केलें तर सात वर्ण लाल, नारिंगी, पिंवळा, हिरवा, उदा, निळा, जांभळा होतात. उदा, निळा व जांभळा मिळून नील हा शब्द वापरला असण्याचा संभव आहे. ह्या नीलापलीकडे वर्णरहित किरण आहेत व त्यांनीं वनस्पतींतील रासायनिक क्रियांस मदत होते. ह्या गोष्टी आज शास्त्रज्ञांस माहीत आहेत. पण तेव्हांही माहीत होत्या काय? (माहीत असतील तर "नीलापलीकडील कृष्ण" असा अर्थ असेल व नीलं परः ...)

"कप्यास" म्हणजे "माकडाचें ढुंगण असा अर्थ श्री-शंकराचार्यांनी केला आहे. पण त्यानें चांगला अर्थ निष्पन्न होत नांहीं. त्या अर्था-पेक्षां श्रीकंठानें व्याससूत्र १|१|२१ च्या भाष्यांत केलेला अर्थ फार सुंदर आहे. तो म्हणतो "कमुदकं रश्मिभिः पिबति इति कपिरादित्यः तेनासितं विकासितं पुंडरीकं यथा स्फुरति तथा परमेश्वरस्य लोचनद्वयम्". माझा अर्थ असा:
"कं मधु पिबति स कपिः मधुपः तस्य आसः आसन यस्मिन् तत् कप्यासम् पुंडरीकं" मधुप म्हणजे मोठा काळा भ्रमर. ढुंगणाची उपमा ग्राम्य व अश्लील आहे. ती कधी योजणार नांहींच. पांढऱ्या कमळावर बसलेल्या मोठ्या काळ्या भ्रमराची उपमा डोळ्यास फारच शोभते म्हणून माझाच अर्थ ग्राह्य आहे.

हा अर्थ ग्राह्य दिसतो. कारण पुढील खंडामध्ये
डोळ्यांचे वर्णन करतांना हेच शब्द आलेले आहेत
आणि तेथें त्यांचा अर्थ काळे बुबुळ पलीकडची
कनीनिका (बाहुली) असा स्पष्ट आहे
त्याला अनुरूप असाच अर्थ येथें असला
पाहिजे अर्थात् निळे किरण पली-
कडचे कृष्ण किरण (वर्णरहित किरण) असा
अर्थ येथें असला पाहिजे. शास्त्रज्ञांस माहीत
असलेल्या वरील गोष्टी तेव्हां

रहित व्हावें असेंही सुचविलें आहे. ॥८॥



वर दिलेले ऋक आणि साम हे त्याचीं गाणें (गेष्णी) आहेत. म्हणून तो उद्गीथ (उपास्य) आहे. (म्हणजे सर्व प्रकारच्या किरणांचा मनुष्यानें उपयोग करून घ्यावा, आणि त्याचें निष्पापत्व प्राप्त करून घ्यावें) म्हणून उद्गात्यानें (उपासकानें) त्याचा गाता (उपासक) व्हावें. म्हणजे त्याच्या सर्व किरणांचा उपयोग करून घ्यावा आणि त्याचें निष्पापत्व प्राप्त करून घ्यावें.) परलोकाच्या (अमुष्मात् लोकात्) पलीकडच्या (परांचो लोकाः) लोकांचा तो स्वामी होतो (इष्ट) आणि देवांच्या कामांचाही तो स्वामी होतो, म्हणजे सूर्याप्रमाणें साम्यबुद्धी ठेऊन कर्में केल्यामुळें त्याला परलोकच्या पलीकडे लोक मिळतात तर मग परलोक मिळेल यांत शंकाच नाहीं आणि देवांना म्हणजे इंद्रियांना असलेले त्याचें सर्व काम पूर्ण होतात हे देवता संबंधीं सांगितलें. (मागें पहा)

अध्याय १ खंड ७ :— ह्या खंडांत शरीरेंद्रियांच्या कर्मविषयीं सांगितलें आहे. तें कोष्टकरूपानें खालीं देतो.

| वाक्य | सा = ऋक् | अम = साम | साम म्हणजे गाणें म्हणजेच कर्म |
|---|---|---|---|
| १ | वाणी. हा शब्द कोणत्याही कर्मेंद्रियाचा वाचक समजावा | प्राण | वाणी व इतर कर्मेंद्रियांची कामें प्राणाच्या साहाय्यानें योग्य रीतीनें करणें |
| २ | चक्षु हा कोणत्याही ज्ञानेंद्रियाचा वाचक आहे | आत्मा (बुद्धि) आपल्याचा अर्थ पहा. | डोळ्यानें किंवा ज्ञानेंद्रियानें पाहून जाणून प्रत्यक्ष प्रमाणानें ज्ञान मिळविणे. |
| ३ | श्रोत्र | मनः (बुद्धि) | शब्द प्रमाणानें जें ज्ञान मिळूं शकतें तें मिळविणें. |

परलोक व त्यापलीकडचे लोक (अनुक्रमात पराँचो लोकाः:

— शब्दशः अर्थ परलोकापलीकडचे ~~अ~~ लोक
असा आहे तरी त्यांत परलोकाचा अंतर्भाव
केला पाहिजे, ~~पंचमीचा अर्थ~~ परांच ह्याचा
अर्थ अभिविधि मानावा, मर्यादा मानूं नये
कारण तो परलोकापलीकडच्या लोकांचा स्वामी आहे
व परलोकाचा स्वामी कोणीच नाहीं हे मानणें समंजस नाहीं)
ह्यांचा तो आदित्य स्वामी आहे. आणि शहाण्या मनुष्यांचे
जे काम असतात त्यांचाही तो आदित्य स्वामी ~~स्वामी~~
आहे. म्हणजे आदित्याच्या उपासनेनें
परलोक व त्या पलीकडचे लोक मिळतात
आणि शहाण्या मनुष्यांचे ही काम पूर्ण
होतात.

| वाक्य | सा = ऋक् | अम = साम | साम म्हणजेच गायें म्हणजे कर्म |
|---|---|---|---|
| ४ | डोळ्यांतील पांढरा भाग (भाः) | डोळ्यांतील निळा भाग म्हणजे निळें बुबुळ ~~आणि~~ त्या पलीकडचा ~~काळा~~ (परः) काळा भाग म्हणजे बाहुली | पाहणें म्हणजे जागृति शक्य तितका काळ ~~पाहणें~~ कायम ठेवणें व तिचा सदुपयोग करणें. (कारण आक्षि-पुरुष = जागृति). |

"अथ य एषोऽन्तरक्षिणि ... धनसनयः" — (ब्रह्मज) आतां ह्या डोळ्यांत जो पुरुष (तो म्हणजे जीवात्मा) दिसतो ⁖ तोच ऋक्, तेंच साम, तेंच उक्थ, तेंच यजुष्, तेंच ब्रह्म होय. ह्याचें रूप मागील खंडांत वर्णिलेल्या आदित्याचें (अमुष्य) जें रूप तेंच आहे, त्याची जी गाणी (म्हणजे पाणी या शब्दाचे जोड वगैरे) तीच ह्याची गाणी, आणि त्याचें जे नांव तेंच ह्याचें नांव. मनुष्य शरीरांतील आत्मा (ब्रह्मज जीवात्मा) आणि आदित्यांतील आत्मा एकच आहे असा भाव ॥ ५ ॥ तो हा मनुष्यशरीरांतील आत्माच (ब्रह्मज जीवात्माच) ह्या लोकाचा व ह्या खालील लोकांचा (अस्मादर्वाञ्चो लोकाः — मागील खंडांत पराञ्चो विषयीं लिहिलें तेंच येथें "अर्वाञ्चो" विषयीं समजावें) आणि ~~सामान्य~~ मनुष्यांस होणाऱ्या कामांचा स्वामी आहे. म्हणून जे वीणेवर गातात ते ह्याचेंच गान ~~करतात~~ म्हणून ते धन मिळविणारे ~~धनाची आशा करणारे~~ ~~आहेत~~ असतात (सनि = ~~प्रार्थना धनसनि~~ Seeker of wealth) (सन् = मिळविणें ह्यापासून "सनिः") ॥ ६ ॥

⁖ अध्याय ३ खंड १५ वरील भाष्य पहा.

"अथ य एतद् .... गायति" — आतां हे जो जाणतो तो जेव्हां साम गातो तेव्हां तो आदित्यांतील पुरुष व मनुष्यशरीरांतील पुरुष ह्या दोघांचेही

साम गातो. तो त्या आदित्यांतील आत्म्यानें, परलोक व त्या परलोकचे लोक आणि देवांचे काम तो मिळवितो. ॥ ७ ॥ आणि मनुष्य शरीरांतील आत्म्यानें, हा लोक आणि ह्या खालचे लोक आणि मनुष्यास होणारे काम तो गाणारा मिळवितो. म्हणून हें जाणणाऱ्या उद्गात्यानें यजमानास विचारावें ॥ ८ ॥ "तुझ्या कोणत्या कामाचें गायन करूं". कारण हे म्हणजे ह्या प्रश्नाचें उत्तर जाणून जो साम गातो तोच काम प्राप्त करून देणारे गान (कामगान) गाण्यास समर्थ असतो; गानानें उद्गाता आदित्याची उपासना किंवा ब्रह्मज्ञ शरीर आत्म्याची उपासना करण्यास यजमानास प्रेरणा करून त्याचें काम मिळवून देतो असा भाव.

एकूण ह्या दोनही खंडांत मिळून आदित्याप्रमाणें साम्यदृष्टीनें कर्म करणें आणि शरीरात्म्याच्या तुष्ट्यर्थ कर्म करणें हीं दोनही आवश्यक आहेत असें दाखविलें आहे.

अध्याय १ खंड ८/९ / : —

खंड ८ वा आणि खंड नववा ह्यांत एकच विषय आहे. तो उद्गीथ म्हणजे उपास्य कोणतें असावें हा आहे. उपास्य आकाश म्हणजे आत्माच असावा असा सिद्धांत प्रतिपादिला आहे. ह्या दोनही खंडांची भाषा सुबोधच आहे म्हणून फक्त टिप्पणें देतो.

"अग्रे" = प्रथमतः,

वर्तांम = लोट्, ~~तृतीया~~ प्रथमपुरुष द्विवचन.

"ब्राह्मणयो:... श्रोष्यामीति" = हें म्हणण्याचें कारण असे कीं जैवलि हा ब्राह्मण नव्हता व दुसरे दोघे ब्राह्मण होते. ह्या अब्राह्मणाचेंच मत श्रेष्ठ होतें असें पुढे दाखविलें आहे.

गतिः = आधार, आश्रय.

"का साम्नो गति" = साम कशाच्या आधारावर असते.

"असौ लोकः" = तो पर लोक. परलोकातून पाऊस पडतो म्हणून तो पाण्याचा आश्रय होय

न स्वर्ग लोक.... साम" = स्वर्ग लोकाच्या पलीकडे (स्वर्ग लोकं ही द्वितीया अति ह्या अव्ययामुळें झाली आहे) सामाला नेऊं नये. असें तो (शालभ्य) म्हणाला. (पुढें म्हणाला) स्वर्ग लोकावरच (अभि' ह्या अव्ययामुळें स्वर्ग लोकं ही द्वितीया झाली आहे)

(~~स्वः यदि~~) आम्ही सामाची स्थापना करतो. स्वर्गामुळेंच ~~सामाचा संस्ताव (म्हणजे स्तुति) होतो~~. सामांतही स्वर्गाचीच स्तुति असते.
~~(स्वर्गेव हेतुना संस्तावो यस्य तत्)~~

(यत्=यदि?) यस्त्वेतर्हि.... विपतेत" = जर ह्यावेळीं ("यस्त्वेतर्हि" च्या ठिकाणीं "यत्त्वेतर्हि" असा पाठ पाहिजे किंवा असा पाठ असल्यासारखाच अर्थ केला पाहिजे) तुम्हांस मूर्धा पडेल असें कोणी म्हणेल तर तुझी मूर्धा खाली पडेल. म्हणजे तूं

हारल्याच्या लाजेमुळें मान खाली घालशील.
(मूर्धा पडणे म्हणजे तुटून अलग होणें असें नसून पराजयाच्या लाजेनें मान खाली घालणें होय.)

"अमुष्य लोकस्य का गतिरित्ययं लोक इति" त्या श्लोकाचा आश्रय कोणता? (उत्तर) हा लोक. कारण ~~ह्या लोकांतील कर्मांनीच परलोकाची प्राप्ति होते, किंवा परलोकांतील देवतांचे पोषण होते किंवा~~ ह्या लोकांतील पाणी वाफेच्यारूपानें परलोकांत जाते तेंव्हांच परलोकांतून वृष्टि होते.

"प्रतिष्ठां लोकं" = प्रतिष्ठारूप लोक म्हणजे सर्वांची प्रतिष्ठा ज्यावर आहे असा हा लोक.

आकाशः = आत्मा (ब्रह्म) प्रत्यस्तं = उलट्या क्रमानें.

परोवरीयान् = अतिशय श्रेष्ठ (मागें पहा)

"परोवरीयो हास्य भवति" = हा श्रेष्ठ आत्मा त्याचा होतो (येथें पाठ काय आहे तें पहावें?)

"तथामुष्मिंल्लोके लोक" = त्या प्रमाणेंच (राहणें) त्या लोकांत ही लोक म्हणजे वास मिळेल.

अध्याय १ खंड १०/११ :—

ह्या दोन खंडांत ही, प्राण, आदित्य आणि अन्न ह्यांचे महत्व वर्णिलें आहे. ह्या खंडाची भाषा सुबोधच आहे म्हणून फक्त टिप्पणें देतो.

"मटची हतेषु" = मटची म्हणजे गारपीट, किंवा टोळ मटचीनें हत म्हणजे नाश पावलेले. "मटचीहतेषु कुरुषु" = गारपीटीमुळें कुरु देशांत दुष्काळ पडला

"परोवरीयस" हा शब्द ह्या खंडांत पुष्कळदां आला आहे. पुढें ही ५८ मध्ये हा शब्द पुष्कळदा आला आहे. तो कधी नाम व कधी विशेषण असून "सर्वांमध्ये श्रेष्ठ" असाच त्याचा अर्थ सर्वत्र जुळतो. उत्तरोत्तर श्रेष्ठ असा अर्थ ५८ मध्ये कोणी केला आहे पण तो तेथें ही सर्वत्र जुळत नांही. ह्या खंडाचा निर्देश व्यासमूत्र ३।३।८ येथें आला आहे.

आत्मा सर्वांपेक्षा मोठा आहे कारण ज्ञानरूपाने सर्वभूतें आत्म्यातच असतात.

आत्माच परम श्रेष्ठ आधार आहे कारण "अस्ति तावत्स्वयं नाम विवादाविषयत्वतः स्वस्मिन्नपि विवादश्चेत्प्रतिवाद्यत्र को भवेत् ॥२३॥ पंचदशी अ-३ ह्या म्हटल्या प्रमाणें इतरांच्या अस्तित्वाची शंका असली तरी आत्म्याच्या अस्तित्वाची शंकाच नांही.

ह्या खंडाचा विचार व्यासमूत्र १।१।२२ येथें आहे आणि निर्देश व्यास सूत्र ३।३।८ येथें आहे.

असतां. ९८

"आर्त्विय" = आर्त्विक्या असाही दुसरा पाठ आहे. आर्त्विय "ह्याचा अर्थ भटकणारा असा होईल, पण "प्रद्राणक" ह्याचाही तोच अर्थ आहे म्हणून "आर्त्विक्या" असाच पाठ घेऊन आर्त्विकी नावाच्या भार्येसह असा त्याचा अर्थ करावा. प्रद्राणक = दुर्दशेस प्राप्त झालेला

"इभ्य" = इभ म्हणजे हत्ती त्याना राखणारा ~~पाळणारा~~.

"उपनिहिता" = भोजनपात्रांत ठेवलेले.

"कामो म उदकपानं" = मला पाणी पाहिजे तेथे मिळते ("कामं" असाच पाठ घेऊन अर्थ करावा लागतो)

संजिहान = शय्या निद्रांचा परित्यजन

आर्त्विज्यै = सर्व ऋत्विजांची कर्मे करण्याकरितां

"आस्तावे" = स्तवन करण्याचे ठिकाणी

अन्वायता = अनुगता, विषयभूत असलेली.

आर्त्विज्यै पर्यैषिष = आर्त्विज्य कर्म करण्याचे कार्य तुम्हांस देण्याकरितां तुमचा शोध केला.

"भगवतो वा अहमाविन्दा" = परंतु तुम्ही मला न सांपडल्यामुळे (भगवतः हे द्वितीयेचे अनेकवचन आदरार्थी मानावें किंवा षष्ठीचे एकवचन मानून "स्थानं" हे अध्याहृत मानावें) (मागे पहा)

"समतिसृष्टाः" = अनुज्ञाता:

"प्राणमभ्युज्जिहते" = प्राणालाच सोडून बाहेर निघतात. (हा = जाणे जुहोत्यादिगण आत्मनेपद) हे झोपेतून जागे होतांना होते. (मागे पहा)

१

"अविद्या" हा पाठ अड्यार प्रतीतील आहे. इतरत्र "अविद्य" असा पाठ आहे. तो चूक आहे. कारण मूळ धातु विद् असल्यामुळे 'अविद्य' असा तरी पाठ पाहिजे होता.

२

येथील "प्राण" शब्द ब्रह्मवाचक आहे असा सिद्धांत व्याससूत्र १।१।२३ येथें सांगितला आहे. तो चूक आहे असें त्यावरील आमच्या भाष्यांत दाखविले आहे.

मागील खंडांत अन्नाचें महत्व वर्णिलें. तें अन्न कसें मिळेल ह्याचें प्रतिपादन ह्या १२ व १३ खंडांत आहे. प्रथमतः बाराव्या खंडांत परोक्षवादपद्धतीनें. ~~प्रथमतः बाराव्या खंडांत अन्नाकरितां मंत्र म्हणणाऱ्यांची श्रद्धा केली आहे आणि नंतर तेराव्यांत अन्न कसें मिळतें तें दाखविलें आहे. बाराव्यांत श्रद्धा आहे ह्यास प्रमाणें दोन आहेत. (१) तेथील मंत्र म्हणणारास श्वान म्हटलें आहे आणि (२) आणि त्या मंत्रोद्गानाचें कांहीं फळ कांहींच~~ सांगितलें नांहीं ~~शिवाय तेराव्या खंडाच्या शेवटीं अन्नप्राप्ति हें फळ सांगितलें आहे. यावरून अन्नप्राप्तिचा खरा मार्ग तेराव्यांतच सांगितला आहे असें दिसतें~~ म्हणून ~~त्याचा मी तदनुरूप अर्थ केला आहे. अथवा परोक्षावादानें~~ (मागें पान १)

"बको दाल्भ्यो ग्लावो वा मैत्रेयः" = ~~दाल्भ्य बकाचेंच दुसरें नाव मैत्रेय ग्लाव होतें असा अर्थ करावा बकाला मैत्रेयानें दत्तक घेतल्यामुळें याला दोन नांवें होतीं असें~~ बक दाल्भ्य किंवा मैत्रेय ग्लाव असो म्हणजे कोणीही ज्ञानेच्छु असा भाव.

उद्व्राज = गांवाच्या बाहेर गेला.

श्वेतःश्वा = मुख्य प्राण (परोक्षवादविवरणानें)

अन्येश्वानः = वागादि इतर इंद्रियें (परोक्षवादविवरणानें)

अशनायामः = बुभुक्षिताःस्मः

अन्नं आगायतु = अन्ना करितां गान म्हणा

तद्ध ..... प्रतिपालयांचकार = दाल्भ्य तेथें दुसऱ्या दिवशीं प्रातःकालपर्यंत वाट पहात बसला. ~~असा भाव~~ म्हणजे भुकेनें व्याकुळ झाल्यामुळें स्वाध्याय थांबविला असा भाव (मागें पहा)

(१)

~~[illegible]~~ भूकेचे केवळ वर्णनच आहे असें मानून तिच्या शमनार्थ अन्नप्राप्तीचा उपाय तेराव्यांत सांगितला आहे असें मानावें.

(२)

प्रातःकाळपर्यंत थांबण्यास सांगण्याचें कारण असें दिसतें कीं प्राणास अन्न मिळविण्यास कांहीं तरी वेळ लागतो. ह्या खंडाचा भाव असा आहे कीं शेतीकरून अन्न मिळविल्याशिवाय स्वाध्याय म्हणजे ज्ञानार्जन होऊं शकत नांहीं. कारण अन्नाकरितां इंद्रियें ओरडा करतात व त्यामुळें स्वाध्याय करतांच येत नांहीं. समीयात हें ई "गतिव्याप्तिप्रजनकांत्यसन-मारनेषु" ह्याचें लिङ्. श्री शंकराचार्य "दैर्घ्यं छान्दसं समीयातेति प्रमादपाठो वा" म्हणतात तें बरोबर नांहीं.

प्रजापति = संवत्सर, ऋतूंचा फेरा.

"तेह..... चक्रुः" = बहिष्पवमान स्तोत्रानें स्तुति करणारे (स्तोष्यमाण, स्तु+ भविष्यकालदर्शक स्य+मान) ज्याप्रमाणें एकमेकाला हातांत हात घालून धरून (संरब्धाः = संलग्नाः) फिरतात, त्याप्रमाणें ते फिरले आणि नंतर एका ठिकाणी बसून हिंकार करते झाले. (मंत्र म्हणते झाले)

~~आहरत = "आहरतु" असा भाव मानावा.~~

तेराव्या खंडांत शेतीस उपयोगी पडणाऱ्या गोष्टींची ~~यज्ञांतील उच्चारांशी~~ स्तोभांशी तुलना केली आहे. ~~आणि उच्चारणांपासून जसा विस्तार होऊन मंत्र उत्पन्न होतो तसे शेतीपासून अन्न उत्पन्न होते असे दाखविले आहे~~

(म्हणें पहा)

(१) अयं लोकः म्हणजे पृथ्वी = रथंतर सामांत उच्चारावयाचा हा उकार

(२) वायु म्हणजे हवा = वामदेव्य सामांत म्हणावयाचा हाई कार

(३) चंद्र = अथ कार (कोठचा ?)

(४) आत्मा म्हणजे शेतीत मेहनत करणारे शरीर = इहकार

(५) अग्नि म्हणजे उष्णता = ईकार, अग्नीच्या सर्व स्तोत्रांच्या शेवटी ईकार असतो.

~~आदित्य = उ~~

(६) आदित्य = ऊकार (कोठचा ?)

(७) निहव म्हणजे आव्हानशब्द असाच अर्थ आजपर्यंतचे सर्व टीकाकार करीत आले आहेत पण ते चूक आहे : कारण (१) निहव हा शब्द ह्वे धातूपासून झाला नसून 'हु' धातूपासून झाला आहे आणि 'हु' चा अर्थ दान करणें

स्तोभ म्हणजे सामगायनांत ई, ऊ, वगैरे
निरर्थक अक्षरें म्हणत असतात ती. ह्या
अक्षरापासून जसा विराट्छंद उत्पन्न होतो,
त्याप्रमाणें पृथ्व्यादि ह्या पासून अन्न
उत्पन्न होते असें ह्या खंडांत दाखविलें
आहे.

असा आहे. (आणि "नि" चा अर्थ खाली आत, असा आहे. ८८) (१) यावरून वर निर्दिष्ट केलेल्या पृथ्वीसआंत दान करणें म्हणजे पेरणी करणें असाच अर्थ होऊं शकतो. (२) पृथ्वी, चंद्र, वगैरे च्या मालिकेंत, पेरणी करणें हें जसें बसतें, तसें आह्वान करणें हें बसत नाहीं. म्हणून "निहव" म्हणजे पेरणी करणें असा अर्थ घ्यावा.

(८) "विश्वे देवाः" म्हणजे जगांतील सर्वप्रकारच्या शक्ति किंवा मनुष्याचीं सर्व इंद्रियें = औहोयिकार म्हणजे विश्वेदेवांच्या सामांत म्हणावयाचा औहोयिकार

(९) प्रजापतिः म्हणजे ऋतू उत्पन्न करणारा संवत्सर = हिंकार (कोठल्या?)

(१०) प्राणः म्हणजे शरीर व इंद्रियें ह्यांस चालना देणारा मुख्य प्राण = स्वर म्हणजे ओम्

(११) अन्न = विराट् छंदाच्या रूपाने प्रकट झालेली जी वाक् ती (छांदोग्य ७१३ मध्येही पुनः विराट् अन्न होय असें म्हटलें आहे. विराट् छंदाची अक्षरे ४० असतात. आणि अन्न उत्पन्न करणारे मागील दहाच होतात.

(१२) अनिरुक्त म्हणजे अज्ञात अशा गोष्टी म्हणजे ज्या गोष्टींवर मनुष्याची काबू चालत नाहीं अशा गोष्टी = तेरावा स्तोभ

(१३) संचर म्हणजेच अन्न शेतांतून घरीं येणें = हुंकार

"दुग्धे ...... वेद" = ह्या वर वर्णिलेल्या वाणीचा म्हणजे कृषिरूपी वाणीचा जो दोह (दूध) आहे तो दोह ती वाणी त्याला देते. (म्हणजे-च) सामांचें हें रहस्य (उपनिषद्) ~~म्हण~~ जो जाणतो म्हणजे कृषि करणें हेंच खरें साम म्हणणें होय हें जो जाणतो आणि (अर्थात्) जो कृषि करतो ~~तो~~ त्याला अन्न ~~ही~~ मिळते आणि तो अन्नादही होतो (अन्न पचविण्यास समर्थही होतो.

~~अध्याय ..~~.

एकंदरीत ह्या अध्यायांत आत्म्याची उपासना आणि तिच्या करितांच प्राण आणि अन्न ह्यांची उपासना प्रतिपादिली आहे. शेती करणें साम करण्या-सारखेच आहे असा ह्या खंडाचा भावार्थ आहे.

अध्याय २ रा.

अध्याय २ ~~.....~~ मागील अध्यायाच्या शेवटच्या खंडांत शेती करणें हें "साम"च आहे असें म्हटलें आहे. त्याची उपपत्ति ह्या अध्यायाच्या पहिल्या खंडांत सांगून, पुढें तशींच अनेक सामें सांगितलीं आहेत. ~~त्यांत दोन प्रकार आहेत~~. साम म्हणजेच गाणें हा मुख्य अर्थ आहे. गाण्याची उपासना दोन प्रकारची ~~.~~ होऊं शकते. (१) दुसऱ्यानें म्हटलेलें गाणें ऐकणें (२) स्वत: गाणें म्हणणें. असेंच दोन प्रकार येथें सांगितलेल्या सामांमध्ये आहेत. ~~दुसऱ्यानें केलेल्या~~

साम म्हणजे कोणतीही चांगली गोष्ट. ती दुसऱ्यानें केली असेल तर तिचा उपयोग करून घेणें ~~ही एक प्रकारची उपासना~~ हा उपासनेचा एक प्रकार आणि ती गोष्ट स्वतः मनुष्याला करतां येण्याजोगी असेल तर ती मनुष्यानें स्वतः करणें हा दुसरा प्रकार. ज्याची उपासना पहिल्या प्रकारानें होऊं शकते तें पहिल्या प्रकारचें साम व ज्याची उपासना दुसऱ्या प्रकारानें होऊं शकते तें दुसऱ्या प्रकारचें साम. दोनही प्रकारचीं सामें येथें सांगितलीं आहेत केव्हांकेव्हां एकाच सामांत दोनही प्रकार असतात.

सामाचे (गाण्याचे) ~~पांच भाग~~, हिंकार, प्रस्ताव, उद्गीथ, प्रतिहार आणि निधन असे पांच अवयव म्हणजेच भाग असतात. (~~ऐतरेयांत ओं मध्ये प्रस्ताव, उद्गीथ, प्रतिहार, उपद्रव आणि निधन असे पांच भाग सांगितले आहेत. हा फरक कां?~~) म्हणून प्रत्येक चांगल्या गोष्टींत हे पांच आहेत असें येथें दाखविलें आहे. (मागें पहा)

अध्याय २ खंड १ :—

अर्थः — ~~एक~~ मागें सांगितल्याप्रमाणें एकट्या ऋषिरूपी सामाचीच ~~उपासना~~ चांगली आहे असें नाहीं तर, ~~सर्व~~ कोणत्याही सर्वावयवयुक्त (समस्त) सामांची ~~एवढ्या कोणत्याही सामाची~~ उपासना चांगलीच आहे. (~~समस्त सामाची~~

ऐतरेयांत ३/४ मध्ये सामाचे प्रस्ताव, उद्गीथ, प्रतिहार, उपद्रव, आणि निधन असे पांच भाग मानले आहेत. ह्यावरून असें दिसतें की ऐतरेयोक्त प्रस्तावाचेच छांदोग्यांत 'हिंकार' आणि 'प्रस्ताव' असे दोन भाग मानले आहेत आणि छांदोग्योक्त 'निधनाचें' ऐतरेयांत 'उपद्रव' आणि 'निधन' असे दोन भाग मानले आहेत. छांदोग्यांत ही कांहीं खंडांत सामाचे (१) हिंकार (२) प्रस्ताव, (३) आदि (४) उद्गीथ (५) प्रतिहार (६) उपद्रव आणि (७) निधन असे सात भाग मानले आहेत.

हे पांच किंवा सात भाग, स्तोभांचेच बनलेले असतात असें ऐतरेय ३/४ येथील "न स्तोभसहस्रं भवति" ह्या वाक्यावरून दिसतें.

100

~~खरा अर्थ "सर्व भाग मिळून" असा आहे~~ संपूर्ण (entire)

~~येथें जुळत नाहीं म्हणून प्रत्येक (........) असा~~

~~केला आहे~~). कारण जें साधु म्हणजे चांगलें त्यालाच साम असें म्हणतात. जें चांगलें नसतें त्याला असाम असें म्हणतात ॥१॥ हा तो याकडे सामानें गेला असें जेव्हां म्हणतात तेव्हां त्याचा अर्थ तो चांगल्यानें म्हणजे चांगल्या वृत्तीने याकडे गेला असाच असतो. जेव्हां तो याकडे असामानें गेला असें म्हणतात तेव्हां त्याचा अर्थ तो याकडे वाईटानें म्हणजे वाईट वृत्तीने गेला असाच असतो. ॥२॥ जेव्हां आमचें साम झालें असें म्हणतात, तेव्हां त्याचा अर्थ जें चांगलें आहे तें चांगलें आमचें झालें असाच असतो. आणि आमचें असाम झालें असें जेव्हा म्हणतात तेव्हां त्याचा अर्थ जें वाईट आहे तें वाईट आमचें झालें असाच असतो. ॥३॥ हें याप्रमाणें जाणणारा जो चांगल्या ~~मोठीची सा~~ गोष्टीला साम समजून तिची उपासना करतो, त्याकडे फळ भोगण्याच्या वेळीं (अभ्याशो ह यत् — अध्याय १ खंड ३ मधील याच शब्दावरील टिप्पणी पहा) चांगले धर्म येतात ~~मिळतात~~ आणि त्यापुढें नम्र होतात म्हणजेच त्याला प्राप्त होतात ॥४॥

अध्याय २ खंड २ :— आतां प्रत्येक खंडांत एक एक साम म्हणजे चांगली गोष्ट

सांगितली आहे.

अर्थः- सर्व लोक मिळून एक चांगली गोष्ट आहे. त्या लोकांच्या ठिकाणी पंचभागात्मक (पंचविध) साम मानून त्याची उपासना करावी. ते पांच (भाग कोणते ते सांगतात) (१) पृथ्वी हा हिंकार (२) अग्नि म्हणजेच उष्णता हा प्रस्ताव, (३) अंतरीक्ष म्हणजे हवेचा प्रदेश हा उद्गीथ (४) आदित्य हा प्रतिहार (५) द्यौः म्हणजे आदित्य किरणांचा ऊर्ध्वेषु प्रदेश हें निधन. हें चढत्या क्रमानें सांगितलें. ॥१॥ आतां उतरत्या म्हणजेच उतरत्या क्रमानें सांगतो. (आवृत्तेषु) (१) द्यौः हाच हिंकार, (२) आदित्य हे प्रस्ताव (३) अंतरीक्ष हे उद्गीथ (४) अग्नि हो प्रतिहार (५) पृथ्वी हे निधन ॥२॥

उतरत्या ~~चढत्या~~ क्रमाचे हे पाच भाग मिळून प्रजा उत्पन्न करतात त्याचें पोषण करतात आणि चढत्या क्रमाचे शेवटी पुनः आपणांतच मिळवून घेतात. ही चांगली गोष्ट हे करीत असतात, हें ह्याप्रकारें जाणून जो ह्या लोकांतील पंचभागात्मक सामाची उपासना करतो म्हणजे प्रजोत्पत्तिपोषणाला हात भार लावतो व जीवाचे अमरत्व जाणतो त्यालाच हे लोक सुखकारक होतात (कल्पंते). (मागें पहा)

अध्याय २ खंड ३ :—

अर्थः- वृष्टिच्या ठिकाणी पंचभागात्मक साम मानून त्याची उपासना करावी. पूर्वी हवा

~~चढत्या क्रमाची उपासना करणे म्हणजे~~ मृत्यूनंतर
शरीराचा पार्थिव भाग पृथ्वीत मिळतो,
अग्नि म्हणजे उष्णता निघून जाते, शरीरांतील
हवा अंतरिक्षांत मिळते आत्मा आदित्यांत
म्हणजेच द्युलोकांत मिळतो म्हणून आत्मा
अमर आहे असें मानणें हीच चढत्या क्रमाची
उपासना होय. शेतीकरून धान्य उत्पन्न करणें
व जीवांचे पोषण व उत्पादन करणें ही
उतरत्या क्रमाची उपासना होय.

सुटणे हा हिंकार, मेघ होतो हा प्रस्ताव, वृष्टि होते हा उद्गीथ, वीज चकमते आणि तिचा आवाज होतो हा प्रतिहार ॥१॥, मेघ वर उचलला जातो (उद्गृह्णं) म्हणजे निघून जातो हे निधन. हें जाणून जो वृष्टितील पंचभागात्मक सामाची उपासना करतो. म्हणजे वृष्टिमुळे मिळालेल्या पाण्याचा पिण्याकडे किंवा शेतीकडे जो उपयोग करून घेतो, त्याच्याकरितांच वृष्टि होते किंवा तोच मेघाकडून वृष्टि करवितो. (हा काव्यालंकार आहे; ह्याचा अर्थ, जुने टीकाकार करतात त्याप्रमाणे त्याच्या इच्छेने वृष्टि होते असा नसून, जो वृष्टिचा उपयोग करून घेतो त्यालाच तिचें फळ मिळते, इतरांस ते फळ मिळत नाही असा आहे)

अध्याय खंड ४:—

अर्थ:— सर्व पाण्यांच्या ठिकाणी पंचभागात्मक साम मानून त्यांची उपासना करावी. मेघ एकत्र येतात म्हणजे जमतात, हा हिंकार, वृष्टि होते हा प्रस्ताव, पूर्वेकडे प्रवाह वाहतात हा उद्गीथ, पश्चिमेकडे प्रवाह वाहतात हा प्रतिहार आणि समुद्र म्हणजेच कोणताही जलाशय हे निधन ॥१॥ हे जाणणारा जो विद्वान् सर्व पाण्यातील पंच-

(आगे पहा)

भागात्मक सामाची उपासना करतो म्हणजे पोहणें शिकतो आणि, जलाशयांत पाणी सांठवून ठेवतो तो पाण्यांत मरत नांहीं (प्रैति) म्हणजे बुडत नांहीं, आणि त्याला पुष्कळ पाणी मिळतें (अप्सुमान् भवति = अप्सु अभुः अप्सुमान्" वेदांमध्ये तद्धितापूर्वीच्या विभक्तीचा लोप केव्हांकेव्हां होत नांहीं.

अध्याय २ खंड ५ :— अर्थ: ऋतूंच्या ठिकाणी पंचभागात्मक साम मानून त्याची उपासना करावी. वसंत हा हिंकार, ग्रीष्म हा प्रस्ताव, वर्षा हा उद्गीथ शरद् हा प्रतिहार आणि हेमंत हें निधन ॥१॥ हें ह्याप्रमाणें जाणणारा जो ऋतूंमधील पंचभागात्मक सामाची उपासना करतो म्हणजे ऋतूंना अनुरूप असें वर्तन जो करतो त्याला ऋतु सुख देण्यास समर्थ होतात (कल्पंते अस्मै) आणि ऋतुमान् होतो म्हणजे त्या त्या ऋतूंतील भोग त्याला प्राप्त होतात.

अध्याय २ खंड ६ :— अर्थ:— पशूंच्या ठिकाणी पंचभागात्मक साम मानून त्याची उपासना करावी. अजा (शेळी) हा हिंकार, मेंढ्या हा प्रस्ताव, गाई हा उद्गीथ, घोडे हा प्रतिहार, पुरुष हा निधन ॥१॥ ह्या प्रमाणें जाणून जो पशूंच्या ठिकाणी पंचभागात्मक सामाची उपासना करतो म्हणजे पशु मिळविण्याचा प्रयत्न करतो त्यास पशु मिळतात आणि पशूपासून मिळणारे भोग त्याला मिळतात (पशुमान् भवति) ॥२॥

(मागें पहा)

टिप्पण : वरील "पुरुष" ह्याचा अर्थ नौकरीतील मनुष्य असाच असला पाहिजे कारण अजादिकांच्या पंक्तीत तोच बसू शकतो. 'राजपुरुष' ह्या शब्दांत 'पुरुष' ह्याचा हाच अर्थ आहे.

अध्याय २ खंड ७ :—

अर्थ :— प्राणांच्या ठिकाणीं पंचभागात्मक, अतिशय श्रेष्ठ साम मानून त्याची उपासना करावी. प्राण हा हिंकार वाणी हा प्रस्ताव, डोळे हा उद्गीथ, श्रोत्र हा प्रतिहार मन हें निधन. हे सर्व इंद्रियांमध्ये अतिशय श्रेष्ठ आहेत. ॥१॥ जो हें ह्याप्रमाणे जाणून हा पंचभागात्मक अत्यंत श्रेष्ठ सामाची उपासना करतो म्हणजे प्राण, वाणी, डोळे, कान आणि मन ह्यांचा सदुपयोग करतो म्हणजे शरीरसुस्थिती व ज्ञान प्राप्त करून घेण्याकडे ह्यांचा उपयोग करतो त्याला अत्यंत श्रेष्ठ गोष्ट म्हणजे कल्याण (परोवरीयः) प्राप्त होतें (अस्य भवति) आणि अत्यंत श्रेष्ठ म्हणजे अवस्था लोके, तो जिंकतो म्हणजे मिळवितो. ह्याप्रमाणे पंचभागात्मक सामें सांगितलीं ॥२॥. टिप्पणी :— परोवरीयः ह्याच्या अर्थाविषयीं भाग १।९ पहा. व्याससूत्र ३।३।७ येथें ह्या खंडाचा निर्देश आहे.

अध्याय २ खंड ८ :—

अर्थ आतां सप्तभागात्मक (सात भागांचीं) सामें सांगतो, इत्यादि. पुढील भागाचा शब्दशः अर्थ अगदीं सुबोध आहे म्हणून सांगत नाहीं पण "अन्नवान् अन्नादो भवति" हें फक्त कां सांगितलें तें समजल्याशिवाय खरा अर्थ समजणार नाहीं हें उघड आहे. अध्याय १ खंड तेरावा, ह्यांत "हाउकार म्हणजे पृथ्वी वगैरे सांगितलें तसेंच येथें "हुम् म्हणजे नागरणें वगैरे अर्थ घेतल्याशिवाय

"अन्नवान् अन्नादो भवति" ह्या फलाची उपपत्ति लागत नाहीं.

(१) हुं = जागरणें ~~(२) प्र = पेरणें (३) आ =~~

(२) प्र = जमीन ~~[illegible]~~ पेरणीकरितां तयार करणें

(३) आ = आरंभ करणें म्हणजे पेरणी करणें

(४) उत् = रोपें वर येणें (५) प्रति = झाडावर पीक तयार होणें (६) उप = कापणी करणें

(७) नि = अन्न घरात नेऊन ठेवणें.

अध्याय २ खंड ९ वा :—

अर्थ :— आतां ह्या आदित्यास सप्तभागात्मक साम मानून त्याची उपासना करावी. हा आदित्य नेहमीं सारखाच असतो म्हणून (तेन) तो साम आहे. हा माझ्यावर (प्रकाशतो), हा माझ्यावर (प्रकाशतो) असें सर्वांसच दिसते ~~(सर्व)~~ म्हणून (इति) हा सर्वांशीं सारखा आहे. म्हणून हा साम आहे ॥१॥ त्याच्या-~~[illegible]~~ वरच हीं सर्व भूतें अवलंबून (अन्वायत्तानि) आहेत असें जाणावें. उदयापूर्वी त्याचीं जीं किरणें येतात तो हिंकार. त्यावर पशु अवलंबून आहेत. म्हणूनच ते (सूर्योदयापूर्वी) हिं असा शब्द करतात. ह्या सूर्यरूपी सामाच्या हिंकाराचे ते सेवन करतात ॥२॥ आतां सूर्य उगवतांच जीं पहिल्याने किरणें येतात तो प्रस्ताव. त्यावर मनुष्य अवलंबून असतात, म्हणून ते प्रस्तुतिची व प्रशंसेची इच्छा करतात.. ~~[illegible]~~ ह्या सूर्यरूपी सामाच्या प्रस्तावाचे ते सेवन करतात. ॥३॥ संगवकालीं (

(म्हणजे गाईचे दूध काढण्याचे वेळीं) जीं सूर्याची
किरणें येतात तोच आदि. त्यावर पक्षी अवलंबून
आहेत म्हणून ते कोणताही आधार न घेतां
(अनारंबणानि = अनालंबनानि; कारण रलयोरभेदः
आलंबन = आधार) स्वतास (आधार) घेऊन अंतरीक्षांत
उडतात. ह्या सामाच्या आदीचे ते सेवन
करतात. ॥४॥ आतां नेटक्या (exactly) (संप्रति) मध्य-
दिवसीं जीं किरणें येतात तो उद्गीथ. त्यावर
देव (शहाणे मनुष्य) अवलंबून असतात म्हणून
प्रजापतीनें निर्माण केले त्यांमध्ये ते सर्वांत
श्रेष्ठ आहेत (सत्तमाः). ह्या सामाच्या उद्गीथा-
चे ते सेवन करतात॥५॥. आतां मध्यदिनानंतर
परंतु अपराह्णापूर्वी जीं किरणें येतात तो प्रतिहार
त्यावर गर्भ अवलंबून आहेत. म्हणून ते पृथ्वीच्या
आकर्षणानें खालीं ओढले जातात (प्रतिहृता) तरी
खाली पडत नाहींत (नावपद्यंते). ह्या सूर्यरूपी सामाच्या
प्रतिहाराचे तें सेवन करतात॥६॥. आतां
अपराह्णाच्या नंतर पण अस्तापूर्वी जीं किरणें
येतात तो उपद्रव. त्यावर अरण्यांतील पशु
अवलंबून आहेत. म्हणून ते मनुष्याला (पुरुषं)
पाहून भिऊन कक्षांत (झाडींत) किंवा निर्भय मानून (अभयानि) गुहेंत (गव्हरं)
झाडींत पळून जातात. ह्या सामाच्या उपद्रवाचे ते
सेवन करतात॥७॥ आतां, अस्त झाल्यानंतर
पाहिल्यानेंच जीं किरणें येतात तें निधन. त्यावर

पितर अवलंबून आहेत. म्हणून पितरांना एकीकडे नेऊन ठेवतात (पुरतात). ते पितर ह्या सूर्यरूपी सामाच्या (पिपासा?) सेवन करतात. ह्याप्रमाणें आदित्याला सप्तभागात्मक साम मानून त्याची उपासना करतात. म्हणजे सूर्याच्या प्रकाशाचें व उष्णतेचें सेवन करतात.॥१॥.

वर शब्दशः अर्थ दिला आहे. त्यापैकी पुष्कळसा भाग बुद्धिस पटेल असा नाहीं. कारण त्याचा खरा अर्थच समजत नाहीं. कदाचित तो परोक्षवाद असेल पण त्याचें विवरण करतां आलें नाहीं. तथापि सूर्याच्या प्रकाशाचे व उष्णतेचे सेवन करून सूर्याची उपासना करावी एवढा ह्या खंडाचा भाव निश्चित आहे. चवदाव्या खंडांत सूर्यरूपी सामाच्या उपासनेचे जे फल आणि व्रत सांगितलें आहे त्यावरून ही हेंच दिसतें.

अध्याय२ खंड १०:—

ह्या खंडाचा भाव बरोबर समजण्या करितां प्रथमतःच कांहीं टिप्पणें देतो.

"आत्मसंमितं" = शब्दशः अर्थ "आत्म्यानें मोजलेले" असा आहे. पण पुढें सामाच्या भागांचीं नांवें तीन ह्या संख्येनें मोजलीं आहेत. ह्यावरून आत्मा म्हणजे तीन असा आधिभौतिक अर्थ दिसतो. आत्म्याला, जागृति, स्वप्न, आणि सुषुप्ति अशा तीनच अवस्था असतात म्हणून आत्मा हा

शब्द येथें तीन ह्या संख्येचा वाचक घेतला आहे असें दिसतें. एकूण "आत्मसंमित" ह्याचा अर्थ आत्म्याच्या तीन अवस्थाबरोबर असा आहे. पण एवढाच अर्थ नाही. ह्या शब्दांत "श्लेष" आहे. ह्याचा दुसरा अर्थ "आत्मा संमितः ज्ञातः येन तत्" म्हणजे आत्म्याचें ज्यानें चांगलें मान म्हणजे ज्ञान केलें आहे (प्रमाण ह्यांतील "मा" चा अर्थ ज्ञान करून देणे आहे) म्हणजे ज्याच्या साहाय्यानें चांगलें आत्मज्ञान होतें तें असा आहे. असा अर्थ आहे हे निश्चित आहे; कारण पुढें "अतिमृत्यु" म्हणजेच "मृत्यूचें भय नाहींसें करणारें" किंवा मृत्यूनंतरही कीर्तिरूपानें मनुष्यास कायम ठेवणारें, हे विशेषण लावलें आहे, आणि हे सामर्थ्य आत्मज्ञानांतच आहे (मार्ग पक्ष)

अतिमृत्यु = मृत्यु सर्वांनाच येतो म्हणून शरीराचा मृत्यु टाळणारें असा शाब्दिक अर्थ न घेतां "मृत्यूचें भय ज्यामुळें वाटेनासें होतें" असें किंवा मृत्यूनंतर कीर्तिरूपानें कायम ठेवणारें असें असा अर्थ करावा. प्रश्नो० ५/५-७ ह्यांतही आत्म्याच्या तीन अवस्था अशा कला, मृत्यु देणाऱ्या पण योजल्यांतर चांगल्या रीतीनें योजल्यांतर कंप नाहींसा करणाऱ्या म्हणजे मृत्यूचें भय नाहींसा करणाऱ्या आहेत असें म्हटलें आहे.

~~अपमृत्यु टळून पूर्णायुष्य देणारें असाही अर्थ करतां येतो. हाच अर्थ अधिक योग्य नसतो. कारण पुढें "आदित्य" म्हणजे पूर्णायुष्य असा अर्थ आहे त्यावरून दिसतो.~~

तें आत्मज्ञान ह्या सामापासून कसें होतें ह्या प्रश्नाचें उत्तर असें आहे कीं "हें साम तीन ह्या संख्येनें मोजलें जात असल्यामुळें, आत्म्याच्या तीन अवस्था ह्याच आत्म्याचें खरें रूप आहे व ह्या रूपाचा म्हणजे जीवावस्थेचा सदुपयोग मनुष्यानें करावा असें ज्ञान होतें व असा सदुपयोग केल्यानें तो मेला तरी कीर्तिरूपानें कायम राहतो म्हणून मृत्यूचें त्याला भय वाटत नाहीं. शिवाय तीननें मोजल्यानंतर ह्या सामाचें तीन अक्षरांनीं बनलेलें एक अक्षर शिल्लक राहतें, त्यावरून ही असें ज्ञान होतें कीं, ह्या जीवाच्या तीन अवस्था नाहींशा केल्यावर एक ब्रह्मच शिल्लक राहतें व तें तीन गुणांनीं युक्त आहे म्हणून ते तीन गुण आपणांत मुरवून घ्यावेत "ह्यानें त्याला नाक" म्हणजे आत्यंतिक सुख प्राप्त होतें."

~~"आदित्य": — दर रोज उदय व अस्त पावणारा आदित्य हा मनुष्याचें आयुष्य हरण करतो म्हणून "आदित्य" हाच "मृत्यु" होय. पण तो शंभरवर्षानंतरचा "मृत्यू" होय. कारण त्याला "एक विंशो वा इतो आदित्यः" असें विशेषण लावलें आहे. तेव्हां वेदांगज्योतिषाप्रमाणें पांच वर्षांचें एक युग मानलें जात होतें. अर्थात् मनुष्य शंभरवर्षं म्हणजे वीस युगें जगून एकवीसाव्या युगांत मरत असे म्हणून त्याच्या मृत्यूला एकविसवा आदित्य असें म्हटलें आहे.~~

~~प्राणाची उपासना करणारा मनुष्य~~

आदित्यः — मनुष्याचें आयुष्य ~~म्हणजे~~ दिवस व रात्र मिळून होते आणि दिवस रात्र आदित्याच्या उदयास्ताने होतात म्हणून "आदित्य" हा शब्द येथें आयुष्यवाचक आहे. पण त्याला "एकविंशो वा इतोऽसौ आदित्यः" असें विशेषण लावलें आहे. तेव्हां वेदांगज्योतिषाप्रमाणें पांच वर्षांचें एक युग मानलें जात होतें. आणि प्राणोपासना करणाऱ्या मनुष्यांचें आयुष्य शंभरापेक्षां अधिकच असतें म्हणजे पूर्णायुष्य २० युगा पेक्षां अधिक असतें २१ व्या युगांत देखील असतेंच. म्हणून आदित्याचा अर्थ येथें १०५ वर्षांचें पूर्णायुष्य असा घ्यावा.

ऋकाचा अर्थः — आतां सप्तभागात्मक, मृत्यूला जिंकणाऱ्या, ~~आत्मज्ञान देणाऱ्या~~ आत्म्याच्या तीन

ह्याचा भाव असा दिसतो कीं तीन अवस्था नाहींशा केल्यावर एक ब्रह्मच शिल्लक राहतें. त्याचें तीन गुण म्हणजे वासनाभाव, दुःखाभाव, व अद्वैत हे आहेत. ते आपणांस मुखून घ्यावेत.

अवस्थांच्या वाचक अशा तीन अक्षरांनी योजलेल्या म्हणजेच आत्मज्ञान देणाऱ्या सामाची उपासना करावी. "हिंकार" हीं तीन अक्षरें आणि "प्रस्ताव" हीं तीन अक्षरें आत्म्याशी समान (तत्सम) आहेत म्हणजे आत्म्याच्या तीन अवस्थांशी समान आहेत ॥१॥ "आदि" हीं दोन अक्षरें आणि "प्रतिहार" हीं चार अक्षरें आहेत. यांतून (प्रतिहार शब्दांतून) एक अक्षर येथें (म्हणजे "आदि" ह्या शब्दांत) घालावें म्हणजे तीं आत्म्याशीं समान होतात म्हणजे आत्म्यांच्या तीन अवस्थांचें यथार्थज्ञान करून देणारीं होतात. ॥२॥ "उद्गीथ" हीं तीन अक्षरें आणि "उपद्रव" हीं चार अक्षरें आहेत. हे दोनही शब्द आपल्या तीन तीन अक्षरांनी आत्म्याच्या तीन अवस्थांशीं समान. आहेत. उपद्रव शब्दांतील एक अक्षर अधिक राहते तें च म्हणजे द्र हेही "द्", "र्" आणि "अ" ह्या तीन अक्षरांनी बनलेलें (अक्षर) आत्म्याशीं समान आहे. म्हणून (समोर पहा) ॥३॥ "निधन" हा तीन अक्षरांचा शब्द देखील आत्मतुल्य च आहे. एकूण बावीस अक्षरें होतात ॥४॥. यापैकीं एकवीस अक्षरांनी म्हणजे प्राणोपासनात्मक कर्मांनीं तीन अवस्था कायम ठेवित गेल्यानें मनुष्य आदित्याला प्राप्त होतो म्हणजे पूर्णायुष्य मिळवितो. कारण आदित्य (पूर्णायुष्य) येथून (इतः) म्हणजे जन्मापासून अखेरपर्यंत एकविस भागांचा (एकविंशः)

म्हणजे आत्म्याच्या तीन अवस्थाच त्याचें खरें रूप होय असें दाखवितात. म्हणजे प्राणोपासनेनें ह्या अवस्था कायम ठेवाव्या असें दाखवितात.

म्हणजे एकवीस युगांचा आहे। बाविसाव्या अक्षराने म्हणजे प्रतिहार शब्दांतील अवशिष्ट राहिलेल्या ह्रु ह्या अक्षराने ब्रह्माचे तीन गुण आपणांत मुरवून घेतल्याने म्हणजेच, आदित्यापेक्षां म्हणजे पूर्णायुष्यापेक्षां ही श्रेष्ठ अशा शोकरहित नाकाला (कं म्हणजे आनंद यावरून नाकं म्हणजे ही आनंद) म्हणजेच परमानंदाला पावतो. (ब्रह्मावस्थेला पावतो.) ॥ ५॥ ह्याप्रमाणे हें जाणणारा जो मृत्यूस जिंकणाऱ्या, सप्तभागात्मक, आत्मज्ञान देणाऱ्या सामाची उपासना करतो तो आदित्याचा जय मिळवितो एवढेंच नव्हे तर आदित्यजयापेक्षांहि मोठा (परः) असा जय त्याला प्राप्त होतो. ॥ ६ ॥.

सामानें प्राणोपसना व ब्रह्मज्ञान ह्या दोनहींचें ज्ञान होऊन पूर्णायुष्य व ब्रह्मानंद ह्यांची मनुष्यास प्राप्ती होते असा ह्या खंडाचा भाव स्पष्ट आहे. प्राणोपासना व ब्रह्मोपासना ह्या दोहोंचाही संयोग ह्या खंडांत सांगितला आहे हें स्पष्ट आहे.

अध्याय २ खंड ११ :—

सातव्या खंडांतील साम थोडा फरक करून पुनः येथें सांगितलें आहे. असेंच पुढें ही पुष्कळ खंडांमध्ये केलें आहे. १४ व्या खंडांत ९ व्या खंडांतील, १५ व्या खंडांत तिसऱ्या खंडांतील, १६ व्या खंडांत पांचव्या खंडांतील, १८ व्या खंडांत ६ व्या खंडांतील, सामें सांगितलीं आहेत. हीं सामें पुनः सांगण्या

चें प्रयोजन एवढेंच दिसतें कीं ते साम दुसऱ्यानें सांगतांना त्याबरोबर एक एक व्रत सांगितले आहे व त्या सामाचें नांव ही सांगितलें आहे.

अर्थ: — मन हा हिंकार, वाणी, हा प्रस्ताव, डोळे हा उद्गीथ श्रोत्र हा प्रतिहार, आणि प्राण हे निधन आहे. हे गायत्र नावाचें ~~साम~~ प्राणांच्या ठिकाणीं विणलेलें (प्रोतं) साम आहे. ॥१॥ हें साम जो जाणतो म्हणजे ह्या सामाची उपासना जो करतो म्हणजे ह्या इंद्रियांचा प्राणोपासना व ~~ज्ञानोपासना~~ ब्रह्मोपासना करण्याकडे उपयोग करतो, ~~तो~~ त्याचा प्राण जोरदार होतो, (प्राणी भवति) त्याला पूर्ण आयुष्य प्राप्त होतें, तो आनंदांत जगतो (ज्योक् जीवति, ज्योक्‌चा अर्थ पुष्कळ काळ असा कोणी (Hume) करतात पण तें चूक आहेच कारण "सर्वमायुरेति" चा ही तोच अर्थ आहे म्हणून द्विरुक्तेची आपत्ति त्या अर्थानें येते. ह्या खंडांत व पुढील नऊ खंडांत तसेंच पुढें चवथ्या अध्यायांतील ११—१३ खंडांत ~~ही~~ "ज्योक् जीवति" बरोबरच "सर्वमायुरेति" हे ही शब्द आहेतच म्हणून ज्योक्‌चा अर्थ पुष्कळकाळ असा होऊं शकत नाहीं. श्रीशंकराचार्यांनी उज्वलम् "असा अर्थ केला आहे.) तो संततीनें मोठा होतो, पशूंनीं मोठा होतो, व कीर्तीनें मोठा होतो. ह्या सामाची उपासना करतांना मनुष्यानें आपलें मन मोठें करावें. विषयोपभोगासारख्या क्षुद्र गोष्टींवर मन न ठेवतां, ~~[illegible]~~ वासनांचा, ~~[illegible]~~ अद्वैत, सर्वभूतहित, आत्मानंद ~~[illegible]~~

सारख्या मोठ्या गोष्टींवर मन ठेवावें. हेंच त्याचें व्रत होय.

अध्याय २ खंड १२ :—

अर्थ:— लांकडे एकमेकांवर ~~घांसलें~~ घुसळतो (अभिमंथति) म्हणजे घासतो तो हिंकार, त्यांचा धूर होतो तो प्रस्ताव, पेटतो तो उद्गीथ, अंगार होतात तो प्रतिहार, अंगार थंड होऊं लागतात हें ~~निधन~~ वतें अंगार अगदीं थंड होतात हें निधन. हें अग्निवर विणलेलें रथंतरनामक साम होय. ॥ १ ॥ हें साम जो जाणतो म्हणजे शास्त्रांत सांगितल्या प्रमाणें अग्नीची सेवा जो करतो, म्हणजे सकाळ ~~संध्या~~ सायंकाळ अग्नींत समिधा हवन करतो, तो ब्रह्मवर्चसी होतो म्हणजे ब्राह्मणास आवश्यक असें बुद्धिबळ त्यांस प्राप्त होतें, तो अन्नाद होतो म्हणजे त्याची पचनशक्ति प्रदीप्त होते, त्याला पूर्ण आयुष्य मिळतें, त्याचें आयुष्य आनंदांत जातें, तो संततीनें पशूंनीं व कीर्तिनें मोठा होतो. (हें सर्व अग्निसेवा करतांना समिधा आणण्याचे श्रम होतात त्यांनीं व अग्नीचें सान्निध्य थोडा वेळ घडतें तेव्हां त्याचें किरण अंगावर पडतात त्यांनीं होतें.) अग्निसमोर तोंड करून गुरळा टाकूं नये हेंच त्याचें व्रत होय. (कारण असा गुरळा टाकणें हें अनादर

न आचामेत् न निष्ठीवेत्

येथें सांगितलेल्या फळांव "अन्नवान् भवति" हें फळ सांगितलें नांही, हें लक्षांत ठेवणें जरूर आहे. अग्नि सेवेनें 'अन्नाद' होईल पण 'अन्नवान्' होणार नांही. अन्नवान् होण्यासाठी शेती वगैरे उद्योगच केला पाहिजे हा भाव 'अन्नवान्' शब्द गाळून येथें दाखविला आहे.

अग्निसेवा पूर्णपणें करण्यास पत्नी पाहिजेच म्हणून त्याला संतती होईलच. अग्निसेवेला घृताची आहुतीही पाहिजेच म्हणून त्याला गाय बाळगणें ही जरूरच आहे ह्यानें तो 'महान् पशुभिः" असाही होईलच.

– दर्शक आहे.) (समोर पहा)

अध्याय २ खंड १३

अर्थ :— ~~स्त्रियेशी संकेत करतो हा हिंकार~~, स्त्रियेस जवळ बोलावितो (उपमंत्रयते) हा हिंकार, मैथुनाकरिता तिची प्रार्थना करतो (ज्ञपयते) हा प्रस्ताव, तिच्या बरोबर निजतो हा उद्गीथ, ~~स्त्रियेकडून तोंड करून (प्रति स्त्रीं) तिच्या बरोबर निजतो हा प्रतिहार~~, स्त्रियेकडे तोंड करून (स्त्री प्रति) निजतो (मैथुन कर्म करतो) तो प्रतिहार, मैथुनाच्या अंताला ~~जातो~~ (कालं) जातो ~~ते निधन~~ व स्त्रियेला सोडून पलीकडे दूर ~~जातो~~ (पारं) जातो ते निधन. ~~॥१॥~~ हे मिथुनावर विणलेले वामदेव्य संज्ञक साम आहे. ॥१॥

हे साम जो जाणतो, तो ~~स्त्रियेशी पती~~ ~~मिथुनीभवति~~ मिळवितो ~~...~~ मैथुनकर्म करतो, तो प्रत्येक मैथुनकर्माने ~~उत्पन्न होतो~~ स्त्रियेच्या ठिकाणी जन्मतो, पूर्ण आयुष्य मिळवितो वगैरे; कोणत्याही म्हणजे कशाही प्रकारच्या स्त्रियेचा (अर्थात् ती अगम्य नसेल तर) त्याग करू नये म्हणजे तिच्याशी मैथुन करावे हेच याचे व्रत आहे. (परस्त्री अगम्य आहे; स्वस्त्री किंवा नियोगविधिप्राप्त स्त्री गम्य आहे. रोगी स्त्री अगम्य आहे वगैरे शास्त्रमर्यादा उल्लंघन

कारण गर्भधारणेस अनुकूल अशा वेळीच तो मैथुन करतो अर्थात मर्यादित मैथुन नाम्मुळे तो

कुरूप असलेला देखील

असोनी असें वाटतें. तेव्हांच्या समुद्रांतील व नद्यांतीलही प्रवासांत हवेचा उपयोग होत असेच. व दिशा व स्थळ ठरावेण्याकरितां जमिनीवर व समुद्रांतही सूर्याचा व नक्षत्रांचा उपयोग करीत असतील म्हणून अंतरीक्ष व दिव ह्यांचा उपयोग होतच असे. सामान्या भागांमध्ये दिशा ह्यांचा अंतर्भाव केला आहे त्या वरून ह्याला पुष्टि येतेच. ह्या सामाची उपासना ह्या हून आधिक चांगली कोणी शोधून काढल्यास मला ते इष्टच आहे.

करण्यास हें वचन सांगते असें समजणें चूक आहे.
हे वचन असें सांगते असें म्हटलें तर अन्नं न
~~परिचक्षीत~~ परिचक्षीत " ह्या तैत्तिरीय
३/८ वचनाही भक्क नसेल तरी द्वेखील खावें
असा असमंजस अर्थ करावा लागेल.)

अध्याय २ खंड १४ : — ह्याचा अर्थ सुबोधच
आहे नवव्या खंडाप्रमाणें ह्याचा अर्थ करावा.
ह्याव पुढील खंडांतही "न निंदेत" ह्याचा अर्थ, त्यांची निंदा
न करितां उपयोग करून घ्यावा असा मानावा.

अध्याय २ खंड १५ : — सुबोधच आहे. तिसऱ्या खंडा-
प्रमाणें वृष्टिच्या पाण्याचा, पिण्याकडे, शेतीकडे,
गुरांकरितां गवत वाढविण्याकडे उपयोग करावा
असा ह्या खंडाचा ही अर्थ आहे.

मागे पहा

अध्याय २ खंड १६ : — सुबोधच आहे. पांचव्या
खंडाप्रमाणेंच ह्याचा अर्थ व भाव समजावा.

अध्याय २ खंड १७ : — सुबोध आहे.
दुसऱ्या खंडाप्रमाणेंच ह्याचा अर्थ व भाव
समजावा. "लोकी भवति" म्हणजे "लोकांचा
मालक होतो" कारण, जो लोकांचा
उपयोग करून घेतो त्यालाच त्यांचा मालक
म्हणणे योग्य आहे; जो लोकांचा उपयोगच
करून घेत नाहीं त्याला त्यांचा मालक
म्हणणेंच योग्य नाहीं.

"शक्वर्यः" हा शब्द नेहमी बहुवचनांत
असतो. शक्वर म्हणजे बैल. बैल हा एक प्रवासाचें
साधन आहे. म्हणून प्रवास करणे हीच ह्या सामाची उपासना

समोर पहा

टिप्पण: — ह्या सामाची उपासना करणे म्हणजे सूर्य प्रकाश आपल्या अंगावर होईल तितका जास्त प्रत्यक्षपणें किंवा अप्रत्यक्षपणें घेणें होय. सूर्यप्रकाशापासून फार दूर राहिल्यानें मनुष्य रोगी होतो हें प्रसिद्धच आहे. म्हणून प्रत्यक्ष सूर्यप्रकाशांत न राहिले तरी अप्रत्यक्षपणें म्हणजे सावलींतच पण सूर्यप्रकाशाजवळच राहिले पाहिजे. ह्यानें मनुष्याची पचनशक्ति वाढते. व त्यापासूनच ह्या खंडांत सांगितलेली दुसरी फळें मनुष्यास मिळतात.

शरीरांत Vitamin D उत्पन्न होऊन

"अन्नवान् भवति" हें फळ खंड १२ मध्ये ज्या कारणास्तव गाळलें आहे त्याच कारणास्तव येथेंही गाळलें आहे असें समजावें. ह्याच सामा-सारखे साम मागें नवव्या खंडांत सांगितले आहे. पण तेथें त्याच्या उपासनेचें फळ सांगितलें नाहीं. ह्याचें कारण मला अजून सांपडलें नाहीं. त्याचा शोध व्हावा.

अध्याय २ खंड १८ :— सुबोधच आहे. मागच्या खंडप्रमाणे ह्याचा अर्थ व भाव समजावा.

रेवत्यः हा शब्द नेहमी बहुवचनांत असतो.

अध्याय २ खंड १९ :—

अर्थ :— लोम (केश) हा हिंकार, त्वचा हा प्रस्ताव, मांस उद्गीथ, हाडें हा प्रतिहार, मज्जा (हाडांतील पोकळीमधील चरबी) हे निधन, ~~श्र~~ अंगांच्या ठिकाणीं विणलेलें यज्ञायज्ञीय साम आहे ॥१॥ हे जो जाणतो म्हणजे ह्या पशुच्या अंगांचा, खाणें, कपडे, उपानह, औषधें ह्याकडे जो उपयोग करतो, तो अंगी होतो म्हणजे याची अंगें सुदृढ आणि निरोगी होतात, तो कोणत्याही अंगानें दुर्बल ~~वाकडा~~ होत नाहीं (विहूर्छति), पूर्णायुष्य मिळवितो, वगैरे. त्याचें व्रत हेंच आहे त्यानें वर्षभर मज्जा खाऊं नये किंवा मज्जा मुळीच केव्हांही खाऊं नये. (कारण मज्जा मेदोवर्धक (~~fatness~~ आहे. ) Causes obesity) (मागें पहा)

अध्याय २ खंड २० :—

ह्या खंडांत सांगितल्या देवता म्हणजे मनुष्यांतील ~~सा~~ अधिकारी विशेष होत. ~~निधंनु~~ आणि लोक म्हणजे त्यांस मदत करणाऱ्या सभा होत.

(धर्मरहस्य पा. १५७-१५८ आणि २३-२७ पहा. निधंटु अध्याय ५ ह्यांत 'नक्षत्रें' खेरीज ~~करून~~ वगैरे

टिप्पण:— मज्ज्ञो हें 'मज्जन्' ह्याचें द्वितीयेचें बहुवचन 'राजन्' ह्याचें जसें होतें तसें झालेलें आहे. 'मज्जन्' म्हणजे मज्जा म्हणजे हाडांच्या पोकळीतील चरबी. 'मज्ज्ञो' ह्याचा अर्थ 'मांसानि' असा श्री. शंकराचार्यांनीं अर्थ केला आहे पण तो बरोबर नाहीं कारण ह्याच खंडाच्या पहिल्या वाक्यांत मांस आणि मज्जा ही भिन्न अंगे होत असें दाखविलें आहे. मज्ज्ञो हें बहु-वचन करण्याचें कारण "कोणत्याही पशूची मज्जा" असा अर्थ त्यांत आणावयाचा होता.

इतर देवता सांगितल्या आहेत. "नक्षत्रें" फार
उद्यान अधिकारी असल्यामुळें तेथें सांगितलें
नसतील किंवा दुसऱ्या नावानें सांगितले असतील.
ह्या सामाला "राजन म्हणजे राज्यासंबंधी" हें जें
नांव आहे, त्यानें ही ह्या माझ्या म्हणण्यास पुष्टिच
येते.

**अर्थ:—** अग्नि ही देवता (अधिकारी) हिंकार
वायु ही देवता, प्रस्ताव, आदित्य ही देवता
उद्गीथ, नक्षत्रें ह्या देवता प्रतिहार आणि
चंद्रमा: हें निधन. हे देवतांवर विणलेलें
राजन साम आहे. ॥१॥ हें जो जाणतो
किंवा यांच्या सभांत जाण्याचा
म्हणजे ही अधिकारिपदें मिळविण्याचा
जो प्रयत्न करतो, तो यांच्या सभांत जातो.
इतकीच बरोबरीचा होतो
(सलोकतां ~~सत्र~~ गच्छति) यांच्या मदतगार
(सार्ष्टितां गच्छति) ~~होतो (ऋषि म्हणजे~~
~~सर्व ह्यांच्या मदतगार असा आधिभौतिक~~
~~अर्थ होतो~~) किंवा तो अधिकारीच होतो
(सायुज्यतां गच्छति) पूर्ण आयुष्य
मिळवितो वगैरे. त्या सामाचें व्रत हेंच आहे
की ब्राह्मणांची निंदा करूं नये. (कारण (मागें पहा)
~~धार्य नियम रक्षिणें हें ब्राह्मणांचें काम~~
~~होतें आणि त्याप्रमाणें अंमलबजावणी~~
~~करणें हें अधिकाऱ्यांचें काम होतें म्हणून~~
~~अधिकाऱ्यांनीं ब्राह्मणांविषयीं आदर~~
~~ठेवला पाहिजे. असा आदर ठेवून आपले~~

बृहदारण्यक अ १ ब्रा ४ खं ११-१५ ह्यांत सांगितल्या-
प्रमाणें ब्राह्मणांनाच हीं अधिकारपदें मिळत आणि
ह्या अधिकाऱ्यांपैकीं समर्षि हे धर्म नियम सांगत
व त्या नियमांची अंमल बजावणी ब्राह्मण अस-
लेले अधिकारीच करीत म्हणून समाज सुरळीत
चालण्याकरितां आणि स्वतांलाही सुख होण्या-
करितां ब्राह्मणांविषयीं आदर ठेवणें जरूर
आहे

टिप्पणें—

'सार्ष्टिता' ह्या शब्दाचा रूढार्थ वर दिला
आहे. 'सृप्' म्हणजे जाणें हा एक धातु
आहे आणि 'सृष्टि' म्हणजे हत्यार हें नाम
ही प्रसिद्ध आहे. ह्यांचा सार्ष्टि ह्या शब्दाशीं
कांहीं संबंध आहे काय हा प्रश्न आहे. समान
हत्यार बाळगणारे अर्थात् समान शक्तीचे
असा 'सार्ष्टि' ह्याचा अर्थ दिसतो.

~~आपल्या अधिवासाची जागा केल्यास यांची कीर्ति, होईल व त्यामुळे त्याला सुख होईल, आरोग्य वाढेल वगैरे फळ, बुद्धच आहे.)~~

अध्याय २ खंड २१ :— ह्या खंडातील साम सर्वांवर
गेणलेला ~~आहे~~ आहे असे म्हटले आहे त्या अर्थी
येथील शब्दांमध्ये परोक्षवाद असला पाहिजे.
ह्या दृष्टीनें येथील शब्दांचे अर्थ कोणते होतात
तें प्रथमतः पाहूं

"सर्पाः गंधर्वाः पितरः" :—
सर्प म्हणजे लहान मुलें कारण सर्पाप्रमाणेच
ती जमिनीवर सरपटत जातात.
गंधर्वाः म्हणजे जवान (~~मनु~~ मनुष्ये कारण
गंधर्वाप्रमाणेच ते आनंदांत काळ घालवितात,
पितरः म्हणजे वडील म्हातारे मनुष्य कारण
तेच पुढे मरणानंतर "पितरः" ह्या पदवीला
प्राप्त होतात. किंवा पितरः ह्याचा मूळचा
अर्थही वडील म्हातारे मनुष्य होईल.

वयांसि = ~~मेघ कारण पद~~ ह्याचा मूळचा अर्थ
पक्षी असा आहे पण येथें त्याचा अर्थ
मेघ असा घेतला पाहिजे, कारण पक्षांप्रमाणेच ते
हवेंत उडतात.

नक्षत्राणि = झाडें (वनस्पति, औषधि वगैरे)
कारण नक्षत्राप्रमाणें म्हणजे ताऱ्यांप्रमाणें
तीही हालत नाहींत. मागील त्रिकांत
अग्नि, वायु, आदित्य असा क्रम आहे.

त्याला अनुरूप असाच क्रम ह्या त्रिकांतही
असला पाहिजे. पहिला अग्नि हा पृथ्वीवरच असतो
म्हणून पहिलीं नक्षत्रें ही पृथ्वीवरीलच वस्तु
असली पाहिजेत. तीं झाडें हींच संभवतात.

मरीचयः — तिसरा आदित्य "ज्या लोकांत असतो
त्या द्युलोकांतच मरीचि असल्या-
पाहिजेत हे उघड आहे म्हणून मरीचि
म्हणजे वनस्पतीला पोषण करणारीं
चंद्रकिरणें आणि सूर्य किरणें

त्रयी विद्या — म्हणजे ऋग्वेद, यजुर्वेद व सामवेद
असा रूढार्थ ~~अर्थ~~ आहे पण ते
ह्या खंडांतील इतराच्या पंक्तींत बसवितां
येत नाहींत. म्हणून परोक्षवादविवरणा-
प्रमाणे तीन वेदांमध्ये वर्णिलेले
अन्न, प्राण आणि आत्मा असा अर्थ
घ्यावा. हे तीन पुढील त्रिकांतील
अग्नि ~~पृथ्वी~~, वायु आणि आदित्य ह्यांशी
किंवा पृथ्वी, अंतरीक्ष व दिव ह्यांशी
जुळतात.

खंडाचा अर्थः — (१) अन्न, प्राण, व आत्मा ह्यांची विद्या हा
हिंकार (२) पृथ्वी, (भू) अंतरीक्ष (भुवर) आणि दिव
(म्हणजे सूर्य चंद्र फिरण्याचे ठिकाण म्हणजे स्वर्लोक,
हा प्रस्ताव (३) अग्नि, वायु (हवा), सूर्य
हा उद्गीथ (४) झाडें, मेघ, आणि चंद्रसूर्यकिरणें

हा प्रतिहार (५) बाळ, जवान आणि वृद्ध मनुष्य हें निधन. हें सर्वांच्या ठिकाणीं विणलेलें साम होय ॥१॥ हें साम जो जाणतो तो सर्व होतो म्हणजे सर्वांच्या कल्याणाकरितां झटतो ॥२॥ त्यासंबंधी हा श्लोक आहे. पांच त्रिकांपेक्षां (हे पांच त्रिक वर दाखविले च आहेत) मोठें आणि चांगले (परं) असें दुसरें कोणतेंच नाहीं ॥३॥ हें जो जाणतो तो सर्व जाणतो. सर्व दिशा त्याला बळी आणून देतात. मीच सर्व आहे असे मानून ह्या सामाची उपासना म्हणजे सर्वांची सेवा करावी (उपासीत) हेंच त्या सामाचें व्रत आहे, हेंच त्या सामाचें व्रत आहे ॥४॥

होवरची छिन्नदिक् उपासना संपल्या असें दाखविण्याकरितां आहे. उपसंहार पा. १३७ वरील पहा.

अध्याय २ खंड २२ :— मागील २१ खंडामध्ये, कोणत्या साम म्हणजेच चांगल्या गोष्टी कराव्या असें सांगितलें. त्या कर्मा-बरोबरच त्या कर्मांत सिद्धि मिळण्याकरितां किंवा ती कर्मे करण्याचा उत्साह उत्पन्न होऊन तो वाढण्या-करितां देवतांची प्रार्थना सामगायनानें करण्याची वहिवाट तेव्हां होतीच म्हणून अशा सामगायनाचा एक विधि मागें अध्याय १ खंड ३ मध्ये सांगितला आहे. त्या विषयीचें दुसरे विधि आणि सूचना ह्या व पुढील २४ व्या खंडांत सांगितल्या आहेत. ~~दोन्ही सार्थ्या खंडांत~~ ~~[illegible]~~ तथापि नुसत्या २४ व्या खंडातील सामगाय

नानें अमृतत्वाची प्राप्ति होत नाहीं, ब्रह्मोपासनेनें ही प्राप्ति होते हे दाखविण्यासाठी २३वा खंड लिहिला आहे.

अर्थः – अग्निचा उद्गीथ ओरडणाऱ्या गाण्याचा (विनर्दिसामनः) असावा असें मी निवडतो (वृणे) कारण तसें ओरडून गाणें पशव्य म्हणजे पशूंना हितकर आहे. प्रजापतिचा उद्गीथ अस्पष्ट आवाजाचा असावा (अनिरुक्तः). सोमाचा उद्गीथ स्पष्ट आवाजाचा (निरुक्तः) असावा. वायुचा उद्गीथ मऊ (मृदु) आणि मधुर (श्लक्ष्णं) आवाजाचा असावा. इंद्राच्या उद्गीथाचें गाणें मधुर व जोरदार आवाजासें असावें. बृहस्पतिच्या उद्गीथाचें गाणें क्रौंचपक्ष्याच्या आवाजासारखें असावें, वरुणाच्या उद्गीथाचें गाणें वाईट आवाजाचें (अपध्वांतं) असावें. त्या सर्वप्रकारच्या आवाजांचा उपयोग करावा परंतु वरुणाच्या उद्गीथाच्या आवाजाचा उपयोग करूं नये (वर्ज करावा) ॥१॥

देवा करितां अमृतत्व, पितराकरितां स्वधा, मनुष्याकरितां आशा (म्हणजे वांछित वस्तू), पशुकरितां गवत व पाणी, यजमानाकरितां स्वर्गलोक आणि स्वतां करितां अन्न (वेतनरूपानें) मिळविण्याकरितां मला गाऊं द्या (आगायानि)

नैष्ठिक ब्रह्मचर्य ह्या तीन आश्रमांचें फळ ब्रह्मसंस्थ असण्या-
-च्या फळापेक्षां कमी दर्जाचें आहे असें दाखविलें आहे. ह्यावरून
ह्या खंडांत ह्या तीन आश्रमांचाही विधि सांगितला आहे
असें म्हणतां येत नाहीं. गार्हस्थ्याचा विधि स्वतंत्र-
पणें छां ८/१५ आणि तैत्तिरीय १/११ येथें सांगितला
आहे, म्हणून येथेंही गार्हस्थ्याचा विधिच सांगितला
आहे आणि "साम्या"वरून वानप्रस्थ व नैष्ठिक-
ब्रह्मचर्य यांचाही विधिच सांगितला आहे असें
व्याससूत्र ३/४/२० येथें म्हटलें आहे तें बरोबर
नाहीं. कारण येथें गार्हस्थ्याचा विधि आहे
असें म्हणणें जरूर नाहीं.

असे म्हणून, ह्या फळांचे (एतानि) मनानें ध्यान करीत, सावधपणें (अप्रमत्तः) स्तवन करावे म्हणजे गाणे म्हणावे ॥२॥. सर्व स्वर (अ आई ..... औ हीं अक्षरे) इंद्राचीं रूपे (आत्मानः) होत, सर्व ऊष्म म्हणजे श, ष, स, हीं अक्षरें प्रजापतीची रूपें आहेत, सर्व स्पर्श म्हणजे क पासून म पर्यंतचीं अक्षरें मृत्यूचीं रूपें आहेत. म्हणून जर कोणी गाणाऱ्याच्या स्वरांच्या उच्चारांत (स्वरेषु) दोष दाखविला (उपालभेत) तर त्याला म्हणावे "मी इंद्राला शरण गेलो होतो तो तुला उत्तर देईल. ॥३॥ जर ऊष्मांच्या उच्चारांत कोणी दोष दाखविला तर त्याला म्हणावे "मी प्रजापतिला शरण गेलो होतो तो तुझें पीठ करील (पेक्ष्यति - पिष् धातूचें रूप). जर स्पर्शांच्या उच्चारांत कोणीं दोष दाखविला तर त्याला म्हणावें "मी मृत्यूस शरण गेलो होतो तो तुला जाळील (धक्ष्यति - दह्‌चे रूप) ॥४॥ मी इंद्राला बळ द्यावें म्हणून सर्व स्वर जोरानें आणि स्पष्टपणें (घोषवंतः) उच्चारावे. प्रजापतिला मी स्वताचें दान करावें म्हणून सर्व ऊष्मांचा अखंडपणें म्हणजे पूर्णपणें (अग्रस्त), न गाळतां (अनिरस्ताः) तोंड उघडे ठेवून (विवृत) उच्चार करावा, मी मृत्युपासून आपणांस सोडवून घ्यावें म्हणून सर्व स्पर्श ~~अक्षरे ...... एकमेकांत न मिसळतां~~ त्यांचा कोणताच भाग न गाळतां

"ब्रह्मसंस्थोऽमृतत्वमेति" ह्यावर श्री. शंकराचार्यांनी बरेंच लांब
भाष्य लिहिलें आहे. आणि व्याससूत्रें ३।४।१८-२० ह्यांत
ह्या सर्व खंडाचा विचार केला आहे. ह्या सूत्रांपैकीं ३।४।२०
ह्या वरील भाष्यांत श्री शंकराचार्यांनी "ब्रह्मसंस्थोऽमृतत्वमेति"
ह्या वाक्याचा विचार केला आहे. श्री व्यासांचें म्हणणें असें
आहे कीं "त्रयोधर्मस्कंधाः" ह्या वाक्यांत गृहस्थाश्रम, वानप्रस्थ
आणि नैष्ठिक ब्रह्मचर्य ह्या तीनही आश्रमांचा सारखाच
निर्देश असल्यामुळें [साम्यश्रुतेः] वेदांमध्ये ह्या तीनही
आश्रमांचा विधि आहे. आणि 'ब्रह्मसंस्थोऽमृतत्वमेति' ह्या
वाक्यांत ह्या तीनही आश्रमांतील मनुष्यांना ब्रह्मसंस्थ
असण्याचा विधि आहे. (सूत्रें ३।४।१९-२०) कारण येथें
ब्रह्मसंस्थ असण्याचें अमृतत्वप्राप्ति हें अपूर्व फल
सांगितलें आहे आणि ब्रह्मसंस्थ असावे हें म्हणणेंही
अपूर्व आहे. [अपूर्वत्वात्]. ~~व्यासाचे म्हणणे मलाही~~
~~मान्य आहे~~. पण श्री शंकराचार्यांचें म्हणणें असें
आहे कीं ब्रह्मसंस्थ असणें ही गोष्टच वरील तीनं
आश्रमांना अशक्य आहे. [ब्रह्मसंस्थ इति हि ......
प्रत्यवायश्रवणात्" सूत्र ३।४।२० वरील भाष्य.] म्हणून
ब्रह्मसंस्थ ह्याचा अर्थ संन्यासाश्रमांतील मनुष्य
असा आहे. छांदोग्य उ० वरील भाष्यांत ही श्री व्यासाच्या
मता सारख्याच मताचा उपन्यास करून त्याच्या
खंडनांत "न | कर्मनिमित्त विद्याप्रत्यययोर्विरोधात्" असें
श्री शंकराचार्य म्हणतात. ह्याचा अर्थ असा कीं "वरील
तीन आश्रमांतील अग्निहोत्रादिकर्में करणाऱ्यांना ब्रह्म-
ज्ञान होऊं शकत नाहीं. किंवा ब्रह्मज्ञान झालेला
मनुष्य अग्निहोत्रादि कर्में करूं शकत नाहीं किंवा
करीत नाहीं. पण हेंच बरोबर नाहीं. कारण कोणत्याही
कर्माचा आणि ब्रह्मज्ञानाचा विरोध नाहीं. कर्में हे
शरीरांतील कर्मेंद्रियें करतात आणि ज्ञान हें बुद्धि
(पुढील पानाच्या मागें पहा)

(लेशेन अनभिनिहिता: — अंशांनें न अभिनिहिता: उच्चारावें ॥५॥)

अध्याय २ खंड २३: — केवळ सामगानानेंच चांगली गति प्राप्त होते असा गैरसमज कोणाचा होऊं नये म्हणून उत्तमगति कशानें प्राप्त होते ते ह्या खंडांत सांगितलें आहे.

अर्थ: ~~धर्माचे प्रकार~~ धर्माच्या शाखा (स्कंध) तीन आहेत. (१) यज्ञ, अध्ययन, आणि दान ही एक शाखा आहे (~~हा~~ हिला गृहस्थाश्रम असें म्हणतात.

(२) तपश्चर्या करणें ही दुसरी शाखा (हिला वानप्रस्थ असें म्हणतात. ह्यांत विषयोपभोग त्याग म्हणजेच तप: हेंच मुख्य अंग आहे. ~~(असंकर)~~ व

(३) आचार्यांच्या घरींच नेहमी राहणारा, तेथेंच राहून स्वतास अत्यंत झिजविणारा ब्रह्मचारी हा तिसरी शाखा (हिलाच नैष्ठिक ब्रह्मचारी असें म्हणतात. हे सर्व तीनही पुण्यलोकांस जातात. पण ह्यांपैकीं जे ब्रह्मसंस्थ असतात ते म्हणजे जे ब्रह्माची उपासना करतात म्हणजे साम्य- ~~आत्मै~~ दृष्टीनें जगाकडे पाहतात ते अमृतत्वाला मिळवितात. (ब्रह्मसंस्थ म्हणजे संन्यासाश्रमी (समोर पहा) असा अर्थ श्रीशंकराचार्य करतात तो कसा चूक आहे तें "न तसंन्यासो विहित: ३ ४८ व न संन्यासाश्रमो विहित: ~~ह्या सत्ता~~ ४९ ह्या दोन सूत्रांच्या विवरणांत दाखविलें आहे. ब्रह्मसंस्थ म्हणजे साम्य दृष्टि एवढाच अर्थ आहे

omitted

मिळविणे. कर्म होत असतांही बुद्धिज्ञान मिळविण्याची क्रिया करूं शकते. आणि ज्ञान मिळविल्यानंतरही तीच कर्मे निराळ्या उद्देशानें करता येतात. उदाहरणार्थ पूर्वी (भोगाच्या) उद्देशानें केलेली कर्मे सतांचे प्राण धारण करण्याच्या उद्देशानें किंवा दुसऱ्यांच्या प्राणांचें पोषण करण्याच्या उद्देशानें किंवा केवळ कर्तव्य म्हणून करता येतात. ज्ञानाचा आणि कर्माचा विरोध नाहीं म्हणूनच ईशोपनिषदांत "विद्यांचाविद्यांच .... अश्नुते" हें स्पष्ट म्हटलें आहे. श्री. शंकराचार्य ही व्याससूत्र ३।४।१५ वरील भाष्यांत ब्रह्मवेत्त्याही कर्म करावे असें म्हणतात. 'अक्रमिबोधो ...... प्रतिक्षेप्तुम् शक्येत" हें भाष्य पहा. ज्ञानयुक्त असूनही कर्म करणाऱ्याच्या स्थितीला ब्राह्मी स्थिति असें म्हटलें आहे. एकूण कर्म करणाऱ्याला ही ज्ञान होवें आणि ज्ञानी ही कर्म करूं शकतो किंवा करतो. म्हणून ब्रह्मसंस्थ म्हणजे संन्यासाश्रमीच हा श्रीशंकराचार्यांचा अर्थ अग्राह्य आहे. वेदांमध्ये संन्यासाश्रम विहित नाहीं असें उपसंहार प्यारे ८८-९० येथें सिद्ध केलें आहे त्यानेंही हेंच ठरतें. आमचा अर्थ मनुस्मृतीतील "वेदशास्त्रार्थतत्त्वज्ञो यत्र तत्राश्रमे रतः। इहैव लोके तिष्ठन् स ब्रह्मभूयाय कल्पते ॥१०२॥ अ-१२ ह्या वचनाशीं अनुरूप असा आहे. "विद्याविनयसंपन्ने इत्यादि" (भगवद्गीता अ. ५ श्लो १८।१९) ह्यावरून ब्रह्मसंस्थ म्हणजे साम्यदृष्टि एवढाच अर्थ ठरतो, त्याशीं ही आमचा अर्थ जुळतो. आमच्या मतें ह्या खंडांत "ब्रह्मसंस्थ असावें एवढाच विधि आहे. आणि त्या विधीची स्तुति करण्याकरितांच गार्हस्थ्य, वानप्रस्थ, आणि

(पान १२९ या मागें पहा)

हें, भगवद्गीता अ-५ श्लोक १८-२० "विद्याविनयसंपन्ने इत्यादि तीन श्लोकांत स्पष्टपणें सांगितलें आहे. हें साम्य कोणत्याही आश्रमांतील मनुष्यास शक्य (मग पहा) आहे. त्याला संन्यासाश्रमच पाहिजे असें नाहीं. ह्या उपनिषदाच्या शेवटींही (८।१५) "कुटुंबे" आणि "आत्मनि सर्वेन्द्रियाणि संप्रतिष्ठाप्य" म्हणजे "कुटुंबांत म्हणजे गृहस्थाश्रमांत राहणें आणि आत्म्याच्या म्हणजेच ब्रह्माच्या ठिकाणीं सर्व इंद्रियें स्थापन करणें ह्या दोनही गोष्टी एकदमच करण्यास मनुष्यास सांगितलें आहे. त्यांस अनुसरूनच हा अर्थ आम्ही केला आहे. ~~सर्व आयुष्यभर~~ ~~करावयाच्या~~ ह्या दोन गोष्टी एकामागून करावयाच्या नसून एकदमच मिळून करावयाच्या होत हें ~~यावद्आयुषं ह्या शब्दांवरून~~ ~~आणि~~ "आत्मनि सर्वेन्द्रियाणि संप्रतिष्ठाप्य" ह्या नंतर पुनः "अहिंसन् सर्व भूतानि अन्यत्र तीर्थेभ्यः" हें गृहस्थाश्रमकर्तव्य सांगितलें आहे ह्यावरून स्पष्ट आहे.) ॥१॥ (आतां ह्या सिद्धांताची उपपत्ति सांगतात)

प्रजापतीनें म्हणजे आत्म्यानें (जीवात्म्यानें) लोकांचा एकाग्रतेनें विचार केला. (अभ्यतपत् — तप म्हणजे विचार करणें हा अर्थ आहे हें "तपसा ब्रह्म विजिज्ञासस्व" ह्या तैत्तिरीय वचनावरून स्पष्ट आहे. जीवात्म्यालाच "प्रजापति" म्हणतात हें ऐतरेय अ ध्यवरून

(Margin notes:) सर्व आयुष्यभर — omitted — म्हणजे तीर्थेभ्यः हिंसन — एकाग्रचित्तानें

स्पष्ट आहे.) तेव्हां "त्रयी विद्या" म्हणजेच तीन वेद
या लोकांपासून निघाले (प्रास्रवत् = पाझरले, निघाले)
यानें पुनः तीन वेदांचा एकाग्रतेनें विचार केला तेव्हां भूः
भुवः स्वः हीं तीन अक्षरें ~~म्हणजे आहे~~ या-
पासून पाझरलीं म्हणजे जागृति अवस्था
स्वप्नावस्था आणि निद्रावस्था ह्यांचें यथार्थ वर्णनच
वेदांचें सार ठरलें (मागें पहा) ॥ ~~२~~ २ ॥ ह्या तीन अक्ष-
रांचा म्हणजेच तीन अवस्थांचा ~~[illegible]~~ विचार केला
तेव्हां ~~ॐ म्ह~~ ॐकार म्हणजे आत्म्याचें
म्हणजेच ब्रह्माचें यथार्थ ज्ञान ~~[illegible]~~ पाझरलें. ज्या प्रमाणें
झाडाचीं पानें ~~[illegible] झाडाच्या पानांतील (शंकुना)~~
देठानें (शंकुना) म्हणजेच देठाच्या सूक्ष्म अशा धाग्यांनीं व्याप्त केलीं (संतृण्णानि)
असतात त्याप्रमाणेंच सर्व ग्रंथ (वाक्) म्हणजे
वेद ओंकाराच्याच वर्णनानें व्याप्त झालेले आहेत
खरोखरच ओम् म्हणजे आत्मा म्हणजे ब्रह्म
हेंच सर्व जग आहे. आत्मा म्हणजेच ब्रह्म हेंच
सर्व जग आहे. (द्विरुक्ति जोर देण्याकरितां केली
आहे) (अर्थात् ब्रह्मसंस्थ अमृतत्वाला
पोंहोचेल हें उघडच आहे हा ह्या वाक्यांचा
भाव आहे.)

(margin: तृ॰ संतृण्ण = संतृद् + क्त ...)

अध्याय २ खंड २४: — तेवीसावा खंड हा (प्रासंगिक) parenthesis
सारखा आहे. म्हणजे २२–२४ ह्या खंडांचा
जो मुख्य विषय म्हणजे सामगायनातील
विशेष विधि सांगणें तो त्यांत नसून प्रसंगानुसार अवांतर
विषय त्यांत आलेला आहे. आतां ह्या खंडांत
तो मुख्य विषय पुनः ~~सुरु~~ चालू केला आहे.

ह्याच्या विचारापासून
भू, भुवर व स्वर ~~ह्या अर्थी~~ ॐ म्हणजे
आत्मा म्हणजेच आत्मा हा तीन पाडरले असे
पुढील वाक्यांत म्हटले आहे त्या अर्थी
हे तीन जागृति, स्वप्न व निद्रा ह्या
अवस्थाच होत हे उघड आहे.
तीन वेदांच्या विचारापासून भू, भुवर,
स्वर ही तीन अक्षरे पाडरली असे मागील
वाक्यांत म्हटले आहे. ~~त्या~~ तीन वेदांच्या
विचारापासून ॐ च्या तीन अवस्था-
शिवाय दुसरे काय पाडरू शकते?
ह्या विचाराने ही भू, भुवर, स्वर म्हणजे
जागृति, स्वप्न व सुषुप्ति हेच ठरते.

आणि त्यांत सामगायनाचें कोणते फळ यजमानास मिळते हें सांगितलें आहे. याळा प्रातःसवनाच्या वेळच्या सामगायनानें पृथिवी लोकांतील राज्य मिळतें, माध्यंदिन सवनाच्या वेळच्या सामगायनानें अंतरीक्ष लोकांतील वैराज्य मिळते, आणि तृतीय सवनाच्या वेळच्या सामगायनाने द्युलोकांतील स्वाराज्य आणि ~~साम्रा~~ साम्राज्य मिळते असें सुचविलें आहे. हे लोक कोणते आणि हें फळ केव्हां मिळते. "पुरस्तादायुषः" ~~पुरायुष~~ ह्या शब्दांनीं हें फळ मिळण्याची वेळ दाखविली आहे, ~~येथे~~ यांमध्यें पाठभ्रष्ट झाला आहे असें वाटतें "पुरस्तादायुषः" असा मूळचा पाठ असेल. व त्याचा अर्थ "आयुष्य संपण्यापूर्वींच" असा असावा. ~~हे लोक लोक मार्गीक स्वंप्रांत मानल्या प्रमाणें जागृति, स्वप्न, आणि सुषुप्ति हे असले पाहिजेत.~~ (ऐ० अध्याय ३ खंड ५ यांत "पुरायुषः" ह्याचा ~~म्हणजे~~ "आयुष्य संपण्यापूर्वी" असा अर्थ आहे "पुरा" आणि "पुरस्तात्" हे दोनही एकाच अर्थाचे शब्द आहेत म्हणून "पुरायुषः" व "पुरस्तादायुषः" ह्या दोनहीचा अर्थ एकच असला पाहिजे.) किंवा परोक्षवादपद्धतीनें सांगण्याकरितां जागृत्यादि तीन अवस्थांविषयीं पृथिवी अंतरीक्ष व दिव हे शब्द योजले त्या प्रमाणेंच बुद्धिपुरःसर "पुरस्तात्" ह्याबद्दल परस्तात् शब्द योजला असेल. राज्य, वैराज्य आणि स्वाराज्य व साम्राज्य हे फलवाचक शब्द ही जागृति, स्वप्न व निद्रा ह्या तीन अवस्थांशीं

मागील ~~स्व~~ खंडांत भू, भुवर, स्वर म्हणजे जागृति, स्वप्न, व निद्रा ह्या अवस्था असे दाखविलेच आहे. पृथ्वी, अंतरीक्ष आणि दिव (द्यौः) हे भू, भुवर आणि स्वर यांचेच प्रतिशब्द अनुक्रमे आहेत. म्हणून पृथ्वी, अंतरीक्ष आणि दिव म्हणजे जागृति, स्वप्न, व निद्रा हें अगदीं निश्चित आहे. ह्या लोकांतील फळ मरणापूर्वीच मिळाले पाहिजे हें ही उघड आहे म्हणून ज्या

जुळतील असेच आहेत. जागृतींत द्वैत असते व त्यामुळें त्या दुसऱ्यावर राज्य करण्याची म्हणजे त्यावर आपली सत्ता चालविण्याची इच्छा असते म्हणून त्या स्थितीतील उत्तम फळास राज्य म्हटलें. स्वप्नांतही द्वैतावस्था असतेच पण तेथील अनुभवास राज्य न म्हणतां वैराज्य म्हणजे विकृत राज्य म्हणजे राज्याचा आभासच म्हणणें योग्य आहे. निद्रेंत अद्वैतच असल्यामुळें त्या अवस्थेला स्वाराज्य किंवा साम्राज्यच म्हणणें योग्य आहे. एकूण ह्या खंडाचा भाव असा आहे कीं साम गायनानें जागृतींत दिसणाऱ्या दुसऱ्या वस्तूची आपणांवर सत्ता चालत नसल्यामुळें ती दुसरी वस्तू आपणास दुःख देऊं शकत नांहीं म्हणून आपणांस आनंदाचा म्हणजेच राज्याचा अनुभव येतो, स्वप्नांत आनंददायकच स्वप्नें पडतात आणि निद्राही गाढ आणि पुष्कळ काळ राहते. सामगायनाचे हे परिणाम खरेच आहेत. ह्या फळाविषयीं "स य एतं न विद्यात् कथं कुर्यादय विद्वान् कुर्यात्" ॥ ५ ॥ असें येथेंच ठासून म्हटलें आहे त्या अर्थी तें फळ ~~खरेंच असलें पाहिजे~~ केवळ काल्पनिक नसून खरेंच असलें पाहिजे व तें वर दाखविल्याप्रमाणेंच

खरें असूं शकतें! (मागें पृष्ठ) आतां शब्दशः अर्थः —

ब्रह्मवादी म्हणतात (विचारतात) कीं जर वसूंचे प्रातःसवन, रुद्रांचे माध्यंदिनसवन, आदित्य व विश्वेदेव यांचे तृतीय सवन (केलें) तर ॥१॥ यजमानाला कोठें लोक (कोणता लोक) मिळतो? जो त्या लोकाला जाणणार नाहीं तो ही सवनें कशीं करील. जर तो त्या लोकाला जाणेल तरच करील. ~~॥२॥~~ (जुन्या सर्व टीकाकारांनी वसूंचा भू लोक, रुद्रांचा भुवर्लोक आणि आदित्यविश्वेदेव यांचा स्वर्लोक तर यजमाना~~ला मिळ~~ करितां लोक शिल्लकच रहात नाहीं असा अर्थ या प्रश्नाचा काढला आहे. तो चूक आहे. वसुरुद्रादित्यविश्वेदेव यांच्या स्तुतीनें यजमानाला कोणता लोक मिळतो हाच प्रश्न आहे व याचें उत्तर जागृतीतील (भू) राज्य, स्वप्नातील वैराज्य आणि निद्रेतील स्वाराज्यसाम्राज्य असें आहे )॥२॥.

प्रातरनुवाका सुरुं करण्यापूर्वी (उपाकरणात् पुरा) गार्हपत्य अग्निच्या मागें (जघनेन) (जवळ असा अर्थ ग्रंथ ही सुचवितात.) उत्तरेकडे तोंड करून (उदङ्मुखः) बसून ~~ते~~ त्यानें वासव साम गावें ॥३॥ तें गान असें:—

लोकांचा दरवाजा उघड (अपावर्णु—अपावृणु यांचेंच काव्यातील रूप) आम्ही तुला ~~पहावे~~ राज्य मिळविण्याकरितां पहावें (राज्याय—ई राज्याय ह्याचेंच काव्यातील रूप आहे आणि

ह्या खंडांत सांगितलेलीं फळें देणारे वसुवः रुद्राः, आदित्य आणि विश्वेदेव, हे सर्व अधिकारिविशेष होते असे निर्धरवरून दिसते. त्यांचे अधिकार कोणते होते ते जर माहीत असते तर हा खंड समजण्यास चांगली मदत झाली असती. ज्यांनां आहुति द्यावयाच्या ते अग्नि, वायु - आदित्य आणि विश्वेदेव हे देखील अधिकारिविशेष होते ह्यांचे ही अधिकार माहीत असते तर अशी च मदत झाली असती. द्युलोकासंबंधीच्या वाक्यांत ज्यानां आहुति द्यावयाच्या त्या देवता व फळ देणाऱ्या देवता एकच आहेत, पृथ्वी व अंतरीक्ष ह्या संबंधीच्या वाक्यांत ह्या देवता भिन्न आहेत ह्यावरून द्युलोक म्हणजे ज्यांत अद्वैत असते ती निद्रावस्था आणि पृथ्वी व अंतरीक्ष म्हणजे ज्यांत द्वैत असते अशा जागृति व स्वप्न ह्या अवस्था असें सूचित (दाखविलें) जातें काय ह्याचा विचार करावा.

हुम्, आणि आ३ स्तोभ आहेत आणि ३,२,१ हें आकडे १२
हुम्, ~~आ३३, आ३२१११~~, ~~स्व~~ ...तील ताना
राखे विण्या
करितां घातले आहेत तसेच ~~या पुढे ३३३३~~
~~आणि 'ज्या' व 'यो' पुढे ३ याकरितांच~~
~~घातले~~ ~~आहेत~~.) ॥४॥ नंतर तो हवन करतो
या हवनाचा मंत्र "नमोऽग्नय ..... परस्तादायुषः
स्वाहा" ह्या मंत्राचा अर्थ असा "पृथ्वीवर
राहणाऱ्या (पृथ्वीक्षिते) ह्या लोकांत राहणाऱ्या
(लोकक्षिते) अग्निला मी नमस्कार करतो. मी जो
यजमान त्याकरितां लोक ~~मिळव~~ मिळव (विंद).
हाच यजमानाचा लोक आहे. ~~मी~~ मी ~~जो~~
यजमान आयुष्यसंपण्यापूर्वीच ह्या लोकीं
(अत्र) जाईन (एतास्मि)" (पांचव्या वाक्यांतील
"एताऽस्मि" आणि ६ व्यातील "अत्र ..... आयुषः"
मिळून एकच वाक्य आहे) असें म्हणून
आहुति टाकावी (स्वाहा). "लोकाच्या द्वारा मागें
असलेली अगळा (परिघ) दूर कर" असा
मंत्र म्हणून तो उठतो. त्याला वसु प्रातः-
सवन म्हणजे प्रातःसवनाचे फळ - भूलोकांतील
राज्य म्हणजे जागृतीतील आनंद देतात.
॥५-६॥ ह्याप्रमाणेंच ७-१५ ह्या वाक्यांचा
~~अर्थ करावा~~ व १६ व्या वाक्यांतील "संप्रयच्छंति"
येथपर्यंत अर्थ करावा. पुढील वाक्याचा
अर्थ ॥ हें जो जाणतो तोच यज्ञाचें ~~फळ~~
~~यो~~ ~~रति (मात्रां) जाणतो~~ ~~वेद~~ ~~परिमाण~~
म्हणजे यज्ञाच्या फळाचें परिमाण

(मात्रां) जाणतो ॥२६॥ दुसरा अध्याय व दुसऱ्या अध्यायाचा चोविसावा खंड समाप्त झाला हे दाखविण्या-साठीं "य एवं वेद" ह्याची द्विरुक्ति केली आहे.

## अध्याय तिसरा

ह्या अध्यायाच्या पहिल्या अकरा खंडांचें एक स्वतंत्र प्रकरण आहे. ह्यांत परोक्षवाद आहे हें उघड आहे पण त्याचें पूर्णपणें विवरण करणें कठीण आहे. तथापि कांहीं गोष्टींचें ~~स्पष्ट आहेत~~ विवरण निश्चित आहे तथापि ~~आदित्य म्हणजे आत्मा~~; आणि ~~मागील अध्यायाच्या शेवटच्या खंडांत दाखविल्याप्रमाणें द्यौः म्हणजे निद्रावस्था, अंतरिक्ष म्हणजे स्वप्नावस्था~~ होय, एवढें निश्चित वाटते. ~~अर्थात मरीचि म्हणजे ... जे विचार केले जातात ते असले पाहिजेत स्वप्नावस्थेंतील मनाच्या वृत्ति असल्या पाहिजेत~~. इतरांच्या विवरणाविषयीं खात्री वाटत नाहीं. वाचकांनीं वाटल्यास आपलें विवरण शोधून काढावें.

अध्याय ३ खंड १: — अर्थ: — हा आदित्य (आत्मा) देवांचा (शहाण्या मनुष्यांचा) मधु (आनंददाता) आहे. त्याचें द्यौः (~~निद्रावस्था~~)(अव्याकृतावस्था) हीच तिरश्चीनवंश म्हणजे ज्यावर मधाचें पोळें लटकलें असतें ती झाडाची आडवी फांदी होय (कारण ~~निद्रावस्थेवरच~~ अव्याकृतावस्थेवरच जणूं ~~स्वप्नांतील~~ व्याकृत इतर अवस्था (व्याकृतावस्था) लटकलेल्या असतात). अंतरीक्ष (~~स्वप्नावस्था~~) हेंच अपूप म्हणजे मधाचें पोळें होय. आणि मरीची म्हणजे किरणें म्हणजे व्याकृतावस्थेंतील अनेक अवस्था ~~(स्वप्नावस्थेंतील मनाच्या वृत्ति)~~ हेंच पुत्र म्हणजे पोळ्यांचे ~~सहप्त्यांसी~~ भाग ~~मधमाशांचीं मुलें~~ होत ॥१॥

प्रश्नोपनिषत् ५।२ येथील विवरण पहा म्हणजे "रयिः" म्हणजे वासना आणि ऋग्वेदोक्त कर्म म्हणजे वासनापूर्ति-करतां करावयाचें कर्म असा अर्थ पटेल आणि वर आम्ही केले त्या अर्थाची उपपत्ति ही समजेल.)

टिपणें :—

"पुत्राः" — तिरश्चीन वंश म्हणजे आत्म्याची अव्यक्तावस्था म्हणजे ब्रह्मावस्था ही एकच प्रकारची आहे. पण अपूप म्हणजे आत्म्याची व्यक्तावस्था म्हणजेच जीवावस्था अनेक प्रकारची आहे. ते प्रकार, जागृति, स्वप्न, निद्रा, मृत्यूनंतरची आणि पुनर्जन्मापूर्वीची अवस्था आणि ब्रह्मज्ञानाची जागृति असे पांच आहेत. हे प्रकार त्या अपूपाचे भाग समजले पाहिजेत, हे "पुत्र" ह्या शब्दानें दाखविलें आहे. पुत्र ह्याचा अर्थ कोणतीही लहान गोष्ट असाही होतो. ह्यासंबंधानें आपट्यांच्या कोशांत पुढील प्रमाणें लिहिलें आहे. "पुत्र ........ 4 (At the end of a compound) Anything little or small of its kind as in असिपुत्रः शिला-पुत्रः" ह्यावरून अपूप पुत्र म्हणजे लहान पोळे म्हणजे मोठ्या पोळ्याचे लहान भाग असा अर्थ होतो व तोच येथें चांगला जुळतो. पुत्र म्हणजे भ्रमरपुत्र असा अर्थ प्रथम दर्शनीं भासतो पण तो येथें जुळत नाहीं.

"अन्नाद्यम्" — अन्नम् आद्यम् येन तत् म्हणजे अन्न ज्यानें आद्य म्हणजे खाता येतें ते म्हणजे पचन-सामर्थ्य असा अर्थ आहे. कोणत्याही आनंदानें अन्न पचन होतें व दुःखानें पचनास अडथळा होतो हें लक्षांत घेतल्यास हा अर्थ पटेल.

"अन्नाद्यं" आणि "रसः" ह्यांमध्ये "यत्र स" हे शब्द घालून अर्थ करावा लागतो.

प्रश्न० ५/४ पहा. तेथे स्वप्नावस्थेचा व यजुर्वेदाच्या संबंध दाखविला आहे.

स्वप्नावस्थेविषयीं योग्य ज्ञान झालें तर त्यामुळें मनुष्यास स्वप्नें ही आनंददायकच पडतील हे उघड आहे. आणि हाच ह्या खंडाचा भाव आहे. गोड कल्पनांमुळें स्वप्नावस्थेतील आनंदास शुक्र म्हटलें आहे.

अध्याय ३ खंड २ :—

अर्थ:— ~~आदित्याचे~~ (त्या अमृताचे) जे पश्चिमेकडील ~~विचार~~ (निद्रावस्थेविषयी ~~विचार~~) ~~ते~~ त्याच पश्चिमेकडील मधुच्या नाडी होत. सामवेद हाच पुष्प आणि सामें ~~हा~~ ह्याच मधु करणाऱ्या माशा. यांनी (अमृताः) केलेला पदार्थच (ताः) आनंद देणारा द्रव (आपः) म्हणजे मधु होय. ॥१॥ ~~या हेतो सामवेदां~~ ~~यांनी~~ त्या सामें, सामवेदावर ~~विचार केला~~ तापलेली तेव्हां ~~त्यापासून~~ त्या तापविलेल्या सामवेदापासून यश, तेज, इंद्रिय, वीर्य आणि ~~अन्न~~ अन्नपचनशक्ति आहे असा रस उत्पन्न झाला. ॥२॥ तो रस वाहला - तो आदित्याकडेच (आत्म्याकडेच) आला. ते आदित्याचें (आत्म्याचें) कृष्ण रूप होय (म्हणजे निद्रेतील आनंद होय) ॥३॥ ~~(सामवेद)~~ (निद्रेंत ज्ञान नसतें म्हणून तिला कृष्ण म्हटले आहे हे उघड आहे) ~~प्रश्न० ५।५ मध्ये एकदम तीनही अवस्थांच्या विचारांचे फळ सांगितले आहे. येथे फक्त निद्रेच्या विचाराचें फळ सांगितले आहे. तें हेंच कीं गाढ व पुष्कळ वेळ पर्यंत निद्रा प्राप्त होणें हेंच आहे कारण निद्रेंतच खरें सुख आहे असें मनुष्य ठरवितो अर्थात तेंच निद्रासुख त्यास प्राप्त होय. सामाचा आणि निद्रावस्थेचा कांहीं संबंध आहे हे प्र० ५।५ वरून दिसतेच. निद्रेविषयी योग्य ज्ञान झाले असतां मनुष्यास पुष्कळ वेळ गाढ निद्रा लागेल हें उघड आहे प्रश्न ५।५ मध्ये ही निद्रेचा~~

(मागें पहा)

टिप्पणी :—

"तापविलेल्या सामवेदापासून" म्हणजे सामवेदापासून शिकलेल्या मनोवृत्तित्यागापासून. सामवेदांत गाणीं सांगितलेली आहेत. तीं म्हणतांनां गाण्या-शिवाय इतर मनोवृत्तींचा त्याग करावा लागतो म्हणून साम म्हणजे मनोवृत्तित्याग. झोपेच्या आरंभीं असा मनोवृत्ति त्याग करून मन झोपेकडेच वळते किंवा वळवावें लागते. साम म्हणजे शांति (pacifying) असा अर्थ आपट्यांच्या कोशांत दिला आहे. त्याचाही मनो-वृत्ति त्याग असाच अर्थ आहे. प्रश्नोपनिषद ५/५-८ ह्याच्यावरील भाष्यांत "साम" ह्याचा भिन्न अर्थ केला तो तेथील संदर्भाशीं जुळेल अशा प्रकारचा केला आहे. येथें वृत्ति त्याग असाच अर्थ करणें भाग आहे. तेथील अर्थ "द्वैतभावना-त्याग" हा तरी एक प्रकारचा "मनोवृत्तित्याग"-च आहे.

~~व सामान्य संबंध दाखविला आहे.~~ )

अध्याय ३ खंड ४ :—

आतां त्याच्या ज्या उत्तरेकडील रश्मि (म्हणजे मृत्यू-नंतरच्या अवस्था ~~मृतावस्थेमधील विचार~~) त्या उत्तरेकडील मधूच्या नाडी होत. इतिहासपुराणें हेंच पुष्प आणि अथर्वन् व आंगिरस या ऋषींची मृत्यूनंतरच्या अवस्थेविषयीं वचनें (~~म्हणजे अथर्ववेद असा अर्थ कोणी करतात पण तें चांगलेसें दिसत नाहीं. ह्या ऋषींनी केलेला इतिहासग्रंथ पूर्वी असेल त्याचा येथें निर्देश असावा. किंवा अथर्ववेदांमध्येच कांहीं ऐतिहासिक भाग असावा~~) ह्याच मधु करणाऱ्या माशा होत. त्यांनी केलेला पदार्थच (ताः) आनंद देणारा (अमृताः) द्रव (आपः) म्हणजे मधु होय. ॥१॥ ती अथर्वन् व आंगिरस ऋषींची वचनें इतिहासपुराणावर तापवीं ~~विचार करती झालीं~~ तेव्हां त्या ~~मधूच्या~~ तापविलेल्या इतिहासपुराणापासून म्हणजे इतिहासपुराणावरून ~~काढलेल्या~~ निर्णयावरून यश, तेज, इंद्रिय, वीर्य आणि अन्नपचनशक्ति ~~अन्न आहे असा~~ ह्यांत आहे असा रस उत्पन्न झाला. ॥२॥ तो रस वाहिला व आदित्याकडेच आला. ते हें जें त्याचें अत्यंत (परं) काळें होय (म्हणजे हासत ~~मरणाऱ्याच्या~~ मृत्यूनंतरची ~~आनंदाची~~ झोपेंसारखी अवस्था होय तीच आनंद) ह्या अवस्थेस अत्यंत काळी म्हणण्याचें कारण उघड आहे. झोपेंप्रमाणें त्या अवस्थेंत ही अद्वैतावस्थाच असते व विज्ञान नसतें, "न प्रेत्य संज्ञास्ति" हे

(२।३।१२) १३५

बृहदारण्यकातील वचन प्रसिद्ध आहे व ते हेंच सांगते. म्हणून या स्थितीस कृष्ण म्हटले आहे - पण ती [शरीरनाशामुळे फार गाढ किंवा] स्थिती फार काळ राहते, ~~किंवा मुक्त मनु अनंतकाळ ही असत असते~~ म्हणून ~~किंवा तिच्याविषयी मनुष्यास कांहींच ज्ञान नाही~~ [मागेंपहा] म्हणूनही या स्थितीस अत्यंत काळी असे विशेषण लावले असावे.

मागें पहा

मृत्युनंतरच्या स्थितिविषयीं यथार्थज्ञान जर मनुष्यास झालें तर ह्या स्थितीत त्याला, निद्रेंत दुःखदस्वप्नाचे दुःख होतें तसें दुःख होणार नाहीं म्हणून त्यास मृत्युनंतरच्या स्थितीला आनंद असे म्हणतां येते. इतिहास पुराणावरून हें यथार्थज्ञान कसे होतें असा प्रश्न येथें विचारण्यास येईल. इतिहास पुराणें सांगतील कीं सर्वच मनुष्य मरतात. कोणी वासनायुक्त असल्यामुळें रडत मरतात आणि कोणी वासनारहित असल्यामुळें हंसत मरतात. हंसत मरतात त्यांना मृत्यूनंतर आनंदच राहील व रडत मरतात त्यांना मृत्यूनंतर ही दुःखच राहील असें अनुमान करतां येतें.

हंसत मरण्याचा जो आनंद तेंच आत्म्याचें अत्यंत कृष्ण रूप असें दिसते. अथर्वांगिरसः म्हणजे अथर्ववेदांतील वचनें असा अर्थ कोणी करतील. पण या अर्थाप्रमाणेंही त्यांचा इतिहासाशीं संबंध येण्याकरितां त्यांत मृत्युनंतरच्या अवस्थेविषयी विचार आहेत असें मानलें पाहिजे.

किंवा

निद्रेतील आनंदाचें ज्ञान, जसें जागे झाल्यावर तरी होते. पण तसें मृत्यूनंतरच्या आनंदाचे ज्ञान केव्हांच होत नाहीं म्हणून ही

रस म्हणजे उत्पन्न होणारा सर्वभूतहितार्थ केलेल्या कर्मांच्या रूपानें खद खदणारा किंवा खद खदून उत्पन्न
जाणारा ब्रह्मानंद असें म्हटलें आहे असें स्पष्ट
दिसतें ) ॥३॥ खरोखर हें वर वर्णिलेले पांच रस
रसांचे रस आहेत कारण वेद हेच रस आहेत
आणि त्यांचे हे रस आहेत. खरोखरच हे पांच रस
अमृताचे अमृत आहेत कारण वेद हे अमृत
आहेत आणि त्यांचें हे वर वर्णिलेले आनंद
अमृत आहेत. ॥४॥

अध्याय ३ खंड ६ :—

सहा ते ११ खंड ह्यांचे एक स्वतंत्रच पोट-
प्रकरण आहे. मागील १—५ खंडांत जी पांच
अमृतें सांगितलीं (या अमृतांचे उपभोग
कोण घेतात, किती काळ घेतात वगैरे गोष्टी
अनुक्रमें ह्या ६ ते १० खंडांत सांगून अकरा-
व्या खंडांत पांचवें अमृत सेवन करणाऱ्यास मृत्यूनंतर
कोणती गति प्राप्त होते ते दाखविलें आहे.
एवढें जरी साधारणतः समजलें तरी ह्या खंडांचा अर्थ
चांगला समजला नाहीं. "न वै देवा अश्नंति
न पिबंति एतदेवामृतं दृष्ट्वा तृप्यंति" ह्या
वाक्यापासून निश्चितपणें अर्थबोध होत नाहीं.
तसेच सूर्याचें पूर्वेस उगवणें पश्चिमेस अस्त
पावणें, दक्षिणेस उगवणें उत्तरेस

अस्त पावणे, पश्चिमेस उगवणे पूर्वेस अस्त पावणे, उत्तरेस उगवणें दक्षिणेस अस्त पावणें, वर उगवणें खाली अस्त पावणें ह्यांचा ही अर्थ निश्चितपणें समजत नाहीं; वसु, रुद्र, आदित्य, मरुत् आणि साध्य हे अधिकारि विशेष होते असे जरी निघंटु वरून कळते तरी त्यांचे अधिकार माहीत नसल्या मुळे अर्थबोधाकडे त्या गोष्टीचा ही काहीं उपयोग होत नाहीं. पुढील संशोधकांनी ह्या अडचणींचा विचार करावा अशी सूचना करून, मला जो कांहीं अर्थ दिसतो तो (अर्थात् शाब्दिक अर्थ व समजला तितकी परोक्षवादाचे वरणावरून होणारा अर्थ) देतो.

अर्थ:— मागें सांगितलेल्या अमृतां पैकीं जें (लक्षण) पहिलें अमृत त्याचा वसु अग्निरूपी मुखानें उपभोग घेतात. (ईशावास्योपनिषदाच्या १८ व्या वाक्यांत अग्नीची जी प्रार्थना आहे ती वरून अग्नि म्हणजे कृषिवगैरे कळांच्या ज्ञानाचें (आणि त्या ज्ञाना च्या साह्यानें करा वयाच्या कर्मांचें) प्रतीक आहे असें दिसते असे आम्ही दाखविलेंच आहे. आणि अहंतवल न जाणणाऱ्याच्या पहिलें अमृत म्हणजे जागृतीतील आनंद हें भोगण्यास ह्या कळांची आवश्यकता आहे हे स्पष्टच आहे. म्हणून "अग्निना मुखेन" असें म्हटलें असावें. (शहाणे मनुष्य)) हे अमृत जे देव उपभोगतात ते अन्न खातात किंवा

पाणी, दूध पितात, त्याप्रमाणें खात पीत नाहींत, तें अमृत जाणूनच (दृष्ट्वा ह्याचा हा अर्थ आहे, कारण तें डोळ्यांनें ही पाहिलें जात नाहीं) देव तृप्त होतात. (ह्या अमृतांत यश, तेज, इंद्रिय, वीर्य व अन्न–पचनशक्ति असतें असे मागील १ ते ५ खंडांत सांगितलें असूनही तें खात पीत नाहींत असे येथें म्हटलें आहे ह्यावरून तेथील अमृत म्हणजे आम्ही ठरविल्याप्रमाणें आनंदच होय असें स्पष्ट होतें) ॥१॥ देवही ह्या आनंद भोगण्याच्या रूपांत (पहिल्या खंडांत सांगितलेल्या रोहित रूपांत) हमेशा रहात नाहीं. ह्यांत प्रवेश करतात व नंतर अर्थात् निद्रेच्यावेळीं त्या रूपांतून (जागृतींतील आनंदांतून) बाहेर (निद्रावस्थेंत) जातात ॥२॥ जो हें अमृत जाणतो तो वसूपैकींच एक होतो व अग्निरूपी मुखानें हें अमृत जाणून म्हणजे (अनुभवून) (दृष्ट्वा) तृप्त होतो, तो ह्या रूपांत प्रवेश करून पुनः त्यांतून बाहेर निघतो ॥३॥ पूर्वेस उगवलेला (जीव) आदित्य जितक्याकाळानें पश्चिमेस अस्त पावतो तितका काळ म्हणजे दिवसभर किंवा आदित्य म्हणजे आत्मा प्राणी जागृतावस्थेंत असतो तोंपर्यंत तो वसूंना मिळणाऱ्या आधिपत्याचा म्हणजे स्वाराज्याचा उपभोग घेत असतो ॥४॥ (आदित्य पूर्वेस उगवून पश्चिमेस मावळतो तोपर्यंत म्हणजे आत्मा मागें सांगितलेल्या अपूपाच्या पूर्वेच्या भागांत (मागें पहा)

म्हणजे जागृतावस्थेंत असतो तोंपर्यंत असा अर्थ आहे. असाच अर्थ पुढे ही समजावा.

म्हणजे स्वप्नांतील आनंद

आतां जे दुसरें अमृत आहे त्याचा रुद्र रूपी इंद्र मुखानें उपभोग घेतात. (इंद्र म्हणजे मन किंवा जीवात्मा असा अर्थ दिसतो. कारण मनावर किंवा जीवात्म्यावर संस्कार झाल्यानेंच स्वप्नें पडतात. इंद्र हा शब्द जीवात्मवाचक आहे ऐ० ६ मधील "एषब्रह्मैष इंद्रः" (ह्रीं वाक्यें पहा) पुढील वाक्यें मागील खंडांतील तशाच वाक्या प्रमाणें लावावीं ॥ २/३ ॥ पूर्वेस उगवलेला आदित्य जितक्या काळानें (यावत् - अव्यय यावता ह्या अर्थाचें घ्यावें) पश्चिमेस अस्त पावतो, त्याच्या दुप्पट काळानें (तावत् हें अव्यय तावता ह्या अर्थाचें घ्यावें) दक्षिणेस उगवलेला आदित्य उत्तरेस अस्त पावतो म्हणजे स्वप्नावस्थेंत शिरलेला जीव स्वप्नावस्थेतून बाहेर निघतो आणि तितकावेळ तो रुद्रामां मिळणाऱ्या आधिपत्याचा म्हणजेच स्वाराज्याचा तो अनुभव घेत असतो. (दुप्पट हें विशेषण ह्या काळाला लावण्याचें कारण असें दिसतें कीं स्वप्नांत काळाचें योग्य भान रहात नाहीं त्यामुळें केव्हां केव्हां एका रात्रीच्या स्वप्नांत सहा महिन्यांचा काळ गेल्याचें भान होतें) ॥ ७ ॥

(म्हणजे जागृतींत शिरलेला जीव तीतून बाहेर निघतो,)

अर्थ-आतां तिसरें अमृत (जो निद्रेतील आनंद) त्याचा ~~आदित्य उपभोग घे~~ वरुण रूपी मुखानें आदित्य उपभोग घेतात. देव ह्या अमृताला अन्नपाण्याप्रमाणें खात पीत नांहींत, तर त्याला जाणूनच तृप्त होतात. ॥१॥ पुढील वाक्यें मागील खंडांतील वाक्याप्रमाणेंच लावावींत ॥२-३॥. दक्षिणेस उगवलेल्या आदित्याला उत्तरेस अस्त पावण्यास म्हणजे स्वप्नावस्थेंत शिरलेल्या जीवा स्वप्नावस्थेतून बाहेर निघण्यास जितका काळ लागतो त्याच्या दुप्पट काळानें पश्चिमेस उगवलेला आदित्य पूर्वेस अस्त पावतो म्हणजे निद्रावस्थेंत शिरलेला जीव तींतून निघून जागृतिंत जातो आणि तितका वेळ तो आदित्यानां मिळणाऱ्या आधिपत्याचा म्हणजे स्वाराज्याचा उपभोग घेतो. असतो. (येथें "दुप्पट" असें विशेषण काळाला लावण्याचें कारण असें दिसतें कीं निद्रेंत काळाचें भान स्वप्नांत असतें तसें ही रहात नांहीं-अगदींच रहात नांहीं) ॥४॥.

अध्याय ३ खंड ९

अर्थ:- आतां ~~च~~ चवथें अमृत म्हणजे मृतावस्थेतील आनंद त्याचा मरुत् सोमरूपी मुखानें उपभोग घेतात. (सोम हा पितृलोकांचा ~~अधिपति~~ (मृतांच्या लोकांचा) अधिपति आहे)

प्रसिद्ध आहे म्हणून "सोमेन मुखेन" असें म्हटलें आहे असें दिसतें) देव हे अमृत अन्नाप्रमाणें खातपीत नाहींत तर ते जाणूनच तृप्त होतात ॥१॥ ह्या रूपांत ते प्रवेशकरून त्यांतून बाहेर ही निघतात. म्हणजे मेलेला मनुष्य पुनः जन्म घेतो ॥२॥ हें अमृत जो जाणतो तो मरुतांपैकीच एक होऊन सोमाच्या मुखानें त्या अमृतास जाणून म्हणजे अनुभवून (दृष्ट्वा) तृप्त होतो. तो ह्या रूपांत शिरून त्यांतून पुनः बाहेर निघतो ॥३॥ पश्चिमेस उगवलेला आदित्य पूर्वेस जितक्या वेळानें अस्त पावतो म्हणजे निद्रेंत शिरलेला जीव जितक्या वेळानें जागा होतो त्याच्या दुप्पट वेळानें उत्तरेस उगवलेला आदित्य दक्षिणेस अस्त पावतो म्हणजे मृतावस्थेंत शिरलेला जीव जन्म पावतो आणि तितका वेळ मरुतांना मिळणाऱ्या आधिपत्याचा म्हणजे स्वाराज्याचा तो अनुभव घेतो ॥ (येथें "दुप्पट" हें विशेषण काळाला लावण्याचें कारण असें आहे की मृतावस्था ही निद्रेपेक्षां ~~अधिक~~ जास्त काळ टिकणारी असावी ही कल्पना केली आहे. मेलेला ब्रह्मानभिज्ञ मनुष्य पुनः जन्म घेतो ही पूर्वीच्या ऋषींची कल्पना आहेच तिला अनुसरून हा खंड लिहिला आहे हें उघड आहे.)

अर्थः— आतां पांचवें जें अमृत म्हणजे ब्रह्मज्ञाच्या जागृतावस्थेतील आनंद त्याचा साध्य ब्रह्मरूपी मुखानें उपभोग घेतात ("ब्रह्माच्या मुखानें" हें म्हणण्याचें कारण स्पष्टच आहे. कारण ब्रह्म जाणल्यानेंच हें अमृत प्राप्त होतें) देव ह्या अमृतास अन्नपाण्याप्रमाणें खात-पीत नाहीं तर तें जाणूनच तृप्त होतात ॥१॥ ह्या रूपांत प्रवेश करून ह्यांतून पुनः बाहेर निघता-त म्हणजे जागृतींत ह्या अमृताचा अनुभव घेऊन पुनः निद्रावस्थेंत जातात ॥२॥ हें अमृत जो जाणतो तो साध्यांपैकींच एक होऊन ब्रह्ममुखानें ह्या अमृताचा अनुभव घेऊन तृप्त होतो आणि ह्या रूपांत प्रवेश करून त्यांतून बाहेर निघतो ॥३॥ उत्तरेस उगवलेल्या आदित्यास दक्षिणेस अस्तास जाण्यास म्हणजे मेलेल्या मनुष्यास पुनः जन्म घेण्यास जितका काळ लागतो त्याच्या दुप्पट काळ वर उगवलेल्या आदित्यास खालीं अस्त पावण्यास म्हणजे जागृतींतील ब्रह्मानंदांत शिरलेल्यास निद्रावस्थेंत जाण्यास लागतो आणि तितका वेळ तो साध्यानां मिळणाऱ्या आधिपत्याचा म्हणजेच स्वाराज्याचा अनुभव घेत असतो ॥ ("दुप्पट" असें विशेषण येथें काळाला लावण्याचें कारण

असें दिसते की जागृतीतील ब्रह्मानंदाच्या अवस्थेंत ही काळाचें भान रहात नांहीं.) ॥४॥

अध्याय ३ खंड ११ :—

अर्थ – आतां त्यानंतर (अथ) म्हणजे पांचव्या अमृताचा उपभोग कांहीं काळ घेतल्यानंतर, तो मृत्युच्यावेळी आदित्य (आत्मा) त्याच्याही वर उगवून (ऊर्ध्व : उदेत्य) (मागें पहा) अस्तास जात नांहीं व पुनः उगवत ही नांहीं. एकटाच (एकलः) म्हणजे झोपेसारख्या अद्वैत स्थितींतच आकाशामध्येच राहतो (ब्रह्मज्ञ जीवास मरणानंतर कशी स्थिति प्राप्त होतें तें येथें सांगितलें आहे. "त्याच्याही वर उगवून" म्हणजे "मरून", "अस्तास जात नांहीं" म्हणजे "जन्म घेत नांहीं" असा अर्थ आहे. ब्रह्मज्ञ जीव जन्म मरणाच्या फेऱ्यातून सुटतो असा अर्थ आहे व हीच आपल्या पूर्वीच्या ऋषींची कल्पना आहे. "एकलः" ह्या शब्दावरून मृत्यूनंतरची स्थिती अद्वैताची म्हणजे निद्रेसारखी असते आणि पांचवें अमृत भोगत असतां द्वैताची स्थिति म्हणजे जागृति स्थिती असते असें सूचित केलें आहे.)

या संबंधानें हा श्लोक आहे ॥१॥

---

*: ह्या खंडांतील उदयास्त न पावणारा "आदित्य" म्हणजे आत्माच हें उघड आहे. त्यावरून मागील पांच खंडांतील ही आदित्य म्हणजे आत्माच हें सिद्ध होतें.

"ततःउर्ध्वः" — अपूपाचें जे पांच भाग सांगितले त्यापैकीं एकाला उर्ध्व असें म्हटलें आहे. (या भागाच्या ही वर म्हणजे तिरश्चीन वंशांत म्हणजेच द्विवांत असा अर्थ घ्यावा.)

तेथे म्हणजे ब्रह्मज्ञाच्या मरणानंतरच्या स्थितींत आत्मा कधींच अस्त म्हणजे पावन पावलो नाहीं, ("निम्लोच" — येथें "न निम्लोच" असें रूप पाहिजे म्हणून पाठ भ्रष्ट झालेला आहे असें मानून "न निम्लोच" ह्या ऐवजीं "निम्रुम्लोच" असा पाठ मानावा असें Bohtlingk-चें म्हणणें आहे तें आम्हास मान्य आहे. त्यानें दोन नकाराची ही आपत्ति टळते. जुने टीकाकार "निम्लोच" हें छांदस रूप होय असें म्हणतात, त्यापेक्षां Bohtlingk-चें म्हणणें जास्त चांगलें दिसतें) आणि कधींच उगवला नांहीं. हे देवहो त्या सत्यामुळें माझा ब्रह्माशीं वियोग कधींही न होवो (मा अहं विराधिषि — विराधिषि हें राध याचें कर्मणि रूप लुङाचें आहे उत्तम पुरुषाचें) ॥२॥

जो ही ब्रह्मोपनिषत् (ब्रह्माविषयीं गुह्यज्ञान) जाणतो त्याच्या करितां (अस्मै) आत्मा उदय ही पावत नाहीं किंवा अस्त ही पावत नाहीं आणि त्याच्या करितां एकदांच (सकृत्) दिवस होतो. म्हणजे एकदाच दिवस होता झाला नेहमी राहतो. ॥३॥ पुढील वाक्यें सुबोधच आहेत

म्हणून फक्त टिप्पणें देतो.

"प्रणाय्याय" = "प्रणेतुम् योग्याय" नेल्याजाण्यास (शिकविला जाण्यास) योग्य.

"नान्यस्मै ...... भूय इति" = जरी, ह्याला समुद्राने वेष्टिलेली व धनाने पूर्ण केलेली पृथ्वी, दुसरा कोणी देईल तरी ह्याने "हे ज्ञानच (एतदेव) त्या धनापेक्षां अधिक आहे, त्यापेक्षां अधिक आहे असे म्हणून (इति) त्या दुसऱ्या कोणासच हे ज्ञान देऊं नये.

अध्याय ३ खंड १२: — ह्या खंडांत ज्या गायत्रीचे वर्णन आहे ती छंद होय असें समजणें असमंजस आहे. कारण तीच सर्व भूतें बनली असें स्पष्ट म्हटलें आहे. "वाक् वै गायत्री" म्हणजे गायत्री ही वाक् आहे असें म्हटलें आहे तथापि याचा अर्थ गायत्री ही मनुष्य बोलतात तशी वाणी आहे असा नाही. ए० १/३ मध्ये वाक् हा शब्द आला आहे तेथें याचा

अर्थ इच्छाप्रेरणा असा आहे असें आम्ही दाखविलें आहे. तेथें ती इच्छाप्रेरणा मनुष्याच्या मनाची आहे. येथील इच्छाप्रेरणा ब्रह्माची आहे, एवढाच फरक आहे. (मा०पं०) एकूण गायत्री म्हणजे ब्रह्माची इच्छाप्रेरणा किंवा इच्छाशक्ति. असें मानण्यानें ह्या खंडाचा अर्थ चांगला लागतो. ब्रह्मानें इच्छा करूनच जग उत्पन्न केलें असें उपनिषदांतच अनेक ठिकाणीं सांगितलें आहे. ही ब्रह्माची इच्छाच गायत्री हें उघड आहे.

अर्थ:— ~~ह्या जगांत~~ हें जें कांहीं ~~भूत~~ आहे तें सर्व भूत म्हणजे पंचमहाभूतें व जीव गायत्रीच आहे. ~~कार~~ गायत्री म्हणजे ब्रह्माची इच्छाशक्ती. ही ब्रह्माची इच्छाशक्तिच सर्व भूतांना (जीवांना) गाणें गाऊन म्हणजे सुख देऊन (~~गान~~ गाणें सुखकर असतें म्हणून गाणें गाऊन ह्याचा अर्थ सुख देऊन असा केला आहे) रक्षिते. (म्हणून तिला गायत्री म्हणतात असा भाव आहे) ॥१॥ ही जी पृथ्वी आहे ती ही गायत्रीच होय. कारण ह्या पृथ्वींतच ~~सर्व~~ भूतें (जीव) प्रतिष्ठित आहेत व तिच्या पेक्षां अधिक नांहींत (नातिशीयते) ॥२॥. ह्या पुरुषांत जें शरीर

परा, पश्यंती, मध्यमा, आणि वैखरी हे वाणी-चे चार प्रकारही प्रसिद्ध आहेत, त्यापैकी परा म्हणजेच आत्म्याची (ब्रह्माची) इच्छाशक्ति होय, हे उघड आहे.

म्हणजे बहिर्विधाव चतुष्पदा गायत्री
सर्व भूते, छां० ८।१।३ येथें सांगितल्याप्रमाणें
ज्ञान रूपानें जीवाच्या अंतरांत असतात
म्हणून सर्व भूते जीवाचा एक पाद असें येथें
म्हटलें आहे. हीं भूते ह्याप्रमाणें जीवांत असून
शिवाय आनंदही जीवांत आहे तो त्याचे
तो आनंद ब्रह्मांत नाहीं
तीन पाद अधिकच आहेत. अर्थात् जीव
ब्रह्मापेक्षां मोठाच ठरतो. जीवच चार
पदांची गायत्री हे ह्यावरून उघड आहे.

"पुरुष": — "पुरुषाद् बहिर्धा" व "अंतः पुरुषे" ह्या शब्द-
प्रयोगावरून पुरुष म्हणजे जीव किंवा जीव शरीर हा
अर्थ स्पष्ट आहे. तोच अर्थ "ततो ज्यायांश्च पूरुषः" येथें-
ही घेतला पाहिजे हें उघड आहे. अर्थात् "जीव मोठा आहे,"
हा अर्थ निश्चित आहे. पण तो कशापेक्षां मोठा आहे तें सांग-
णारा शब्द "ततः" हा सर्वनाम आहे, तो कशाबद्दल घातला आहे,
असा प्रश्न येतो. त्याचें उत्तर असें कीं "अस्य महिमा" ह्या
शब्दप्रयोगातील 'अस्य' बद्दलच पुढें 'ततः' आला आहे.
'अस्य' म्हणजे 'ब्रह्मणः' हे ही स्पष्टच आहे. म्हणून "जीव
ब्रह्मापेक्षां मोठा" ह्याच उपनिषदांत येथें उद्धृत केलेल्या
ऋग्वेदांतील ऋचेचा अर्थ उपनिषत्कारानें घेतला आहे हें
निश्चित आहे. ऋग्वेदाच्या ह्या ऋचेचा वास्तविक अर्थ
काय हा येथें प्रश्न नसून उपनिषत्कारानें तिचा अर्थ
काय केला हाच प्रश्न आहे व त्याचें उत्तर आम्ही वर
दिलें आहे तेंच आहे हें निश्चित आहे. हा अर्थ उपनिषदां-
तील इतर वचनांशीं ही जुळतोच. (उपसंहार प्यारे ६८, ७९
व ५०७ पहा)

पुरुषाच्या आंतील जो आकाश आहे, ॥८॥
हृदयातील आकाश तोच होय. वहें आकाश
पूर्ण (जो मोजतां येत नाहीं असें) आहे. कारण
हृदयांतील, शरीरातील, व शरीराबाहेरील
आकाश ~~तेवढेंच आहे लहान मोठे नाही~~
उत्तरोत्तर मोठें नसून तेवढेंच आहे) आणि
~~न हालणारे~~ (अप्रवर्ति म्हणजे ~~अचंचल~~ नाश न पावणारे)
~~एका ठिकाणाहून दुसऱ्या ठिकाणीं न जाणारे~~,
~~स्थिर आहे~~. जो हें जाणतो त्याला पूर्ण आणि
याला सोडून न जाणारी श्री मिळते.
(अप्रवर्ति ह्याचा अर्थ अकर्ती (non-
active) असा Hume नें केला आहे तो चूक
आहे. कारण तो अर्थ श्रीशी जुळत नाहीं.
शिवाय ब्रह्म अकर्तृ आहे असें उपनिषदांचें
म्हणणेंच नाहीं. मुंडकांत (३/१/३) "कर्तारं"
हें विशेषण ब्रह्मास लाविलेंच आहे.
जगाची उत्पत्ति, नियमन आणि संहार हें च ब्रह्माचें कार्य
~~अध्याय ३ खंड १३~~ ॥९॥
~~ह्या व पुढील खंडांत जगाचें व~~ शरीराचें ~~ब्रह्माचें~~
~~वर्णन आहे. ह्या खंडांत ब्रह्माच्या इच्छाशक्तीचें~~
~~महत्व वर्णिलें आहे. तथापि ब्रह्मस्वरूपांतील~~
~~आनंद त्या शक्तीपेक्षांही फारच महत्वाचा~~
~~आहे असें वर्णिलें आहे.~~

अध्याय ३. खंड १३:—
अर्थ:— त्या ह्या (मागील खंडांत सांगित-

ह्या खंडांत उपनिषदांचे मुख्य तीन सिद्धांत (१) ब्रह्म व जीव एकच (२) तथापि आनंद जीवातेच असतो (३) म्हणून जीव ब्रह्मापेक्षां मोठा हे सांगितले आहेत.

लेल्या) हृदयाची देव राहण्याचीं पांच द्वारें (देवसुषिः)
आहेत. जें पूर्वेकडचें द्वार तोच प्राण, तोच
डोळा व तोच आदित्य म्हणजे आदित्य देव राहण्याचें
ठिकाण. त्याला तेज म्हणजे पाहण्याची शक्ति
आणि खावयाचें अन्न वगैरे समजून त्याची
उपासना करावी म्हणजे खावयाचें अन्न वगैरे पाहण्याकडे
व मिळविण्याकडे त्याचा उपयोग करावा. हें जो जाणतो तो म्हणजे ही
उपासना जो करील तो तेजस्वी (म्हणजे अन्नानें
बलवान् झाल्यामुळें तेजस्वी म्हणजे कांतिमान्)
आणि अन्नाद म्हणजे अन्न खाण्याचा आनंद भोगणारा
) होतो. ॥१॥ आतां जें दक्षिणेकडील
द्वार आहे तो व्यान, तोच कान, तोच चंद्र देव
म्हणजे चंद्र राहण्याचें ठिकाण. त्याला श्री
म्हणजे वैभव आणि यश म्हणजे कीर्ति
मानून त्याची उपासना करावी. म्हणजे
धनधान्यादि वैभव मिळवून आणि यश म्हणजे कीर्ति मिळविण्यास
ज्या ज्ञानाची गरज आहे तें ज्ञान मिळविण्याकरितां
कानाचा उपयोग
करावा. असें जो जाणतो तो
म्हणजेच ही उपासना जो करतो तो
वैभवयुक्त आणि कीर्तिमान् होतो.
॥२॥ आतां

हें जें पश्चिमेचें द्वार आहे तीच जिव्हा (वाग्) तोच अपान आणि तोच अग्नि म्हणजे अग्निदेव राहण्याचें ठिकाण. तिला ब्रह्मवर्चस म्हणजे ब्रह्मज्ञाना-पासून उत्पन्न होणारें तेज आणि अन्नाचा सुखकर आस्वाद ‡- दीप मानून तिची उपासना करावी. म्हणजे जिव्हेनें ब्रह्मज्ञानास शोभेल असें बोलावें आणि जिव्हेनें अन्न चांगलें आहे असें ठरवून तें खावें.

(रुचि / चवदार)

हें जो जाणतो म्हणजे जो ही उपासना करतो तो ब्रह्मवर्चसी होतो आणि अन्न खाण्याचा आनंद भोगणारा ही होतो. ॥२॥ आतां जें उत्तरेकडील द्वार आहे तोच समान आणि तेंच मन होय आणि तोच पर्जन्य (इंद्र) म्हणजे पर्जन्यदेव राहण्याचें ठिकाण आहे. त्याला कीर्ति आणि व्युष्टि म्हणजे उजेड म्हणजेच ज्ञान (उजेड ज्ञान वाचक आहेच) समजून त्याची उपासना करावी. म्हणजे मन मोठें करून कीर्तिसाठी सर्वांच्या हिताची कामें करावी आणि ज्ञानासाठीं मनानें विचार करावा. हें जो जाणतो म्हणजे ही उपासना जो करतो त्याला कीर्ति आणि ज्ञान मिळते. ॥ ३ ॥ आतां जें वरील द्वार आहे तोच उदान, तोच वायु म्हणजे श्वासोच्छ्वास क्रिया (Life) तोच आकाश म्हणजे आकाशदेव राहण्याचें ठिकाण. त्या वायुला

‡ दीप : अन्नं आद्यं येन स भवति अन्नादः = म्हणजे ब्रह्मज्ञानापासून मिळणारे तेज याला मिळते

१५२

ओज (बळ) आणि मह: म्हणजे

उत्सव किंवा आनंद समजून याची उपासना करावी म्हणजे करावी. हे जो

जाणतो म्हणजे ही उपासना जो करतो तो

बळवान् आणि आनंदवान् (महस्वान्) होतो.

॥५॥ खरोखर हे पांच ब्रह्मपुरुष म्हणजे

ब्रह्माचे नौकर (डोळे, कान, जीभ, मन, आणि श्वासोच्छ्वास प्राण) स्वर्गलोकाचे (आनंदानुभवावस्थेचे)

द्वारपाळ आहेत. ह्या स्वर्गलोकाच्या

द्वारांचे रक्षण करणाऱ्या पांच ब्रह्माच्या

नौकरांस ह्याप्रमाणे जाणतो म्हणजे ह्यांचा सदुपयोग जो करतो त्याच्या कुळांत

वीर म्हणजे मोठा मनुष्य जन्मतो आणि तो

स्वर्गलोकास जातो म्हणजे आनंदाचा अनुभव घेतो. ॥६॥ आतां ह्या

स्वर्गलोकाच्या ही पलीकडे (अत: दिव: पर:) जी

ज्योति जी जगाच्या पृष्ठांवर (विश्वत:पृष्ठेषु)

सर्वांच्या पृष्ठांवर म्हणजे उत्तम लोकांमध्ये किंवा

वाईट लोकांमध्ये ही प्रकाशते, ती, ह्या पुरुषा-

च्या (मनुष्याच्या) आंत असलेलीच ज्योति आहे. [ही मुख्य

प्राणरूपी ज्योति होय]

जेव्हां स्पर्शानें ह्या शरीराची ऊष्णता जाणतो

तेव्हां त्या ज्योतिचें प्रत्यक्ष दर्शन (दृष्टि) म्हणजे

ज्ञान होते. जेव्हां दोनही कान बंद करून

पेरत असलेल्या अग्निच्या आवाजा सारखाच जणूं [निनदम] आवाज ऐकतो तेव्हां त्या ज्योतिचे प्रत्यक्ष श्रवण होते. ही ज्योति प्रत्यक्ष पाहिली आहे आणि प्रत्यक्ष ऐकली आहे असें मानून च त्या ज्योतिची उपासना करावी. म्हणजे ती ज्योति जशी सर्वांशी समत्वानें वागते आणि वासनारहित कर्म करते तसेच सर्वांशी समत्वानें वागावें आणि वासना रहित कर्म करावें. म्हणजे मुं० ३।१।३ येथे म्हटलें आहे त्याप्रमाणें ~~ब्रह्मांशी~~ प्राणांशी परम साम्य ~~[illegible]~~ साधावें. जो हें जाणतो आणि अर्थात ह्या प्रमाणें त्या ज्योतिची उपासना करतो तो * चक्षुष्य म्हणजे दर्शनीय होतो (म्हणजे त्याच्या दर्शनास लोक धावतात) आणि तो प्रसिद्ध होतो ॥ ८ ॥.

ह्या खंडांत पहिल्या ६ वाक्यांत ~~आविष्कृत~~ अहंकारयुक्त अवस्थेचें म्हणजे सजीवाचें ~~ब्रह्माचे~~ वर्णन आहे. ~~स्वर्गलोक~~ आणि सातव्या वाक्यांत ~~अनाविष्कृत ब्रह्माचें~~ मुख्य प्राणाचें वर्णन आहे. तो ~~अनाविष्कृत ब्रह्म~~ प्राण अर्थात स्वर्गलोकाच्या पलीकडे म्हणजे ~~[illegible]~~ आनंदयुक्त जागृतिच्या पलीकडे {महताच्या (अहंकाराच्या) पलीकडे} आहे. याची उपासना करणे म्हणजे कठ० ४।१४ प्रमाणें त्याचें साम्यादि धर्म आपणांत बाणून घेणेंच होय. (मागे पहा) ही ज्योति अनाविष्कृत ब्रह्म होय असें म्हणतां येत नाहीं कारण शरीराची उष्णता आणि कानांतील आवाज हा प्राणाचाच होय अनाविष्कृत ब्रह्माचा नव्हे.

* व्याससूत्रें १।१।२४-२८ यावरील आनंद भाष्य पहा

(कारण प्राणाची अन्नादिकांनीं जी उपासना करणें पांचव्या वाक्यांतील वायूपासनेंतच अंतर्भूत होते.)

अध्याय ३ खंड १४: — मागील दोन खंडांत जगत ब्रह्म, प्राण, व पुरुष ह्यांचें वर्णन करून व ह्यांचे परस्पर संबंध दाखवून, आता ह्या खंडांत जीवानें (पुरुषानें) ब्रह्माची उपासना कशी करावी, आणि तिचें फळ कोणतें ते सांगतात. "तज्जलानिति शांत उपासीत" ह्या मुख्य वाक्यांत उपासना सांगितली आहे. पण त्या वाक्यांत परोक्षवाद आहे हें उघड आहे. त्याचें विवरण शंकराचार्यांनी केलेलें असें आहे. तस्मात् ब्रह्मणो जगत् जायते इति तज्जं, तस्मिन् लीयते इति तल्लं, तस्मिन् अनिति चेष्टते इति तदनं, तज्जं, तल्लं, तदनं च इति "तज्जलान्" ~~तदेव छांदसेन अकारलोपेन तज्जलान् इति. म्हणजे ... म्हणजे एक जगत्. तज्जलान् म्हणजे जगत्.~~ ह्या प्रमाणें वाक्याचा अर्थ ~~"हें सर्व ब्रह्म जगत आहे असें मानून त्याची उपासना करावी" असा होतो~~ "हें सर्व ~~ब्रह्म~~ (जगत्) ब्रह्म आहे, ब्रह्मापासून उत्पन्न झालेलें, ब्रह्मांत लीन होणारें आणि ब्रह्मांतच चेष्टा करणारें आहे असें मानून ~~उपासना करावी~~ शांत होऊन उपासना करावी". ह्यापासून कांहीं बोध होत नाहीं तर्हें पुढील वाक्याशीं जुळत ही नाहीं म्हणून आम्ही दुसरें विवरण करतों. "जागर्ति इति जं, ललते लीलां ~~करो~~ करोति इति लं, अनिति प्राणिति इति अन्", जं च, लं च अन् च इति "जलान्" म्हणजे प्राण धारण करून

म्हणजे आनंद

उल्लास-किर-हित कर्मे करणारें

जागृतावस्थेंत लीला करणारें. ह्या प्रमाणें
वाक्याचा अर्थ असा होतो. "हें सर्व जगत
ब्रह्म आहे. प्राण धारण करून जागृतावस्थेंत
लीला करणारें आहे म्हणजे तें ब्रह्म जीवात्माच
होय असें मानून शांत होऊन त्याची म्हणजे जीवात्म्याची उपासना
करावी". ऐतरेयांत षष्ठध्यायांत हेंच सांगितलें
आहे. बृहदारण्यकांत ४।३।३२ येथें "सलील"
व "ब्रह्मलोक" ह्या शब्दांनीं हेंच सांगितलें आहे
ह्याचा भाव जागृतावस्थेंतील खऱ्या आनंदाचा, अर्थात्
खऱ्या आनंदाचा अनुभव घ्यावा हाच आहे
आणि हाच पुढील वाक्याशीं जुळतो.
आमचेंच विवरण ग्राह्य आहे. ह्याप्रमाणें ह्या खंडाचा
अर्थ:- हें सर्व जगत ब्रह्म आहे. तें (तत्) प्राण
धारण करून जागृतावस्थेंत लीला करणारा जीवा-
त्माच होय असें मानून त्याची म्हणजे जीवात्म्याची व
शांत होऊन (म्हणजे प्रिय गोष्टीनें हर्ष न मानतां
व अप्रिय गोष्टीनें विषाद न मानतां) त्या-
ची उपासना करावी. म्हणजे जागृतावस्थेंतील
शांततेची म्हणजेच ब्रह्मानंदाची उपासना करावी.
आतां हा मनुष्य क्रतुमय आहे म्हणजे कोणतें तरी
साध्य (क्रतु) मनांत धरून त्याकरितां झटणारा आहे.
मनुष्य ज्या साध्याकरितां ह्या लोकीं झटेल,
तेंच मरणानंतर त्याला प्राप्त होईल. म्हणून
त्यानें वर सांगितलेला क्रतु करावा म्हणजे जागृता-

शंकराचार्यांनीं हीं पुढचीं वाक्यें अनाविष्कृत ब्रह्म-
पर लाविलीं आहेत हे खरे आहे. शंकराचार्यांनी
असें कसें केले ? येथें प्रत्यक्ष वर्णन तर आविष्कृत-
ब्रह्माचेंच आहे. आविष्कृताचा जो आधार
तोच अभिप्रेत आहे असें म्हणून त्यांनी तीं
वाक्यें अनाविष्कृतब्रह्मपर लाविलीं. पण हे चूक
आहे कारण क्रतु म्हणजे साध्य दोहोंपैकीं
कोणतें हें सांगण्याकरितां प्रवृत्त झालेला
लेखक अभिप्रेत साध्य एक असतांनां
प्रत्यक्षवर्णन दुसऱ्याचें करील हें संभवत
नाहीं. करून वाचकांस घोटाळ्यांत
पाडील हें संभवत नाहीं. आमच्या विवरणा-
वरील आक्षेपाचें उत्तर १० अध्याय सहावा
ह्याच्या विवरणांत दिलेंच आहे. एकंदरीत
(कारण त्या वाक्यांतील विशेषणें प्रत्यक्षपणें जीवास
म्हणजे जागृतावस्थेलाच लागतील अशीं आहेत)
म्हणून

वस्थेतील ब्रह्मानंद ह्या साध्यासाठी त्याने इच्छावें ॥१॥
(त्या ब्रह्मानंदास भोगणाऱ्या आत्म्याचें स्वरूप
असें आहे.) प्राण हेंच त्याचें शरीर आहे. त्याला
मन आहे. तो भारूप आहे म्हणजे, त्याला स्वतःचेंच जगताचें ~~सुद्धा~~
~~असते~~ भान (ज्ञान) ~~असतें~~ आहे (निद्रावस्थेतील
आत्म्याप्रमाणें तो भानरहित नाहीं) म्हणजेच तो जागृतींत असतो. सत्याचीं संकल्प
~~इच्छा~~ करणारा (सत्यसंकल्पः) म्हणजेच
खऱ्या आनंदाचीं संकल्प ~~इच्छा~~ करणारा आणि म्हणून
च ~~सर्व~~ आकाशांत म्हणजे सर्वत्र आपला आत्मा आहे असें
मानणारा, सर्व कर्मे करणारा, ~~सर्व~~ सर्व काम धारण
करणारा, सर्व गंधांचा उपभोग घेणारा, सर्व ~~र~~
~~स्वाद~~ मधुरादिरसांचा उपभोग घेणारा, ह्या
सर्व जगाला आपल्या इंद्रियांनीं ग्रहण करणारा
(आत्त = आ + दा + कर्तरि क्तः), कोणाची
स्तुति न करणारा (अनादरः) ~~वे~~ व कोणाची
~~बिंद~~ निंदा न करणारा (अवाकी, ~~...~~ वाच्य
म्हणजे निंदनीय असा अर्थ होतो. याप्रमाणेंच
त्यातीलच धातूवरून अवाकी म्हणजे निंदा न करणारा
~~असा~~ ह्या अर्थाचा शब्द होऊं शकेल. अनादर
ह्याला प्रतियोगी असा अर्थ हाच आहे.)
~~म्हणून हाच ग्राह्य आहे.~~
~~न बोलणारा असा अर्थ इतरांनीं केला आहे~~ ~~व इतरांशीं बोलणारा~~
~~पण तो मन धारण करणारा ह्याशीं जुळत नाहीं~~
॥२॥ तो माझा ~~आत्मा~~ हृदयांत असणारा
आत्मा व्रीहिपेक्षां लहान आहे, जवापेक्षां लहान

छां.उ. ८ खं१२.१ पहा.

आणि ~~...~~ करितां त्या आत्म्याच्या आनंदा करितां

आहे, मोहरीच्या दाण्यापेक्षां लहान आहे, श्यामाक किंवा श्यामाकतंडुलापेक्षांही लहान आहे; हा हृदयांतील माझा आत्मा पृथ्वीपेक्षांही मोठा आहे, अंतरीक्षापेक्षांही मोठा आहे, स्वर्गापेक्षांही मोठा आहे, [ह्याची उपपत्ति छां० ८।१।३ येथील वचनांत आहे] ह्या सर्व लोकापेक्षा मोठा आहे ॥३॥

सर्व कर्म करणारा, सर्व काम धारण करणारा, सर्व गंधांचा उपभोग घेणारा, सर्व रसांचा उपभोग घेणारा, इंद्रियांनी ह्या सर्व जगाचें ग्रहण करणारा, कोणाची निंदा किंवा स्तुति न करणारा असा माझ्या हृदयांत असणारा हा माझा आत्मा [जीवात्मा] हे ब्रह्म आहे. मी जन्मून मी मरणानंतर ह्यालाच प्राप्त होईन" असें (मी ह्यालाच जन्मेन म्हणजे) ज्याचें निश्चित (अद्धा) मत असेल त्याला ह्याविषयीं संशय (विचिकित्सा) रहात नाहीं असें शांडिल्य म्हणाला ॥४॥. ह्या शांडिल्याच्या मताचा अर्थ असा आहे की ब्रह्मोपासना करणारा ब्रह्मज्ञ मेला तरी पुनः ब्रह्मज्ञावस्थेंतच जन्मतो. इतरांच्या मतें ब्रह्मज्ञ मेल्यानंतर पुनः जन्मतच नाहीं (मुंडक ३/२/६-९ आणि कठ ४/१५ ६/५ बृहदा० ४/४/६ पहा) हा मतभेद दाखविण्याकरितांच "न विचिकित्साऽस्ति" हें वाक्य योजलेलें दिसतें. हें शांडिल्याचेंच मत कोणास ही जास्त आवडेल. ज्या कारणाकरितां झोपेंतील आनंदापेक्षां जागृतीतील आनंद आपणांस अधिक आवडतो, त्याच कारणाकरितां मरणानंतर अखंड

संततीचे आयुष्य वाढविण्याची जबाबदारी विशेषतः
पित्यावरच असते म्हणून येथे पुत्राचा निर्देश आहे
असें दिसतें.)

अद्वैत ब्रह्मस्थितीपेक्षां, पुनः ब्रह्मज्ञ होऊन जन्मणें व द्वैत स्थितीतील ब्रह्मानंद भोगणें कोणीही पसंत करील व केलें पाहिजे. म्हणूनच तुकाराम बुवानें म्हटलें आहे, "हेंचि दान देगा देवा। तुझा विसर न व्हावा॥

गुण गाईन आवडी। हेंचि माझी सर्व जोडी॥

नलगे मुक्ति धनसंपदा। संतसंग देई सदा॥

तुका म्हणे गर्भवासीं। सुखें घालावें आम्हासीं॥

भागवतांतही ~~पुनः जन्म घेणें किंवा न घेणें~~ मरणानंतर मन व इंद्रियें कायम ठेवणें हे ब्रह्मज्ञाच्या खुषीवर आहे असें दाखविलें आहे. पुढील श्लोक पहा:- यदि प्रयास्यन् नृप पारमेष्ठ्यं वैहायसानामुत यद्विहारं। ~~न यत्र शोको न जरा~~ अष्टाधिपत्यं गुणसंनिवाये।

सहैव गच्छेन्मनसेंद्रियैश्च ॥२२॥

॥२।२।२२॥

न यत्र शोको न जरा न मृत्युः।

नार्तिर्न चोद्वेग ऋते कुतश्चित्॥

यच्चित्ततोऽदः कृपयानिदंविदां।

दुरंत दुःख प्रभवानुदर्शनात्॥ २।२।२७॥

अध्याय ३ खंड १५:—

मागील खंडांत सांगितल्याप्रमाणें जीवा त्याची उपासना कशी करावयाची ते ह्या खंडांत सांगितलें आहे. ~~म्हणजे जीवाचे~~ तीत स्वतःचें किंवा इतरांचें आयुष्य व ज्ञान वाढविणें हीच हीय. ~~ह्या गोष्टींचा अंतर्भाव होतोच.~~ (पुत्राचें आयुष्य वाढविणें ह्याचा ही अर्थात् तीतच अंतर्भाव होतो), म्हणून ~~पुत्रलोक~~ ह्या व पुढील खंडांत

समारंभ पक्ष

आयुष्य व ज्ञान वाढविण्याचे उपाय सांगितले आहेत.

हवेचा आयुष्य वाढविण्याकडे उपयोग करावा असें येथे मुख्यत: सांगितले आहे.

अर्थ:— अंतरीक्ष हें ज्याचें उदर (मध्यभाग, गाभा) आहे असा हा कोश (पेटी) आहे. भूमि हीं याचे बुध्न (बुंधा, बूड, खालची बाजू) आहे. तो कोश म्हणजे यांतील धन हे म्हणजे हवा अथवा प्राणवायु कधींच कमी होत नांहीं. चार दिशा ह्या याच्या स्रक्ति म्हणजे बाजू होत. दिव म्हणजे सूर्यकिरण्याचा प्रदेश हे याच्या वरच्या बाजूचें (उत्तर) बिल (भोंक) होय. वायुरूपी धन ठेवण्याची (वसुधान) ही पेटी आहे. या धनावरच हे विश्व म्हणजे सर्व जीव अवलंबून आहेत. हवेतील प्राणवायूवरच सर्व जीव जगतात हें प्रसिद्धच आहे (हा श्लोक आहे. ह्याचे सहा पाद आहेत. पहिल्यांत ८, दुसऱ्यांत ८, तिसऱ्यांत व चवथ्यांत ७, पांचव्यांत ९ व सहाव्यांत ८ अक्षरें आहेत.) ॥१॥ या कोशाच्या पूर्वदिशेचे नांव जुहू आहे. दक्षिण दिशेचें नांव सहमाना आहे. पश्चिमदिशेचें नांव राज्ञी आहे व उत्तर दिशेचे नांव सुभूता आहे. (ह्यांत कांहीं तरी खोल अर्थ असेल पण तो उलगडला नांहीं) वायु हा या चार दिशांचा वत्स आहे म्हणजे

चारही दिशांमधून वायू उत्पन्न होतो. दिशांचा वत्स असलेल्या ह्या वायुला ह्याप्रमाणें जो जाणतो म्हणजे त्या वायूचा पुत्रांचे आरोग्य मिळविण्याकडे उपयोग करतो, तो पुत्र मेल्यामुळे रडत नाहीं. मुलांना मोकळी हवा भरपूर मिळेल अशी घरांत व्यवस्था करून व त्यांना बाहेर हवेंत यथेच्छ खेळूं फिरूं देऊन त्यांचे आरोग्य संपादावें असा भाव आहे ॥ २ ॥ (पुढील तीन वाक्यांत आयुष्य व आरोग्य वाढविण्याचें व ज्ञान वाढविण्याचे उपाय सुचविले आहेत.) ह्या अरिष्ट म्हणजे रोगनाशक कोशाला म्हणजेच कोशांतील प्राणवायूला मी अमक्यानें म्हणजे अमके कर्म करून, अमक्याने म्हणजे अमके कर्म करून, अमक्यानें म्हणजे अमके कर्म करून, शरण जातो. मी प्राणाला अमक्या कर्मानें, अमक्या कर्मानें, अमक्या कर्मानें शरण जातो. मी पृथ्वीला अमक्या कर्मानें अमक्या कर्मानें, अमक्या कर्मानें शरण जातो. मी स्वर्गाला अमक्या कर्मानें अमक्या कर्मानें, अमक्या कर्मानें शरण जातो. वायु (प्राणवायु), प्राण, पृथ्वी म्हणजेच तींत होणारीं पिकें, अंतरीक्षांतील हवा, उष्णता आणि सूर्य किरणें ह्यांच्या यथायोग्य उपयोगानेंच आयुष्य वाढते हा भाव आणि

मागे पहा

येथें ~~संक्षेप~~ अमुना शब्दांनीं अभिप्रेत असलेलीं कर्में पुढील कोष्टकांत दिल्या प्रमाणें असावीत.

| शरण्य | शरणकर्म |
| --- | --- |
| अरिष्ट कोश | (१) श्वासोच्छ्वास घेणें (२) व्यायाम करणें (३) मोकळ्या हवेंत राहणें |
| प्राण | (१) अन्न खाणें (२) पाणी पिणें (३) कपडे घर वगैरेंनीं ऊष्णता व थंडी ह्यांचें निवारण करणें |
| भू (पृथ्वी) | (१) शेती करणें (२) विहिरी खणणें (३) तळीं बांधणें |
| भुवः (अंतरिक्ष) | (१) अन्न शिजविणें (२) पाणी तापविणें (३) शरीराचें थंडीपासून रक्षण करणें |
| स्वः (दिव) | (१) तपस् (२) दम (३) कर्म हेंच केनोपनिषदांत शेवटीं सांगितलें आहेत. व ह्यापासूनच स्वर्लोकप्राप्ति तेथें सांगितली आहे. |

"अमुनामुनामुनेति त्रिर्नाम गृह्णाति पुत्रस्य" असें श्रीशंकराचार्य म्हणतात. पण केवळ पुत्राचें नांव घेऊन मंत्र म्हटल्यानें पुत्राचें आयुष्य वाढणार नाहीं. त्याकरितां कांहीं तरी क्रिया केल्याच पाहिजेत. त्यांचें येथें अभिप्रेत आहेत असें आम्ही मानलें आहे.

स्वः म्हणजे पुढील वाक्यांत सांगितल्याप्रमाणे तो वेदांच्या अभ्यासानें ज्ञान वाढतें हा भाव. ॥ ३॥. मी जेव्हां प्राणास शरण जातो असें म्हणालों, तेव्हां ही जीं कांहीं भूतें आहेत तीं सर्व प्राणच असल्यामुळें (भूतं = प्राणिजात) त्या भूतांस मी शरण गेलों (प्रापद्ये = प्र+आ+पद्+लुङ् उत्तमपुरुष एकवचन). (सर्व भूतांमधील प्राणांचें रक्षण करण्याचें व्रत मी घेतलें. एकट्या माझ्याचस्वतःच्या प्राणाचें रक्षण करण्याचें व्रत घेतलें असें नांहीं असा भाव स्पष्ट आहे.) ॥४॥. जेव्हां मी भूमिस शरण जातो असें म्हणालों, तेव्हां मी (एकट्या पृथ्वीसच शरण गेलों असें नांहीं तर,) पृथ्वी, अंतरीक्ष म्हणजे अंतरीक्षांतील हवा, पाऊस आणि दिव् म्हणजे आकाशांतून येणारीं सूर्यकिरणें ह्यांस शरण गेलों, असें म्हणालों. (कारण एकट्या पृथ्वीनें शेती वगैरे होत नांहीं ह्या तिघांचीही शेतीला गरज आहे ॥५॥.

जेव्हां भुवर्लोकांस शरण जातो असें मी म्हणालों तेव्हां अग्नि, वायु, आणि सूर्य ह्यांस शरण गेलों असें मी म्हणालों (कारण अन्न शिजविणे वगैरे शरीराचे थंडीपासून रक्षण करितां सूर्याचीं किरणें पाहिजेतच. शिवाय अग्नि पाहिजे आणि अग्नि वायुशिवाय पेटत नांहीं

म्हणून भुवर्लोकांतील वायूही पाहिजे.) ॥६॥. जेव्हां मी म्हणालो कीं मी स्वर्लोकास शरण जातो, तेव्हां मी ऋग्वेद यजुर्वेद आणि सामवेद ह्यांस शरण जातो असे म्हणालो (कारण ह्या तीन वेदांपासून झालेल्या ज्ञानामुळे, केनोपनिषदुक्त तीन कर्मे केल्यानेच स्वर्लोकाची म्हणजेच ब्रह्मज्ञान्याच्या आनंदावस्थेची प्राप्ति होते.) ॥७॥.

ह्या प्रमाणें ह्या खंडांत कर्म आणि ज्ञान ह्या दोहांचा समुच्चयच प्रतिपादन केला आहे.

अध्याय ३ खंड १६ :—

मागील खंडांत आयुष्य वाढविण्याकरितां करावयाची कर्मे सांगितलीं. ह्या खंडांत त्या कर्मांच्या जोडीसच देवता प्रार्थना (म्हणजेच मानसिक इच्छाशक्तिचा उपाय Psychotherapy) ही सांगितली आहे. व्याससूत्रें ३।३।४२—वरील आमचे भाष्य पाहा.

अर्थ :— पुरुष (म्हणजे पुरुषाचें सर्व आयुष्यांत होणारें चरित्र) हा एक यज्ञच आहे. त्याचीं जीं पहिलीं चोवीस वर्षें तेंच त्या यज्ञाचें प्रातः सवन होय. ~~(म्हणजे त्याचीं पहिलीं चोवीस वर्षें यज्ञाच्या प्रातः सवना सारखीं आहेत)~~ कारण गायत्रीचीं अक्षरें चोवीसच असतात आणि प्रातःसवन गायत्रीमंत्रानेंच करतात (गायत्रं ह्या प्रातःसवनाशीं वसूंचा संबंध आहे (अन्वायत्ताः) प्राण हेच वसु आहेत. कारण ते

छां.उ. ४७ पहा

प्राणच ह्या ~~सर्व जगांस~~ सर्वांस (शरीरांतील
1. इंद्रियास) शरीरांत वसविलात म्हणजे कायम ठेवतात (वासयंति) ॥१॥
ह्या वयांत जर त्याला कांहीं रोग ताप देऊं लागला
तर त्यानें म्हणावें. "हे प्राणरूपी वसूनो, ~~वसुरूपी प्राणांनो~~, हें माझें
प्रातःसवन माध्यंदिन सवनापर्यंत (अनु)
चालू द्या (संतनुत) ; यज्ञरूपी मी प्राणरूपी
वसूंच्या मध्येच लोप न पावो (मरण न पावो)". विलोपीय हा आर्षी लिङ् आहे
त्यातून तो वर जातोच. म्हणजे तो रोगरहित
होतोच ॥२॥ आतां (२४ वर्षांपुढची) हीं जी
चवेऱ्याळीस वर्षें आहेत तें माध्यंदिन सवन
होय. कारण त्रिष्टुप् ४४ अक्षरांचा आहे आणि
माध्यंदिन सवन त्रिष्टुभानें करतात. त्या ह्या
माध्यंदिन सवनाशीं रुद्रांचा संबंध असतो.
प्राण हेच रुद्र आहेत कारण हे शरीरातून
जाऊं लागले तर रडवितात (रोदयंति) ॥३॥ ह्या
वयांत जर त्याला कांहीं रोग ताप देऊं लागला
तर त्यानें म्हणावें "हे प्राणरूपी रुद्रांनो, हें माझें
माध्यंदिन सवन तिसऱ्या सवनापर्यंत (अनु)
चालू द्या (~~अनु~~ संतनुत). यज्ञरूपी मी प्राणरूपी
रुद्रांच्या मध्येच लोप न पावो (मरण न पावो).
त्यातून तो वर जातोच म्हणजे तो रोगरहित
होतो. ॥४॥ आतां (ह्या ६८ वर्षांपुढची) जी
अठ्ठेचाळीस वर्षे आहेत तें तिसरें सवन होय.

कारण जगती छंद अठ्ठेचाळीस अक्षरांचा असतो आणि
तृतीयसवन जगती छंदानेंच करतात. (या तृतीय सवनाशी
आदित्याचा संबंध असतो. प्राण हेच आदित्य आहेत
कारण प्राण च सर्व विषयांचें (रूप, रस, गंध वगैरेंचे)
ग्रहण करतात (आददते) ॥५॥ ह्या वयांत जर
रोग त्याला ताप देऊं लागला तर त्यानें म्हणावें
"हे प्राणरूपी आदित्यानों हें माझें तिसरें सवन
आयुष्यापर्यंत (आयुष्य पूर्ण ~~आयुष्य~~ होई पर्यंत) चालूं द्या.
यज्ञरूपी मी प्राणरूपी आदित्यांच्या मध्ये लोप
न पावो (मरण न पावो). त्यातून तो वर
जातोच म्हणजे तो रोग रहित होतोच. ॥६॥
(Note ही मानसिक चिकित्सा विपरीत असली तरी
ती सौम्य असल्यामुळें फायदेशीरच होते कारण
ती रोगास विकोपास जाऊं देत नाहीं आणि रोग
स्वभावतांच व जगण्याच्या निश्चयामुळें केले-
(या पथ्यामुळें नाहिसा होतो) ते जाणणारा ~~विद्वान~~
तो महिदास ऐतरेय हेंच म्हणाला की "तो हे रोग मला हा
ताप कां देतोस. मी ह्या रोगानें मरणार नाहीं (असा
माझा निश्चय आहे). तो एकशेसोळा (११६) वर्षे जगला
जो हें जाणतो अर्थात ह्या प्रमाणे वागतो तो
११६ वर्षे जगतो. ॥७॥

२४ ४४ ४८ ११६

अध्याय ३ खंड १७:—

मागील दोन खंडांत आयुष्य वाढविण्याचे
उपाय सांगितले. पण आयुष्य वाढवून करावें तरी

काय असा प्रश्न येतो ? कोणी म्हणतात यज्ञ करावेत.
यज्ञ म्हणजेच मंत्र म्हणजेच देवतांच्या प्रार्थना
आणि अग्नींत आहुति टाकणें आणि दक्षिणा देणें.
त्याला ~~या खंडांत~~ उत्तर असें ~~दिले~~ आहे की असा
यज्ञ करण्याची गरज नांहीं कारण सद्गुणी मनुष्या
चें चरित्र यज्ञच आहे. तें कसें तेंच मुख्यतः
ह्या खंडांत दाखविलें आहे.
अर्थ :— जेव्हां तो म्हणजे कोणीही मनुष्य भूक सहन करतो
(आशिशिषति; भूक अर्थ खाण्याची इच्छा करतो
असा आहे पण भूक असतांनांच अशी इच्छा असते
म्हणून भूक सहन करतो असा अर्थ केला आहे.
पिपासति ह्यालाही हेंच लागू आहे) आणि
तहान सहन करतो आणि कोणत्याच विषयानंदा-
चा उपभोग घेत नांहीं तीच त्याची दीक्षा होय.
(कारण दीक्षेच्या वेळीं असेंच करावें लागतें)
॥१॥ जेव्हां तो थोडेंथोडें खातो, पितो, आणि विषयानंदा
चा उपभोग घेतो तेव्हां तो "उपसदां"चें
आचरण करतो (कारण उपसदांच्या ह्या व्रतांत थोडें थोडें
खातां पितां येतें) ॥२॥ जेव्हां तो भरपूर हांसतो
भरपूर खातो किंवा मैथुन करतो ते स्तुत आणि शस्त्र
म्हणजे देवांच्या म्हणणेच प्रार्थना होय. (कारण त्यानेंच
प्राण आणि प्रजापति हे देव संतुष्ट होतात) ॥३॥
तप (विषयानंदत्याग), दान, आर्जव (सरळपणा
कपटाचा अभाव), अहिंसा, सत्य बोलणें हेच

याच्या दाक्षिण्य होत ॥४॥ म्हणून ह्याच्या पुनरुत्पादनाला
च (पत्नीच्या ठिकाणीं स्वतः पुनः पुत्रकन्यारूपानें
उत्पन्न करून घेणें) "सोष्यति", "असोष्ट" असें
म्हणतात (सोमरस काढील, सोमरस
काढला असें म्हणतात (येथें "सु" व "सू" ह्या दोन धातूंची
धातूंचे सारखेच होतात श्लेष केला आहे. एकीचा अर्थ सोमरस
काढणें हा आहे व दुसरीचा जन्म देणें हा आहे.)
॥ त्याचें मरण हाच "अवभृत विधी" होय.
॥५॥ हेंच घोर आंगिरसानें देवकीपुत्र
कृष्णाला समजावून (उत्त्वा) सांगितलें
आणि त्यामुळें तो कृष्ण पिपासार हित म्हणजे
वासनारहित झाला. अशा वासनारहित मनुष्यानें (सः)
अन्तकाळीं हे तीन विचार मनांत ठेवावेत.
"तूं अक्षित (अविनाशी) आहेस, तूं अच्युत (अचल) आहेस, आणि
तूं प्राणाचें तीक्ष्ण टोंक (संशित ह्यांत "शो" घांसून
तीक्ष्ण करणें ही धातु आहे शो + क्त = शित, [illegible])
आहेस. म्हणजे, बाणांतील मुख्य भाग
जसें त्याचें टोंक त्याप्रमाणें प्राणाचा (जागृति किंवा जीवावस्था) मुख्य भाग (म्हणजे
) तूं आहेस. ह्या संबंधानें दोन
ऋचा आहेत ॥६॥ त्या ह्या

(१) आदित्प्रत्नस्य रेतसः। ज्योतिः पश्यन्ति वासरं।
परो यदिध्यते दिवि ॥ ऋग्वेद ८।६।३०

(२) उद्वयं तमसः परि। ज्योतिः पश्यंत उत्तरम्॥

~~देवं देवत्रा ... सूर्यमगन्म~~ |

स्वः पश्यंत उत्तरम् | देवं देवत्रा सूर्यमगन्म |
ज्योतिरुत्तमम् ॥ ऋग्वेद १/५०/१० ॥

ह्यांपैकी "ज्योतिः पश्यंति वासरं | परो यदिध्यते
दिवि |" हा भाग उपनिषदांत गाळला आहे. तो
बुद्ध्याच गाळून "आदित्प्रत्नस्य रेतसः"
हा एवढाच भाग दुसऱ्या ऋचेस जोडून दिला
असें दिसतें.

पहिल्या ऋचेचा अर्थः — पुरातन (प्रत्नस्य) अशा
जगाच्या बीजाची (रेतसः) प्रकाशमान (वासरं) ज्योतिः
म्हणजे जोत जी फार
दूर (परः) आकाशांत (दिवि) (म्हणजे
हृदयांत) जागृतिरूपानें प्रकाशत आहे (इध्यते) ती
चोहीकडे (आत) म्हणजे सर्वांच्या हृदयांत आहे असें
पाहतात. (वासरं म्हणजे दररोज असा अर्थ कोणी करता
पण "वासरं" ह्या एकाच शब्दाचा असा अर्थ होऊं शकत
नाही. प्रतिवासरं याचा तसा अर्थ होईल. वासर म्हणजेच दिवस प्रकाशमान असतो
म्हणून प्रकाशमान असा अर्थ मी करतो. आ'
म्हणजे "चोहीकडे" असा अर्थ आहेच. या 'आ' ला
च "त्" हे निरर्थक अक्षर जोडलें आहे आणि "इत"
हा शब्दही निरर्थकच आहे)

दुसऱ्या ऋचेचा अर्थः — अंधाराचा नाश
करणारी (परि = निवर्तक) श्रेष्ठ प्रकार-
ची (उत्तरं) ~~ज्योति (जोत)~~ ज्योतिः (जोत) ~~आकाशां~~
पाहणारे, — ही श्रेष्ठ प्रकारची जोत आकाशांत

(स्वः) म्हणजे हृदयाकाशांत पाहणारे आम्ही (उद्वयं ह्यातील "वयं"चा हा अर्थ आहे) देवांमधील (देवत्रा) देव जो सूर्य म्हणजे उत्तम ज्योतिः म्हणजे ब्रह्म ह्या जीवावस्थेला, आम्ही स्थितिला, जीवन्मुक्तिला, तिला प्राप्त झालो. (उद् अगन्म) ॥ अगन्म हे गम लुङ्‌चे उत्तम पुरुषाचे छांदस बहुवचन १

उपनिषदांत जेवढी पाहिली ऋचा आहे तेवढीच दुसरीस जोडली तर होणारा अर्थ असा:—

जगाच्या पुरातन बीजाची, तमाची नाश करणारी श्रेष्ठ प्रकारची जोत चोहीकडे (म्हणजे सर्वांच्या हृदयांत) पाहणारे – ही श्रेष्ठप्रकारची जोत स्वः म्हणजे हृदयाकाशांत पाहणारे आम्ही...... इत्यादि ॥ ७ ॥ मृत्युकाळीही मागें पहा. ठेवण्याने आयुष्यरूपी यज्ञ पूर्ण होऊन तो यज्ञकर्ता ब्रह्मांत जाऊन मिळतो॥ ~~अध्याय ३ खंड १८~~

असा ह्या खंडाचा भाव आहे.

अध्याय ३ खंड १८:—

अर्थः— मनालाच ब्रह्म समजून त्याची उपासना करावी. हें शरीराविषयीं सांगणें झालें. आतां देवाविषयीं सांगतो की आकाश म्हणजे अवकाश हेच ब्रह्म आहे. ह्याप्रमाणें शरीर आणि देव ह्या दोघांविषयीं ही सांगितलें. ॥ १ ॥ ह्या ब्रह्माला चार पाय आहेत. ते रसना, ~~प्राण~~, डोळे, आणि कान हे होत. हें शरीराविषयीं सांगणें झालें. आतां देवाविषयीं सांगतो. (आकाशरूपी देवाचे)

येथील ज्योति म्हणजे आविष्कृत ब्रह्म म्हणजेच
जीव होय. क.ठ ५।१५ येथें म्हटल्याप्रमाणें
ब्रह्म प्रकाशते म्हणजे जीवरूपास प्राप्त होते तेव्हांच
सर्व दिसूं लागते व अज्ञानरूपी तमाचा नाश
होतो. अर्थात् येथील रेतस् म्हणजे अनाविष्कृत
ब्रह्म आणि याची ज्योति म्हणजे जीव. हा जीव
~~जीव~~ सर्वांच्या हृदयांत आहे अशी भावना

अग्नि, वायु, आदित्य, आणि दिशा हे चार पाय आहेत.
ह्याप्रमाणें शरीर आणि देव ह्या दोघा-
विषयी ही सांगणें झाले. ॥२॥ रसना हा जो
मनो ब्रह्माचा चवथा पाद आहे तो अग्निरूपी
ज्योतीच्या म्हणजे प्रकाशाच्या सहाय्यानें चकाकतो व तपतो
(ज्ञान देतो). जो हे जाणतो म्हणजे
रसना ही अग्निदेवताच्या सहाय्यानेंच आपले
काम करते. जो हे जाणतो म्हणजे अर्थात
रसनेचा सदुपयोग करून मनोब्रह्माची व
आकाशब्रह्माची एकदमच उपासना करतो, तो
कीर्ति, यश (सिद्धि) आणि ब्रह्मज्ञानाचें तेज ह्यांनी
चकाकतो आणि तपतो. ॥३॥ ह्याप्रमाणेंच
पुढील तीन वाक्यांचा अर्थ करावा॥

मागील वाक्यातील "उभय" शब्दावरून हा अर्थ प्रतीत होतो.

वाणी, प्राण, चक्षु आणि कर्ण ह्यांचा सदुपयोग
करावा, हीच ब्रह्मोपासना होय असा ह्या
खंडाचा भाव आहे. मन म्हणजे जीव, ब्रह्म समजून त्याची
उपासना करावी म्हणजे काय? (मागें पहा)

अध्याय ३ खंड १९ :—

ह्या खंडांत परोक्षवाद आहे. आदित्य म्हणजे
जीवात्मा. कारण जीवात्माच उत्पन्न होताच पुढें
सांगितल्या प्रमाणें सर्वकाम उत्पन्न होतात,
त्याला सर्व भूतें उत्पन्न होतात म्हणजेच दिसूं लागतात
आणि आनंददायक आवाज ही त्याला ऐकूं येतात. आदित्य हा
जीवात्माच होय हे दाखविण्यासाठींच गर्भाची उपमा दिली
अर्थ :— आदित्य (जीवात्मा) ब्रह्म आहे
असा उपदेश आहे. त्याचे व्याख्यान असें

म. असेंच खरोखर दिसतें.

जीवांचे आयुष्य वाढविणें आणि जीवाच्या ~~मन या~~ ठिकाणी ब्रह्माचें साम्य ~~[illegible]~~ व ~~आपणे म्हणजेच मन ब्रह्म समजून उपासना करणे होय~~. वासनाभाव हे गुण आपून आनंदा-चा अनुभव घेणें हीच जीवोपासना होय.

"वाग्" — वाग् म्हणजे शब्दोच्चार करणारें जिव्हेतील इंद्रिय असा अर्थ प्रसिद्ध आहे. तथापि जिव्हेतीलच रसनेंद्रिय हा अर्थ आम्ही घेतला आहे. ह्याचें कारण असें कीं, चक्षु, श्रोत्र आणि घ्राण ही ज्ञानेंद्रियें आहेत. त्यांच्या पंक्तींत बसविलेलें चवथें हें ज्ञानेंद्रियच असलें पाहिजे. शिवाय पुढें 'ज्योतिषा' हा शब्द सर्वांच्या वर्णनांत योजला आहे व त्याचा अर्थ वर ज्ञानसाधन असलेला प्रकाश असा आहे. म्हणून ही 'वाग्' हें ज्ञानेंद्रियच असलें पाहिजे. ज्यानां हें पटणार नाहीं त्यांनीं वाग् हे शब्दोच्चारक कर्मेंद्रिय मानावें.

(अव्याकृत) प्रकृत १०० पूर्वी आरंभी (अग्रे) असत् होते. ते सत् झाले. ते जन्म पावले (समभवत) तेव्हां ते अंडे झाले. (निरवर्तत) ते एक संवत्सर पर्यंत निजले. (मनुष्य गर्भात ९ महिने राहतो हा काळ ३/४ संवत्सर आहे तरी त्याला स्थूलमानाने संवत्सरच म्हटले आहे.) ते अंडे फुटले (निराभियत) म्हणजे त्याचे दोन तुकडे झाले. त्या अंडाच्या दोन तुकड्यां पैकी एक चांदीचा व एक सोन्याचा होता. ॥१॥ चांदीचा जो तुकडा ती ही पृथ्वी (किंवा गर्भातील देह) होय. जो सोन्याचा तुकडा ते हे आकाश (गर्भातील देहाच्या भोंवतीचा गर्भाडातील भाग). गर्भाचे बाहेरचे आवरण (जरायु) तेच पर्वत आणि आंतचे आवरण तेच मेघ आणि धुके (नीहार). ज्या नाळातील धमनी (रक्तवाहिनी) त्याच नद्या आणि गर्भाडातील (वास्तेयं - वास्ति म्हणजे पिशवी) पाणी हाच समुद्र ॥२॥ आतां म्हणजे सूर्यातील किंवा मनुष्य देहातील नंतर जो उत्पन्न झाला तोच हा आदित्य जीवात्मा होय. तो जन्मला असतां आनंदाचे आवाज (उलुलु हा आनंददर्शकध्वनि आहे असे वाटते. कारण मूल जन्मतांच आनंद दर्शक आवाज

त्याचे संबंधी करतात. उलूलवः म्हणजेच, रलसावर्ण्यामुळे उरुरवः असे मानून याचा "विस्तीर्ण रवा असा" अर्थ श्री. शंकराचार्य करतात. याअपेक्षा आम्ही केलेलाच अर्थ बरोबर दिसतो (मागे पहा) ) उत्पन्न झाले, सर्व भूते उत्पन्न झाली (त्या जीवात्म्यास दिसूं लागली) आणि त्या जीवात्म्यास सर्व काम म्हणजेच आनंद उत्पन्न झाले. तेव्हांपासून (तसाच) प्रत्येक त्याच्या उदयाच्या वेळी म्हणजेच प्रत्येक येण्याच्या वेळी (प्रति+आयन=प्रत्यायन; ह्याचा 'अस्त' असा कोणी अर्थ करतात पण तो चूक आहे कारण आयन = आ+अयन; म्हणून आयन ह्याचा अर्थ जाणें असा होऊं शकत नाही; "येणे" असाच अर्थ होतो. "येणे" म्हणजे "उदय पावणे" "अस्त पावणे" नव्हे.) (म्हणजे प्रत्येक जागे होण्याच्या वेळी) आनंदाचे घोष, सर्व भूते आणि सर्व काम म्हणजेच आनंद उत्पन्न होतात. ॥३॥

जो हे ह्याप्रमाणे जाणतो आणि आदित्यालाच म्हणजे जीवात्म्यालाच ब्रह्म समजून त्याची उपासना करतो याला त्या उपासनेच्या फळाचे वेळीं (अभ्याशो ह यत्— अ-१ खं३ येथील टीप पहा) चांगले आवाज (कीर्तिचे शब्द) ऐकूं येतात आणि सुख देतात (निम्रेडेरन्) ॥४॥

जीवात्मा ब्रह्म समजून त्याची उपासना करणे म्हणजे जीवात्म्याच्या ठिकाणी ब्रह्माचे साम्यादिगुण [illegible]

३/९/३८

येथें मोठे आवाज झाले असें म्हणण्यांत कांहींच औचित्य नांहीं. आनंदाचें किंवा दुःखाचें आवाज झाले असें म्हणण्यांतच औचित्य आहे आणि "असत्"चें "सत्" झाले हा आनंदाचाच प्रसंग होऊं शकतो. म्हणून उलुलु म्हणजे आनंददर्शक आवाज असाच अर्थ ठरतो. श्री. शंकराचार्यांच्या भाष्याच्या टीकेंत ही टीकाकार म्हणतो "उलुलव इत्युत्सवकालीना शब्दविशेषा देशविशेषे प्रसिद्धाः"

भाष्यांत वर्णिल्याप्रमाणें आपणेंच होय म्हणजे (मागें पहा)

अध्यायचवथा खंड १ :—

ह्या खंडांचा अर्थ सुबोध आहे म्हणून फक्त कठीण शब्दावर टिप्पणी देतों.

जानश्रुति हि पौत्रायणः = जनश्रुतेस्य पौत्रस्य पुत्रः

श्रद्धादेयः = श्रद्धया देयं यस्य अस्ति सः
= श्रद्धेनें देणारा

बहुपाक्य = पुष्कळ अन्न शिजविणारा

मापयांचक्रे = रचयामास

अतिपेतुः = जानश्रुतीच्या पलीकडे उडत गेले.

"भल्लाक्ष" = हंसाचें नांव (मंददृष्टीचा असा अर्थ आहे)

समं दिवा = आकाशाशीं समान असें म्हणजे आकाशाप्रमाणें चोहीकडे

प्रसांक्षीः = प्र + संज् + लुङ् मध्यमपुरुष एकवचन (मा पुढें मागें अ लागला नाहीं). संज् = चिकटणें, स्पर्शकरणें
*बहुला होवा. ‡बो ही प्रथा विभक्ति समजानी वेदांमध्ये कोणताही विभक्तिप्रत्यय

प्रधाक्षीः = प्र + दह् + लुङ् मध्यमपुरुष एकवचन

मा: प्रधाक्षीः = तूं जळूं नकोस.

कंबर = हंसाचें नांव.

सयुग्वानम् = ज्याच्याजवळ शकट आहे असा "सयुग्वा" ह्याचा अर्थ पुढील हकीकती वरून स्पष्ट आहे. पण तो शब्द कसा झाला ह्या विषयीं मतभेद असूं शकतो. "युग" म्हणजे "धुरा" असा अर्थ आहेच. "युग" ज्याला आहे तो "युग्वा" म्हणजे शकट. त्या सह असतो तो "सयुग्वा" याची द्वितीया सयुग्वानम्

सर्व जीव एकच समजून वागणें आणि सर्वांचें आयुष्य वाढविण्यासाठीं कर्म करणें.

येथें आदित्य शब्दानें मनुष्यदेहांतीलच जीवात्मा अभिप्रेत नसून सूर्यांतील जीवात्माही अभिप्रेत आहे. येथील वर्णन दोहोंसही लागते. दोहोंची जणूं येथें तुलनाच केली आहे.

~~सनमेतत्सन्तं~~ ... ~~आत्थेति~~ " तमुह ........ रैक्वमिति = { संत असलेल्या (संतम्; सत = साधुपुरुष Sage) शकटवान् रैक्वाविषयीं बोलावें त्याप्रमाणें तूं (इव) तूं हें (एतत्) ह्याला म्हणजे ह्याच्याविषयीं ~~बोलतोस~~ बोललास."

असें दुसरा ~~...~~ हंस त्या पहिल्या हंसास म्हणाला. तेव्हां पहिल्या हंसानें विचारलें) जो शकटवान् रैक्व आहे तो कसा आहे.

"कृतायविजिताय": — *चौसर खेळण्याच्या फाशावर चार बाजूवर १/२/३/४ ठिपके असतात. त्या बाजूस अनुक्रमें कलि, द्वापर, त्रेता व कृत म्हणतात. "आय" म्हणजे लाभ कृत मेव आयः कृतायः । * कृतायः विजितः येन सः कृतायविजितः । तस्मै कृताय-विजिताय ।

यथा ...... मयैदुक्त इति = ज्या प्रमाणें कृत रूपी लाभ जिंकणाराला त्याच्या खालचे लाभ (अधरेयाः) म्हणजे १/२/३ किंवा कलि, द्वापर, त्रेता हे आपोआपच जातात, त्याप्रमाणें, तो (रैक्व) जें जाणतो तें जो जाणतो त्याला, प्रजा जें कांहीं चांगलें कर्म करतात तें सर्व जातें. त्या रैक्वाला म्हणजे सा रैक्वाविषयीं मी हें बोललों.

(कर्म दुसऱ्यानें करावें व त्याचें फळ दुसऱ्यास मिळावें असा ह्याचा अर्थ नाहीं. रैक्वाला त्याच्या ज्ञानाचें जें फळ मिळतें त्यांत इतर सर्व सत्कर्मांचा

फकांचा अंतर्भाव होतो असा अर्थ आहे)

क्षत्ता = राजाचा खुषमस्क्या.

"संजिहान एव" = शयनं परित्यजन्नेव.

सह संजिहान ... आथेति" = तो निजून उठतांच (खुषमस्क्यानें केलेली स्तुति ऐकून) खुषमस्क्यास म्हणाला" अरे शकटवान् रैक्वा विषयीं बोलावें तसें तू माझ्या विषयीं बोलत आहेस."

आरिदम् = क्विदति + लुङ्.

"यत्रारे ब्राह्मणस्यान्वेषणा तदेनमर्छेति" = अरे, जेथें ब्राह्मणाचा शोध (अन्वेषणा) करावा, तेथें अर्छ = गच्छ. याचें वैदिक रूप. (तद्) त्याकडे जा (अर्छ).

"पामानं कषमाणम्" = खरूज खाजवित असलेल्याला (~~येथें परोहिचार आहे काय व तो कोणता?~~)

अध्याय ४ खंड २ :—

निष्कम् = कण्ठहारम्

अश्वतरीरथं = अश्वतरीभ्यां युक्तं रथं

मे = ~~कर्मणि षष्ठी~~ मह्यं (मला)

"अह हारे त्वा शूद्र तवैव सह गोभिरस्तु"

— अरे, शूद्रा म्हणजे शूद्राप्रमाणें बुद्धिहीना तुझ्याविषयीं (त्वा) अहह (मला दया येते किंवा दुःख वाटतें. ह्या गाई सह (हे सर्व) तुझेंच असो. "जानश्रुति ला" येथें "शूद्र" कां म्हटलें ह्या विषयीं मोठा वाद आहे. (बादरायण सूत्रें १।३।३४-३८ वें त्यावरील भाष्य

७.) विद्या सांगण्यास लावण्यास धन पुरेसें नाहीं हें त्यास समजलें नाहीं म्हणून त्यास बुद्धिहीन ठरवून शूद्र म्हटलें असेंच मानणें योग्य आहे कारण कन्या देतांच तो रैक्व विद्या सांगण्यास तयार झाला हें पुढें सांगितलें आहे वास्तविक संपत्ति, रूपवती कन्या, गांव देणें ह्यावरून जानश्रुति राजाच ठरतो.

तस्या इ......तस्मै होवाच = तिचें मुख (पाहण्याकरितां) (उद्गृह्य) आपणा जवळ आणून (उप) वर उचलून (उद्गृह्णन्) तो रैक्व म्हणाला " ह्या (गाई) मी घेतल्या (आजहार) (परंतु) हे शूद्रा ह्या मुखाच्या साधनानेंच मुलीच्या मुखामुळेंच तू मला बोलविले असतेस. " (आ + लप् + णिच् + लङ् मध्यम-पुरुष एकवचन) " ते हे महावृषदेशांत जेथें ह्या जानश्रुति-राजाकरितां (असे) रैक्व राहिला, तीही रैक्वपर्ण नावाची गावें महावृषदेशांत आहेत नंतर त्याला तो रैक्व म्हणाला.

अध्याय ४ खंड ३ :—

जानश्रुति जरी अन्नाचें दान करीत होता तरी त्याला अन्न कां खावें द्यावें यथार्थ

ज्ञान नव्हते तेंच ह्या खंडांत सांगितले आहे.

अर्थ:— वायु हा संवर्ग म्हणजे दुसऱ्या वस्तूंस आपणांत मिळवून घेणारा, आत्मसात् करणारा आहे. कारण अग्नि जेव्हां विझतो (उद्वायति) तेव्हां तो वायूंतच जाऊन मिळतो. सूर्य जेव्हां अस्तास जातो ( ) तेव्हां तो वायूंत जाऊन मिळतो. जेव्हां चंद्र अस्तास जातो ( ) तेव्हां तो वायूंतच जाऊन मिळतो. ॥१॥ जेव्हां पाणी सोकते तेव्हां तें वायूंतच जाऊन मिळते. वायुच ह्या सर्वांस आपणांत मिळवून घेतो. हें देवतांविषयीं सांगितलें. ॥२॥. आतां शरीराविषयीं सांगतो. प्राण हा संवर्ग आहे. पुरुष (सः) जेव्हां निजतो तेव्हां, वाणी प्राणांमध्येच जाऊन मिळते, चक्षु प्राणांतच जाऊन मिळतो, श्रोत्र प्राणांतच जाऊन मिळतें, मन प्राणांतच जाऊन मिळतें. प्राणच ह्या सर्वांस आपणांमध्ये मिळवून घेतो ॥३॥ हे ते दोन संवर्ग आहेत. देवांमध्ये वायु आणि प्राणांमध्ये म्हणजे देहांतील इंद्रियांमध्ये प्राण ॥४॥ हीच गोष्ट पुढील संवादांत सांगितली आहे. (हा एवढा "अथ"चा अर्थ होय). कापेयाचा मुलगा शौनक आणि कक्षसेनाचा मुलगा अभिप्रतारिन् ह्यांनां अन्न वाढलें जात

वायु म्हणजे आधिभौतिक शक्ति काय?

असतां (परिविष्यमाणौ) ब्रह्माची उपासना करणारा (ब्रह्मचारी) यांनां भिक्षा मागता झाला. त्यांनीं त्याला भिक्षा दिली नांहीं ॥५॥.
तेव्हां तो म्हणाला (याचे म्हणणे असतः श्लोकरूपी आहे. प्रत्येक पादांत ११ अक्षरें आहेत श्लोक "महात्मन...... वसंतम्" एवढा आहे) एका देवानें चार महात्म्यानां गिळले. तो भुवनाचें रक्षण करणारा (गोपाः) कोण आहे? ~~याचे हे कापेया, त्याला मर्त्य पहात नांहीत~~ हे कापेया, हे प्रतारिन् ह्या जगांत, पुष्कळ प्रकारानीं म्हणजेच रूपानीं राहणाऱ्या (बहुधा वसंतं) त्याला मर्त्य पहात नांहींत. ज्याच्या करितां हे अन्न आहे त्यालाच तुम्ही हे अन्न दिले नांहीं. तिसऱ्या वाक्यांत सांगितलेला प्राण हाच देव, वाक्, चक्षु, श्रोत्र आणि मन ह्या चौघानां गिळतो व भुवनाचे रक्षण करतो. या प्राणा करितांच अन्न आहे पण त्यालाच तुम्ही अन्न दिले नांहीं. ॥६॥. त्याच्या ह्या म्हणण्याचा ~~शौनक कापेय~~ विचार ~~करून~~ करून शौनक कापेय म्हणाला (प्रत्येयाय) (येथेंही प्रत्येक पादांत अकरा अक्षरें असलेला श्लोक आहे) "देवांचा (इंद्रियांचा) आत्मा हे प्रजांनां उत्पन्न करणारा

(तें वाटण्याची गरज नांहीं असा भाव आहे.) परंतु अन्न खाऊन त्याचा आनंद भोगणारी (अन्नादी) ती ही विराट् म्हणजे आत्म्याची जागृतींत प्रगट होणारी ज्ञानशक्तीच होय. (विराट् म्हणजे दहा अक्षरांचा एक वैदिक छंद आहे तो असा एक अर्थ आहे. पण ब्रह्मापासून उत्पन्न झालेली पहिली व्यक्ती असाही एक अर्थ आहे असें "ततो विराळजायत" ह्या पुरुषसूक्तांतील ऋचेवरून ठरतें. बृहदारण्यक ४।२।३ येथेंही अथैतद्वामेऽक्षणि पुरुषरूपमेवास्य पत्नी विराट्" ह्या वाक्यांत पुरुषासारखीच आहे व डोळ्यांत म्हणजे जागृतींत आहे असें म्हटलें आहे. ह्यावरून येथें विराट् म्हणजे जागृतींतील ज्ञानशक्ती असा अर्थ घ्यावासा वाटतो. "तो हा दहांचा संघ" असा विराट् ह्याचा अर्थ येथें प्रथमदर्शनीं दिसतो पण तो अन्नादी नांहीं कारण सूर्यचंद्र अन्नाद नांहींत, म्हणून हा अर्थ ग्राह्य वाटत नांहीं. आम्ही केला याहून दुसरा अधिक चांगला अर्थ कोणीं सुचविल्यास तो आम्हास ग्राह्यच होईल) तिलाच हें सर्व दिसतें म्हणजे तिलाच सर्व प्रकारचें ज्ञान होतें.

हिरण्याप्रमाणें मजबूत दंष्ट्रा ज्याला आहेत असा (सर्वांना मिळून असूनही याच्या पायां पुरत नाहींत म्हणजे जो थकत नाहीं असा) अन्नभक्षण करणारा (बभसः) सर्व ज्ञ ज्ञानवान् (अनसूरिः) (असा हा प्राण आहे). ह्याचा महिमा फार मोठा आहे असें म्हणतात कारण हा अन्न ह्याला कोणीच खात नाहीं पण हा अन्न नसले त्या वाक् चक्षु श्रोत्र, मन ह्या गोष्टी खातो. असें जाणून (इति वै), हे ब्रह्मचारिन्, "आह्मी ही ह्याची चोहीकडे (आ; ब्रह्मचारिन् + आ + इदम् असा पदच्छेद करावा) म्हणजे सर्व शरीरांत उपासना करतो" अरे ह्याला भिक्षा द्या ॥७॥ तेव्हां त्याला भिक्षा दिली. (सारांश असा कीं) ते हे पांच आणि दुसरे पांच म्हणजे १।२ वाक्यांतील पांच आणि तिसऱ्या वाक्यातील पांच मिळून दहा झाले, तेंच 'कृत' म्हणजे कर्म होय. म्हणजे हे दहा मिळून कर्म करतात. हे ज्या अर्थी सर्व दिशांत आहेत त्या अर्थी (तस्मात्) सर्व दिशांत त्या दहांनी केलेले (दशकृतम्) अन्न -च आहे. (कृत म्हणजे चौसरीमेंल दहांचा फासा असा खरा तर अर्थ केला आहे पण त्यानें अर्थ होत नाहीं)

झाले म्हणजे

मनास पटेल असा

टीपः— मागें पहा

भस धातुपासून यङ्+अच् सर्वज्ञ

टीप :—

मांडुक्यात झोपेंतील अवस्थेला सर्वज्ञ, प्राज्ञ असें म्हटलें आहे, त्याप्रमाणेंच द्वैतरहित आणि विज्ञान रहित प्राणाला ही सर्वज्ञ म्हणतां येतें. त्याचें कारण मांडुक्याच्या व्याख्यानांत दाखविलें आहे.

~~आहे असें नाहींतर अन्न खाणारी विराट~~ ही
~~आहे~~ आहे (~~विराट हे दहा अक्षरांचा असतें~~
~~म्हणून या दहांच्या समूहास विराट म्हटलें आहे~~)
या विराटीनेंच हें सर्व ~~पाहिलें जातें व म्हणून~~
~~ब्रह्मरूपी जगत् पाहिलें जातें म्हणजेच जाणलें~~
जातें. ~~भाव असा आहे की ही विराट अन्न~~
~~उत्पन्न करणारी व अन्न खाणारीच आहे~~
~~एवढेंच नाहींतर ज्ञान ही तिला होतें म्हणूनच~~
~~अन्न खातां खावें आणि इतरांस द्यावें. हें जो~~

(पान मागें पहा)

हें जो जाणतो त्याला ह्या सर्व जगाचें यथार्थ
ज्ञान होतें आणि तो ~~अन्न खाणारा~~ ज्ञानाचा
अनुभव कायम राहण्याकरितां अन्न खातो.
(अन्न पचवितो असा अर्थ येथें करूं नये
कारण तो संदर्भाशीं जुळत नाहीं) ह्याप्रमाणें
ज्ञानाकरितां अन्न पाहिजे ही गोष्ट जान-
श्रुतिस रैक्वानें समजावून दिली.

अध्याय ४ खंड ४ :- हा फारच सुबोध आहे
ह्याचें शेवटचें वाक्य अपुरें असून तें पुढच्या
खंडांत पूर्ण केलें आहे. ~~आणि~~ कांहीं टिप्पणें फक्त
देतो (मागें पहा.)

अध्याय ४ खंड ५-९ :- या खंडांचा शब्दश:
अर्थ फारच सुबोध आहे. ह्यांत प्रथमत:
ब्रह्माचे चार पाद कल्पून प्रत्येक पादाचे
कला संज्ञक चार भाग कल्पिले आहेत.
एकूण १६ कला कल्पिल्या आहेत.

वत्स्यामि = वस् + ~~~~ लृट् + मि

निराकृत्य = निराळ्या करून

कृशानां अबलानां ह्यापुढे "गवाम्" हे पद अध्याहृत घ्यावें.

अपि प्रस्तापयन्नुवाच = ह्यांचा कर्ता "जाबालं" च आहे

"नासहस्रेण आवर्तये~~य~~" (लिङ्) = ~~ चारशेच्या हजार गाई झाल्या शिवाय मी परत येणार नाही.

गुरुचा अभिप्राय जाणण्यास जाबाल किती कुशल होता ते पहा. ~~शिष्य असाच पाहिजे.~~ ह्या वाक्यावरून जाबाल बुद्धिमान् होता असें उपनिषत्कारानें सूचविले आहे.

आविष्कृत ब्रह्माच्या ह्या सोळा कळा आहेत हे स्पष्ट आहे. पण जाबालाला ४०० गाई दिल्या व त्या १००० झाल्यावर परत येण्यास सुचविले, ह्या हकीकतीचा गूढार्थ काय? हा परोक्षवाद स्पष्ट दिसतो.

त्याचा उलगडा असा. गाई म्हणजे म्हणजे ज्ञात ज्ञेय गोष्टी. त्या ४०० गुरुने शिष्यास सांगितल्या; व त्या स्वताच्या विचाराने वाढवून हजार करण्यास सुचविले. त्या हजार झाल्या तेव्हां आविष्कृत ब्रह्माच्या १६ कळांचे ज्ञान शिष्यास झाले. पण ते कच्चे होते पक्के झाले नव्हते म्हणजे शिष्याची याविषयी खात्री झाली नव्हती म्हणून गुरुने ते पक्के करून दिले असें नवव्या खंडांत सांगितले आहे. बुद्धिमान मनुष्यास स्वताच्या विचाराने ही ज्ञान होते असा भाव दाखविला आहे. आता महत्वाची टिप्पणे देतो.

"भगवः" = हे संबोधनाचे रूप आहे. वैदिक भाषेत व क्वचित पुराणांत येतो. अर्थ "भगवन्" असा आहे.

ह्या पांचव्या खंडांतील पादाला प्रकाशवान् कां म्हटले, त्याची उपासना कशी करावी व ती उपासना करणारा प्रकाशवान् कसा होतो व प्रकाशवान् लोक त्याला कसे मिळतात ह्याची उपपत्ति.

(मागे पहा)

सहाव्या खंडांतील पादाला अनंतवान् कां म्हटले ह्या उपपत्ती अशी आहे. पृथ्वी, अंतरीक्ष (पाऊस हवा) द्यौः (सूर्य) समुद्र, ह्यापासून

पुढें दिल्याप्रमाणे दिसते. दिशांमधून शब्द (आवाज) जातो. आणि शब्द हा आत्म्याच्या मनांतील भाव दुसऱ्यास प्रकाशित करण्याचें साधन आहे. म्हणून दिशारूपी पादाला प्रकाशवान् म्हटले आहे. "प्रकाशंश्रुते" ह्या प्रसिद्ध वाक्यांत प्रकाश ह्याचा जो अर्थ तोच येथें आहे. अशा ह्या पादाची उपासना करणें म्हणजे आपल्या मनांतील भाव यथार्थपणें प्रकाशित करणेंच होय म्हणजे सत्य बोलणेंच होय. असें सत्य बोलणारा मनुष्य प्रकाशवान् म्हणजे प्रख्यात (प्रसिद्ध) होतो असें सांगितलें तें यथार्थच आहे. "प्रकाशवत:" म्हणजे सत्य बोलणाऱ्याचा असा अर्थ अर्थातच करावा लागेल. एकूण पाचव्या खंडांत "सत्य बोलणें" हें व्रत सांगितलें.

ऋषभ म्हणजे ज्ञात गोष्टी प्रगट करणारा म्हणजे प्रकाशित करणारा जो शब्द त्याचे ज्ञान. शब्दांचा विचार करून ह्या खंडांत सांगितलेलें ज्ञान जाबालास झालें असा भाव आहे.

अन्न उत्पन्न होते, त्याचे वीर्य बनते व त्यापासून संतति उत्पन्न होते. मनुष्य संततिरूपाने अनंत म्हणजे अमर होतो. म्हणून ह्या पादाला अनंतवान् म्हटले. व ह्या पादाची उपासना करणारा म्हणजे अन्न उत्पन्न करून त्याचे सेवन करणारा, संततिरूपानें अनंतवान् होतोच. एकूण ह्या सहाव्या खंडांत अन्न उत्पन्न करणें, सेवन करणें व वाढवणें व संतति उत्पन्न करणें ही व्रतें सांगितली. अग्नि (विस्तव) कसा उत्पन्न होतो ह्याचा विचार (मागे पहा)

उपनिपत्य = जवळ उडत येऊन.

ह्या पादाच्या कला ज्या अग्नि, सूर्य, चंद्र आणि विद्युत् ह्या ज्योतिः (उजेड देणाऱ्या) असल्यामुळें ह्या पादास ज्योतिष्मान् म्हटलें तें यथार्थच आहे. ह्याची उपासना करणें म्हणजे डोळ्यांनी उजेडाच्या सहाय्यानें वस्तूंचे ज्ञान मिळविणें. विशेषतः ग्रंथ वाचणें हेंच असेल. डोळ्यांनी पाहून व ग्रंथ वाचून मनुष्य ज्ञानवान् होईल त्यालाच "ज्योतिष्मान्" असें येथें म्हटलें आहे असें दिसतें.

"हंस" म्हणजे "सूर्य" असें टीकाकार म्हणतात कारण हंसाप्रमाणेंच सूर्य पांढरा असून आकाशांत उडतो. सूर्यादिकांचा उजेड ज्ञानाचें साधन मानून त्याचा उपयोग करा असा ह्या सातव्या खंडांत उपदेश.

करून जाबालास ह्या खंडातील ज्ञान
झालें असा भाव आहे. अग्नि लाकडापासून
होते, लांकडें पृथ्वी-वृष्टि वगैरेपासून होतात, त्यांपासून अन्न ही
होते, अन्न हे आनंद्य उत्पन्न करते इत्यादि
विचार अग्निपासून सुचतात.

आहे असें दिसते

मद्गु म्हणजे जलकाक (पाणकावळा) याचा जो पाण्याशी संबंध आहे यावरून मद्गु म्हणजे "प्राण" च असें टीकाकार म्हणतात. (मागें पहा) ~~चक्षु, श्रोत्र, मन, हे चार कले~~ मद्गुकाली व निद्रेत ~~ब्रह्मांत लीन होतात व जन्मकालीच जागृत होतांना ब्रह्मांतूनच उत्पन्न होतात - म्हणून ब्रह्म हें यांचे आयतन आहे. अशाच कारणाकरितां "प्राणाला मनाचें आयतन" पुढें अध्याय ८ खंड ८ होत म्हटलें आहे. म्हणून येथें आयतन म्हणजे "ब्रह्म" असा अर्थ असावा. हा पाद म्हणजे आविष्कृत "ब्रह्मच" होय; हा पाहताच ब्रह्मसमजून जो उपासना करतो तो ब्रह्मवान होतो. ही उपासना म्हणजेच ब्रह्माचें साम्यादि गुण मुंडकाच्या ३।१।३-४ यास्थानांत सांगितल्याप्रमाणें जीवाकडे आणणेच होय. हें स्पष्ट आहे.~~ मद्गुचा म्हणजे "प्राणाचा" विचार करून हें ज्ञान जाबालास आलें असा भाव आहे.

"मे कामे" = माझा काम (इच्छा) पूर्ण करण्याकरितां.

"प्रापतीति" = (त्यांनी मला सांगितलेलें खरें किंवा खोटें हें ठरविण्याकरितां आपणही मला सांगा) हा पाठ आनंदाश्रम प्रतींत आहे व श्रीयुत हरि रघुनाथ भागवत यांच्या ~~भाषा~~ सभाषांतर प्रतीत आहे. अडयारच्या प्रतींत

"आयतन" ह्याचा मूळचा अर्थ राहण्याचें ठिकाण असा आहे. पण ठिकाण कशाचें? ब्रह्म राहण्याचें ठिकाण. प्राण, चक्षु, श्रोत्र आणि मन ह्या चार ~~पदांचं~~ अंगांचा पाद ब्रह्म राहण्याचें ठिकाण आहे असा अभिप्राय आहे. ऐतरेयोपनिषदांत १।८ येथेंही " स एष गिरिश्चक्षुः श्रोत्रं मनो वाक् प्राण स्तं ब्रह्म गिरिरित्याचक्षते" असें वाक्य आहे, याचाही हाच अभिप्राय आहे. ज्याला ब्रह्माची उपासना करावयाची आहे त्यानें ब्रह्म राहण्याच्या ठिकाणाची जोपासना म्हणजेच उपासना केली पाहिजे हें उघड आहे. ब्रह्म राहण्याचें ठिकाण सर्वही जीवांमध्ये आहे. म्हणून सर्वच जीवांच्या प्राणांची जोपासना केली पाहिजे आणि या उपासनेनें ब्रह्माची म्हणजे ब्रह्मानंदाची प्राप्ति होईल हा ह्या खंडाचा अभिप्राय आहे.

"प्रापदीति" असा पाठ आहे. यावरून येथें पाठभ्रंश झालेला उघड दिसतो. मूळपाठ "प्रापयतीति" असला पाहिजे हें वाक्याच्या अर्थावरून उघड आहे. किंवा 'य'चा लोप छांदस मानावा असे प्रो. गर्दे म्हणतात.

"न किंचन वीयाय" = याचा खरा अर्थ ~~इतर कोणालाच समजला नाहीं. खरा अर्थ~~ असा: जाबालाला स्वतः विचार करून जें ज्ञान झालें तें आणि गुरुनें जें सांगितलें तें ~~यामध्ये~~ या दोन ज्ञानामध्ये कोठेंही विरोध आला नाहीं. (वि + इयाय = विरुद्ध इयाय) जाबाला सारख्या बुद्धिमंताला स्वतःच्या विचारानें [illegible] आचार्य सांगतात तेंच म्हणजे यथार्थ ज्ञान होऊं शकते असा भाव स्पष्ट आहे.

अध्याय ४ खंड:

मागील ५ ते ९ खंडांत जाबालासारख्या बुद्धिमानाला स्वतःच्या बुद्धीनेंच ~~पूर्ण ज्ञान~~ पूर्ण व यथार्थ ज्ञान होतें असें सांगितल्यानंतर आतां मंद शिष्याला पूर्णज्ञान होत नाहीं. व तें गुरुला पूर्ण करून द्यावें लागतें असें १० ते १४ खंडांत दाखविलें आहे.

दहाव्या खंडाचा शब्दार्थ सुबोध आहे. कांहीं टिप्पणें देतो.

तप्तः = तप केलेला (कर्तरि क्तः)

१. परिचचारीत = परि + चर याचा लुङ् "पर्यचारीत"

होतो, त्याचा "परिचचारीत्" हा पाठभेद असला पाहिजे.

"मा त्वा मय: परिप्रवोचन्" = तूं सांगण्यापूर्वीच अग्नि सांगून न टाकोत. असा अर्थ Hume ने केला आहे. तोच बरा दिसतो. कारण अग्नींनीं खरोखरच जाबालापूर्वीच त्या शिष्याला ज्ञान सांगितलें. शंकराचार्यानीं व तदनुयाय्यांनीं "अग्नि शिष्यास न शिकविल्याबद्दल तुझी निंदा न करोत" असा अर्थ केला आहे.

दध्रे = निश्चय करून बसला.

व्याधि = मानसिक व्यथा. गुरु न शिकवितांच प्रवासास निघून गेला त्यामुळें हा व्याधि उत्पन्न झाला. गुरु प्रवासास निघून जाण्याचा हेतु आपणाप्रमाणेंच शिष्यानेंही स्वतांच विचार करून ज्ञान मिळवावें असा होता. गुरु जवळ असें तोपर्यंत शिष्य स्वतां विचार करणार नाहीं म्हणून गुरु प्रवासास गेला. त्याचा परिणाम असा झाला कीं तो मानसिक व्याधिनें पीडित होऊन कांहीं न खातां पितां विचार करीत बसला. तेव्हां त्याला अग्नींनीं (म्हणजे अग्निविषयीं स्वतःचे विचारे) त्याला ज्ञान दिलें.

"नानात्यय:" = नाना अनेका: अत्यया: ~~अंन~~ ~~कसानि~~ विघ्ना: (~~[illegible]~~. येषाम् ते कामा: (गुरुचें प्रवासास जाणें हें विघ्न येथें सूचित आहे)

प्रतिपूर्ण — परिपूर्ण

"प्राणो ब्रह्म कं ब्रह्म खं ब्रह्म" = प्राण हा ब्रह्मच म्हणजे उपास्यच आहे, कं म्हणजे जीवात्माही ब्रह्मच म्हणजे उपास्यच आहे आणि खं म्हणजे ईश्वरही ब्रह्मच म्हणजे उपास्य आहे. (क म्हणजे सुख आणि ख म्हणजे आकाश असा अर्थ पूर्वीच्या टीकाकारानीं घेतला आहे पण तो येथें जुळत नांहीं. क आणि ख हे दोन असल्यामुळें मुंडकांत ३।१।१–३ मध्ये वर्णिलेले जीव आणि ईश्वर हेच येथेंही अभिप्रेत असले पाहिजेत. "यद्वाव कं तदेव खं यदेव खं तदेव कं" ह्या पुढील वाक्यावरून तरी तें स्पष्टच आहे. क = म्हणजे Soul असा अर्थ आपट्यांच्या कोशांत आहेच आणि खं म्हणजे Brahman ब्रह्म असाही अर्थ तेथें दिला आहे. ख म्हणजे शून्य (void) असाही अर्थ आहेच. निद्रावस्थेलाच माडुक्यांत ईश्वर म्हटले आहे. आणि निद्रावस्थेंत जग शून्यावस्थेंत असतेच म्हणून ख = जगाची किंवा द्वैताची शून्यावस्था म्हणजेच ईश्वर असा अर्थ होतो.) पुढें चवदाव्या खंडांत "एषा असाद्दाचामविधाच" असें वाक्य आहे (मागें पहा)

म्हणजेच द्वैत

त्यावरून ही 'क' आणि 'ख' हे आत्मे म्हणजे जीवात्मा व परमात्मा (ईश्वर) होत असें ठरतें कारण खंड ११-१३ ह्यांत अग्नीचीच विद्या (अग्निविद्या) आहे, अर्थात् दहाव्या खंडांत आत्मविद्या असली पाहिजे.

"प्राणं च हास्मै तदाकाशं चोचुः" = प्राण आणि त्याचें म्हणजे त्या प्राणाचें आकाश म्हणजे आश्रयस्थान जें ब्रह्म (किंवा ईश्वर) तें ही सांगितलें. (तस्य आकाशः तदाकाशः ; तस्य=प्राणस्य ) (ब्रह्म म्हणजेच आत्मा हें प्राणाचें आश्रयस्थान कारण प्राण ब्रह्मांतून च उत्पन्न होतो व ब्रह्मांतच लीन होतो.)

अध्याय ४ खंड ११ :— मागील खंडांत सर्व अग्नींनीं मिळून जें सांगावयाचें तें म्हणजे मुख्य ज्ञान सांगितलें आतां ११ - १३ खंडांत प्रत्येक अग्निनें वेगळें वेगळें काय सांगावयाचें तें सांगितलें आहे. ह्या खंडांत गार्हपत्य अग्नि आपलें काय सांगणें आहे तें सांगतो ह्या तीन खंडांत अनुक्रमें अन्न, पाणी, आणि प्राण ह्यांची उपासना सांगितली आहे. गार्हपत्य म्हणजे गृहपतिचा अग्नि. खरा गृहपति अन्नच आहे. म्हणून गार्हपत्य अग्नि म्हणतो मी अन्न आहे. आणि अन्न जें अग्नि (उष्णता), आदित्य म्हणजे (आदित्यापासून उत्पन्न होणारा पाऊस) आणि पृथ्वी ह्यापासून होतें म्हणून मी आदित्य, अग्नि, आणि पृथ्वी होय असें अग्नि म्हणतो. आदित्यातील

पुरुष म्हणजे "ऊष्णता"च. "पापकृत्या" म्हणजे येथे "भूक". "अपहते" हे हन् धातूचें आत्मनेपदाचें वर्तमान काळाचे प्रथमपुरुषाचे एकवचनी रूप आहे. हन् धातु कधीं कधीं आत्मनेपदीही असतो. "लोकी भवति ...... विद्वानुपास्ते" हें फळ तीनही उपासनांचें मिळून आहे. हें "भुंजामः" ह्या तीळ अनेकवचनावरून दिसतें म्हणूनच तीनही खंडांत त्याच शब्दांनीं तें फळ सांगितलें आहे.

"लोकी भवति" = चांगल्या लोकास म्हणजे सुस्थितीस प्राप्त होतो हा अर्थ अधिक चांगला आहे.

~~लोक म्हणजे जनसमूह त्यास मिळतो म्हणजे लोकांस मान्य किंवा प्रिय होतो. कारण त्याजवर अवलं~~

"योक् जीवति" = ह्याचें मागें अध्याय २ खंड ४ ह्याच्या व्याख्येंत स्पष्टीकरण केलेंच आहे.

"अवरपुरुषाः" = संतति

"भुंजामः" = पालयामः

"अस्मिंश्च लोके ऽमुस्मिंश्च" = "ह्या लोकीं व परलोकीं ही त्याचें आम्ही रक्षण करतो."

"अन्न, पाणी व प्राण" ह्या लोकीं रक्षण करतात हें उघडच आहे पण परलोकीं कसें रक्षण करतात हा प्रश्न उत्पन्न होतो. अन्न आणि पाणी ह्यांचे दुसऱ्यास दान केल्यानें आणि प्राणाचा म्हणजेच शक्तिचा उपयोग किंवा प्राणाचा ~~[illegible]~~

त्याग दुसऱ्याच्या हितार्थ केल्यानें दुसऱ्याचें जें प्रेम उत्पन्न होतें त्यामुळें त्याचें ह्या लोकीं रक्षण होतेंच शिवाय मृत्यूनंतरही तें प्रेम कायम राहिल्यामुळें त्या प्रेमानें मृत्यूनंतरही त्याचें रक्षण होईलच. कौषितकी (३/१-२) मध्ये ही असेंच प्राणोपासनेचें फळ ह्या लोकीं व परलोकींही मिळतें असें म्हटलें आहे. हा लोक ज्याकर्मांनीं मिळतो त्यांनींच परलोकही मिळतो असा सामान्य सिद्धान्त ऋषींचा आहेच तदनुसार हें म्हटलेलें आहे.

अध्याय ४ खंड १२:— दक्षिणाग्निचें दुसरें नाव अन्वाहार्य पचन" असें आहे. "अन्वाहार्यपचन" = अन्नं अनु (अन्नाबरोबर किंवा अन्नामागून) आहार्यं (घेतल्या जाण्यास योग्य) तत् अन्वाहार्यं (जलं) अन्वाहार्यंच अन्नस्य पचनं तत् (अन्वाहार्य आणि अन्नाचें पचन करणारें तें) अन्वाहार्य-पचनम् जलं इत्यर्थः असा हा समास सुटतो व ह्या प्रमाणें ह्याचा अर्थ पाणी असा आहे. म्हणून हा अग्नि म्हणतो मी पाणी आहे. हें पाणी हवेमध्ये सर्व दिशांस बाष्परूपानें असतें म्हणून मी दिशा आहे असें हा अग्नि म्हणतो, तेव्हांच्या समजुती-प्रमाणें चंद्र हा पाण्याचा बनलेला आहे व नक्षत्रें ही तशींच आहेत असें येथें मानलेलें

दिसतें म्हणून मी नक्षत्रें आणि चंद्र आहे असें ही अग्नि म्हणतो. चंद्राच्या ठिकाणचा पुरुष म्हणजेच पाणी असें अर्थातच स्पष्ट आहे.

पापकृत्या म्हणजे येथें तहान. "पापकृत्या" ह्या शब्दाचा जरी दुःख देणारी (पाप) कृत्या असा सामन्य अर्थ असला तरी त्यावरून मागील खंडांत "भूक" असाच ~~अर्थ~~ बोध अन्नसाहचर्यामुळें होईल. ह्या खंडांत "तहान" असा अर्थबोध जलसाहचर्यामुळें होईल आणि पुढील खंडांत प्राणसाहचर्यामुळें "~~मृत्यु~~ अपमृत्यु" असा अर्थबोध होईल.

अध्याय ४ खंड १३ :— तिसऱ्या अग्निचें नांव आहवनीय असें आहे. "आहवनीय" म्हणजे ज्यांत आहुतीचें हवन करावयाचें तो असा आहे. येथील आहुती ~~ज्य~~ म्हणजे अन्न व पाणी यांचे हवन ~~प्राणरूपाचे~~ प्राणरूपी अग्नितच केले जातें म्हणून आहवनीय म्हणजे प्राण असा अर्थ होतो म्हणून हा अग्नि म्हणतो मी प्राण आहे. प्राण ही एक शक्ति आहे ती शरीराबाहेर ही आकाशांत, स्वर्गांत (द्यौः) आणि वीजेंत विवरत आहेच म्हणून मी आकाश, द्यौः आणि ~~वीजेंत~~ वीज होय असें हा अग्नि म्हणतो. वीजेतील पुरुष म्हणजेच शक्ति. प्राणाची उपासना म्हणजे ~~आ~~ त्याला अन्नपाणी देऊन

कायम ठेवणें. "पापकृत्या" म्हणजे "अपमृत्यु"

~~"लोकीभवति" म्हणजे लोकप्रिय होतो. कारण याला शक्ति आपली असल्यामुळे तो तो लोकांच्या उपयोगी आणूं शकतो व आणतो.~~

अध्याय ४ खंड १४

अर्थ:- ते अग्नि म्हणाले, "हे उपकोसल, ही आमची विद्या आणि (मागें दहाव्या खंडांत सांगितली) आत्मविद्या होय. (एकटीनें पुरें होत नांहीं.) म्हणून आचार्य तुला गति सांगेल. म्हणजे कनें (जीवात्म्यानें) ख (ईश्वर) म्हणजे खसारखे असें व्हावें तें सांगेल". (भाव असा आहे की उपकोसलास स्वताच्या विचारनें इतर गोष्टींचें ज्ञान झालें तरी ह्या गोष्टीचें ज्ञान झालें नांहीं म्हणून ही गोष्ट आचार्यास विचारण्याचें त्यानें ठरविलें) ह्यानंतर त्याचे आचार्य आले. त्याला आचार्य म्हणाले "हे उपकोसला". ॥१॥ "हे! भगवन्" असें उपकोसलानें उत्तर दिलें. आचार्य म्हणाले "हे बाळा (सौम्य) तुझें मुख ब्रह्मवेत्त्याचें चकाकावें तसें चकाकतें. अरे (नु) तुला कोणी शिकविलें? उपकोसल म्हणाले "गुरो, (भो:) मला कोण शिकविणार"! असें म्हणून उपकोसलानें, तें (प्रथमतः) (इह) लपावें त्याप्रमाणे साररवें केलें (अप निहुते इव) ~~(पुढें म्हणाले)~~

पण नंतर (इह)

१९

ई (आता) असे ~~दिसतात पण~~ (इ दृशा) ज्ञान न देणारे दिसतात
पण ते (पूर्वी) निराळ्या प्रकारचे म्हणजे ज्ञान देणारे दिसत होते."
असें म्हणून त्यानें ~~अथ (नंतर)~~ अग्नि-येंच
नांव सांगितलें (अग्नीनभ्यूदे) (~~ईह चा अर्थ~~
पहिल्या "ईह" चा अर्थ प्रथमतः व दुसऱ्या
"ईह" चा अर्थ नंतर "असा करावा हे उघड
आहे) (आपल्या विचारां विषयीं त्याला
खात्री वाटत ~~नव्हे~~ नव्हती व ते अपूर्ण ही
वाटत होते म्हणून त्यानें ~~[illegible]~~
उपवाउपवी केली असा भाव आहे)

उपकोसल म्हणाला: आचार्यांनीं विचारलें "बाळ, तुला, अग्नि
काय सांगते झाले." ॥२॥ हे असें त्यानीं असें
सांगितलें (प्रतिजज्ञे). आचार्य म्हणाले "
त्यांनीं तुला फक्त लोक म्हणजे ~~[illegible]~~ प्रस्थिति
~~व्यवहार कसा करावा~~ कशीं मिळवावी तें सांगितलें परंतु
मी तुला तें सांगेन ज्यामुळें, ज्याप्रमाणें
कमळीच्या ~~[illegible]~~ पानावर पाणी चिकटत नांहीं
त्याप्रमाणेंच तें जाणणाऱ्यास पाप कर्म
म्हणजेच दुःख ~~चिकटणार~~ देणारें कर्म
म्हणजे दुःस्थिति चिकटणार नांहीं." (~~स्वतास दुःखी मानणा~~ वाटणार
~~या करता म्हणजे जीवात्मेत 'स्व' प्रमाणें म्हणजे~~
~~ईश्वरामध्यें दुःख कसें लागणार नांहीं तें म्हणजे~~

आहे हें उपकोसलास स्वताच्या विचारानें समजलें नव्हतें.) उपकोसल म्हणाला " हे भगवन् मला तें सांगा ".॥३॥

अध्याय ४ खंड १५:—

ह्या खंडांत उपास्य आत्मा जागृतावस्थेतील आत्माच होय असें सांगितलें आहे. ह्या आत्म्याचें वर्णन "य एषोऽक्षिणि पुरुषो दृश्यते" (जो हा डोळ्यांत पुरुष दिसतो तो) असें केलें आहे. ह्यांचें कारण अगदी उघड आहे. जागृतींतच डोळे उघडे असतात; निद्रेंत किंवा स्वप्नांत डोळे बंद असतात म्हणून जागृतींत आत्मा डोळ्यांत असतो असें मानलें आहे. आणि म्हणूनच डोळ्यांतील आत्मा म्हणजे जागृतीतील आत्मा (म्हणजे जीवात्मा) असा अर्थ आहे. ऐतरेयांत (१।३) आत्म्याचीं तीन आवसथें (राहण्याचीं ठिकाणें) सांगितलीं आहेत. तीं नेत्र, कंठ, आणि हृदय होत असें तेथील टीकेंत आणि ब्रह्मोपनिषदांतील सांगितलें आहे. ह्या संबंधानेंच लोक प्रसिद्ध आहे. तो असा

" नेत्रे जागरितं विद्यात् कंठे स्वप्नं समाविशेत्
सुषुप्तं हृदयस्थं तु । तुरीयं मूर्ध्नि संस्थितं ॥ "

ह्यांत आत्म्याच्या चार अवस्था मानून त्यांची चार स्थानें सांगितलीं आहेत. पण ऐतरेयांत तीनच अवस्था मानून त्यांची तीनच स्थानें सांगितलीं आहेत म्हणून ह्या श्लोकाचे पहिले तीनच पाद मान्य केले पाहिजेत व त्याप्रमाणें आत्मा जागृतावस्थेंत नेत्रांत असतो स्वप्नांत कंठांत असतो आणि झोपेंत हृदयांत असतो. आणि हें असें मानणें योग्यच आहे. जागृतींत नेत्रांत असतो हें वर दाखविलेंच आहे. झोपेंत हृदयांतील म्हणजेच आंतील म्हणजे छाती व पोट ह्यांतील इंद्रियेंच फक्त काम करीत असतात हात पाय वगैरे बाहेरील इंद्रियें आणि डोक्यांतील मन देखील काम करीत नसतें म्हणून झोपेंत आत्मा हृदयांत असतो असें म्हटलें आहे. स्वप्नांत आत्मा कंठांत असतो असें म्हणण्याचें कारण असें दिसतें कीं ज्याप्रमाणें स्वप्न हें जागृति व निद्रा ह्यामध्ये असतें त्या प्रमाणेंच कंठ हा नेत्र व हृदय ह्यामध्ये आहे. नेत्रांतून हृदयांत जातांना किंवा हृदयांतून नेत्रांत जातांना थांबावयाचें असल्यास आत्मा कंठांतच थोडा बहुत वेळ थांबू शकतो म्हणून कंठ हेंच स्वप्नावस्थेचें स्थान मानलें असें दिसतें. ऐतरेयानें चवथें स्थान व चवथी अवस्था मानलीच नाहीं. कारण चवथी अवस्था वस्तुतः जागृतीच होय हें मांडुक्याच्या

ख्यात आम्ही दाखविलेंच आहे. छांदोग्यांनेही नेत्रांतीलच आत्मा ब्रह्म मानला आहे त्या अर्थी त्यातही तीनच अवस्था व तीनच स्थानें मानली हें उघड आहे. एकूण जागृतीतील आत्मा उपास्य असें ह्या खंडांत सांगितलें आहे.

अर्थ: — "जो हा डोळ्यांत पुरुष दिसतो तोच म्हणजे जागृतींतील आत्मा हाच खरा आत्मा होय" असें तो जाबाल म्हणाला. हाच आत्मा अमृत म्हणजे आनंद आहे हाच अभय (दुःखरहित) आणि हाच ब्रह्म आहे म्हणजे ब्रह्माप्रमाणेच सर्वभूतांमध्ये राहणारा आहे; हें असें मानल तेव्हांच (हा "तत्" ह्याचा अर्थ आहे) ("तत्" म्हणजे अर्थात तेन कारणेन) ह्यांत टाकलेलें तूप (सर्पि:) किंवा पाणी त्यांत न जातां पापण्यांतच जातें. म्हणजे ज्याप्रमाणें डोळ्यांत टाकलेलें तूप किंवा पाणी डोळ्यांत न जातां पापण्यांतच जातें, त्याप्रमाणेंच अशा स्वतास, अमृत, अभय व ब्रह्म मानणाऱ्या आत्म्यांत दुःख शिरत नाहीं व बाहेरच राहतें. (पद्मपत्रावरून पाणी घसरून जातें तसें ह्यावरून दुःख घसरून जातें) ॥ १ ॥. [ह्या ब्रह्मज्ञ जीवालाच] ह्यालाच "संयद्वाम" असें म्हणतात. कारण सर्व चांगल्या गोष्टी

(वामानि) याच्या ठिकाणीं एकत्र येऊन मिळतात.
(अभिसंयंति = अभि + सं + या + अंति ; संयत् =
सं + या + शतृ ). जो हें जाणतो याच्या
ठिकाणीं सर्व चांगल्या गोष्टी येऊन मिळतात
॥२॥. हाच ~~[illegible]~~ (एष उ एव) "वामनी" आहे.
कारण हा सर्व वाईट गोष्टी (वामानि ; वाम
ह्याचा अर्थ चांगली गोष्ट असा ही आहे
आणि वाईट गोष्ट असाही आहे. आपट्यांचा
कोश पहा. येथील दुसऱ्या व तिसऱ्या वाक्यांत
~~दोन भिन्न~~ त्या आत्म्याचा एकच गुण ~~भिन्न~~
~~शब्दांनी~~ सांगितला असें समजण्या पेक्षां
दोन भिन्न गुण दोन वाक्यांत सांगितले असें
मानणेंच अधिक चांगलें वाटतें म्हणून ह्या
~~[illegible]~~ वाक्यांत "वाम" म्हणजे वाईट गोष्टी
नेणारा म्हणजे घेऊन जाणारा, म्हणजे बाहेर काढून
टाकणारा असा अर्थ केला आहे) ~~नयति~~ बाहेर
~~[illegible]~~ काढून टाकतो (नयति = अपनयति). जो हें
जाणतो तो सर्व वाईट गोष्टी बाहेर काढून
टाकतो (बाहेर फेकून देतो) ॥३॥. हाच आत्मा
"भामनी" ही आहे (भाति इति भामनी) कारण
हाच सर्व लोकांमध्ये प्रकाशतो ~~आहे~~. म्हणजे ह्याची सर्व लोकांमध्ये कीर्ति होते. ~~म्हणजे~~
~~ह्याच्या विज्ञानरूपी प्रकाशामुळेच सर्व लोकांचें~~
~~ज्ञान होते (कठवल्ली ५।१५ पहा)~~ जो हें जाणतो

तो सर्व लोकांमध्ये प्रकाशतो म्हणजे प्रसिद्ध होतो.
॥१५॥ आत्म्याला ह्याप्रमाणे जाणणारा असा
मनुष्य मेल्यावर त्याची शवक्रिया (शव्यं) करोत
(यदि उ कुर्वंति) किंवा न करोत (यदि च न), तो
अग्निज्वाळेंत जातो (अर्चिषं अभिसंभवति),
अग्निज्वाळेंतून दिवसांत जातो, दिवसांतून
~~शुक्लपक्षांत जातो~~ ज्यांत चंद्राच्या कलांमध्ये भरती होते
त्या पक्षांत म्हणजे शुक्ल पक्षांत जातो, शुक्लपक्षां-
तून, ज्या सहा महिन्यांत सूर्य उत्तरेकडे जातो, त्या
महिन्यांत जातो, त्या महिन्यांतून संवत्सरांत जातो,
संवत्सरातून आदित्यांत जातो, आदित्यातून चंद्रांत
जातो, चंद्रातून विजेत जातो. त्यानंतर, मानव
नसलेला एक पुरुष अशा लोकांना ब्रह्माला नेऊन
पोहोचवितो. हाच देवपथ (देवांचा म्हणजे शहाण्यांचा
मार्ग आहे) आहे. हाच ब्रह्माकडे जाण्याचा मार्ग
आहे; ह्याने जाणारे (प्रतिपद्यमानाः) मानवी
फेऱ्यांत (आवर्तं) म्हणजे जन्ममरणाच्या फेऱ्यांत
पुनः परत येत नाही (न आवर्तते) पुनः परत
येत नाहीत. (द्विरुक्ति जाबालाचा उपदेश संपला
हें दाखविण्या करितां आहे.) ब्रह्मज्ञ मनुष्य
मरणानंतर जन्ममरणाच्या फेऱ्यांतून मुक्त
होतो असा ह्याचा भाव आहे. (मागें ५६)

टिप्पणी

ह्या खंडातील शेवटच्या वाक्यांत मृत्यूनंतरचें वर्णन आहे व त्यांत "जीव ब्रह्माला पोहोचतो" असें म्हटलें आहे. येथील 'ब्रह्मा'चा अर्थ सत्यलोकस्थ ब्रह्मा असा श्री शंकराचार्य करतात व त्याचें कारण "गंतृगंतव्यगमयितृव्यपदेशेभ्यः" म्हणजे येथें, जाणारा, नेणारा, व ज्याकडे जावयाचें तो ह्यांचा म्हणजेच गतिचा निर्देश आहे म्हणून असें देतात. पण गतिचा अर्थ एका ठिकाणहून दुसऱ्या ठिकाणीं जाणें असाच होतो असें नांहीं. त्या शब्दाचा अर्थ अवस्थांतर असा ही होतो. "तो दारिद्र्यावस्थेंत गेला" अशा प्रकारचीं वाक्यें आपण नेहमीं बोलतो. ह्यांत गतिचा हाच अर्थ आहे. ह्या मुद्याचा संपूर्ण विचार व्याससूत्रें ४|३|७-१६ ह्यावरील श्री शंकराचार्यांच्या व आमच्या भाष्यांत आणि आमच्या उपनिषदांचा उपसंहार प्यारा ४३ अ ह्यांत केला आहे तो पहावा.

मृत्यूनंतरच्या अवस्थांचीं अनेक वर्णनें उपनिषदांमध्ये आहेत. त्यांची एक वाक्यता दाखविण्याचा प्रयत्न श्री व्यासांनीं व श्री शंकराचार्यांनीं ही केला आहे पण तो व्यर्थ आहे. कारण हीं वर्णनें केवळ काल्पनिक असल्यामुळें त्यांमध्ये एकवाक्यता आहेच असें म्हणतां येत नांहीं.

अध्याय ४ खंड १६ :—

मागील खंडांत जाबालानें देव पथ म्हणजेच ब्रह्मपथ सांगितला. त्याची ह्या खंडांतील पहिल्या वाक्यांत उपनिषत्कार स्तुति करतात. हा पथ मृत्युनंतरच सुरुं होतो असें मानूं नये. हा वास्तविक मागील खंडांत सांगितल्याप्रमाणें जागृतीतील आत्म्यालाच आत्मा, अमृत, अभय व ब्रह्म मानणें ह्या पासून सुरुं होतो. असा हा मार्ग (किंवा अशा मार्गानें जाणारा पुरुष (प्रो. भदे)) जो पवित्र करतो (पवते ; पवते म्हणजे पवित्र करतो तो वायु असा अर्थ मागील टीकाकार करतात पण "वायु" हा अर्थ संदर्भाशी जुळत नाहीं. कारण वायु हाच यज्ञ आहे असें म्हणण्याचें येथें कांहींच प्रयोजन नाहीं.) तो यज्ञच होय. कारण हा जेथें जेथें जातो (यन् = या + शतृ) तें सर्व तो पवित्र करतो. ज्या अर्थी हा जेथें जेथें जातो तें सर्व पवित्र करतो त्या अर्थी तो यज्ञच आहे. त्या यज्ञाचे मन आणि वाणी हे दोन मार्ग आहेत (वर्तनि म्हणजे मार्ग हा ह्रस्व इकारांत स्त्रीलिंगी शब्द आहे त्याच्या प्रथमेचें द्विवचन "वर्तनी" असें होतें). (ऐतरेयांत (७।७) "स एष वाचः चित्तस्योत्तरोत्तर क्रमः यद् यज्ञः" ह्या वाक्यांत असेंच म्हटलें आहे.

१९

देवमार्गरूपी यज्ञाचे ही चित्त आणि वाणी हे दोन मार्ग आहेतच कारण जागृतीतील अत्म्याला आत्मा, अमृत, अभय, आणि ब्रह्म मानणे हे चित्ताचे काम आहे आणि चित्तांत जे रहते त्याप्रमाणेंच दुसऱ्याशी बोलणें म्हणजे दुसऱ्यांनाही ब्रह्म समजून त्यांशी प्रेमपूर्वक व आदर-पूर्वक बोलणे हे वाणीचे काम आहे. मामुली यज्ञांत ही चित्त देवतांच्या ठिकाणी एकाग्र करणे, हे चित्ताचे काम असून त्यांची स्तुति म्हणणे हे वाणीचे काम आहे. म्हणून चित्त व वाणी हे दोनही प्रकारच्या यज्ञाचे मार्ग आहेत. तेंच येथे सांगितले आहे. ॥१॥. आतां ह्यापुढें ह्या खंडांत आणि पुढील खंडांत प्रसंगानुसार मामुली यज्ञांत चित्ताचा आणि वाणीचा प्रयोग कोणी केव्हां करावा आणि त्यांत चुकी झाल्यास प्रायश्चित्त कसें घ्यावें तें सांगितले आहे. ह्या सर्व भागांत उपनिषदांतील मुख्य विषयाचे प्रतिपादन नसून यज्ञांतील विशेषांचें प्रासंगिक वर्णन आहे. ह्यांतील अर्थ सुबोधच आहे म्हणून फक्त टिप्पणें देतो. ह्यांत सांगितल्या गोष्टी (मागे पृष्ठ १)

उपाकृते = आरब्धे. प्रातरनुवाके = सकाळची स्तुति.

परिधानीया = अंतिमा ऋग्

व्यववदीत = मौनं परित्यज्य, दोषप्रदर्शनाय वदीत.

रिष्यति = विनश्यति; रिष् + लट् (मागे पृष्ठ २)

(१)

देवमार्गरूपी यज्ञासही परोक्षवाद पद्धतीनें लागू आहेत ~~किंवा~~ की काय ह्याचा विचार करणें अनुचित नाही. पण मला त्या परोक्षवादाचें चांगलेसें विवरण सुचलें नाही.

(२)

ब्रह्म्यानें दोष परिधानीयेच्या पूर्वी दाखविल्यास यज्ञ नष्ट होतो ह्याचा भाव असा कीं ती यज्ञक्रिया पुनः केली पाहिजे. परंतु परिधानीयेनंतर दोष दाखवि~~ल्यास यज्ञ पूर्णच होतो पण दोष ब्रह्म्यास लागतो असा भाव आहे (प्रो. मोडक)~~. पुढील खंडांत सांगितल्याप्रमाणें प्रायश्चित्त करावें म्हणजे यज्ञ पूर्ण होतो असा भाव आहे.

प्रावृहत् = उद्धृतवान्, निपीडितवान्
extracted, रस काढला.

विरिष्टं = जखम, क्षतं

संदधाति = भरून काढतो, जुळवितो,

ऋक्तः = ऋक् + तः -

यजुष्टः = यजुष् + तः

* भेषजकृतः = ~~कृतं भेषजं (औषधं) यस्य सः~~
~~भेषजकृतः || ज्याला औषध~~
~~दिले आहे असा~~. भेषजेन कृतः पूर्णीकृतः
भेषजकृतः असाही विग्रह होईल. (प्रो. जर्दे?)

उदक्प्रवणः = उत्तरेकडे सखल असलेला;
~~म्हणजे~~ चांगले फळ देणारा
असा भाव आहे कारण ~~उत्तर दिशा~~
शुभ आहे.

ब्रह्माणं अनु गाथा = ब्रह्याची स्तुति
करणारी गाथा.

गाथा अशी आहे

यतो यत आवर्तते |
तत्तद् गच्छति मानवो |
ब्रह्मैवं ऋत्विक् |
कुरूनश्वाऽभिरक्षति ||

अर्थ :- जेथे जेथे तो ब्रह्मा फिरतो, तेथे तथे
मानव (सर्व मनुष्य) जातो. (ब्रह्यामागे

मनुष्य जातात) श्रद्धा हा एकच कुलिक, अश्वा म्हणजे घोडी कुसूंचे म्हणजे यो द्र्याचें रक्षण करते त्या प्रमाणें, रक्षण करतो.

~~अध्याय~~

अध्याय ५ वा

अध्याय ५ खंड १: ह्यांत प्राणाचें श्रेष्ठत्व वर्णिलें आहे. व भाषा फार सुबोध आहे म्हणून फक्त टिप्पणे देतो.

ज्येष्ठ = वयानें मोठा; इतर सर्व इंद्रियांपूर्वी प्राण उत्पन्न होतो म्हणून तो वयानें मोठा.

प्राण हा श्रेष्ठ आहे हे येथेंच पुढे दाखविलें आहे.

वसिष्ठ = वस (चुरादि वासयति) स्नेहच्छेदापहरणेषु" असें धातुपाठांत आहे. त्या धातूपासून हा शब्द झाला असें मानून त्याचा अर्थ स्नेह किंवा प्रीति संपादन करणारा असा करावा. (वासयति स्नेहं कारयति स वसिष्ठः) वाणी ही वसिष्ठ आहे कारण गोड वाणीनें मनुष्य दुसऱ्याची प्रीति संपादन करतो. ऐतरेय २/४ मध्ये जो वसिष्ठ शब्द आहे तो तेथील अन्न शब्दाच्या साहचर्यामुळें ~~धनधान्यवान् अर्थ~~ "वसु" म्हणजे धन ह्यापासून झालेला. व धनधान्यसंपन्न ह्या अर्थाचा घेतला पाहिजे. येथें तो अर्थ जुळत नाहीं हें उघडच आहे.

प्रतिष्ठा = आधार ; ~~कारण~~ डोळा हा आधार आहे कारण डोळ्याचे ~~स~~ साहाय्यानेंच आपण दुर्गम देशांत स्थिरपणें उभे राहून चालूं शकतो.

संपद् = प्राप्ति ; कान ही प्राप्ति आहे, कारण कानानें ज्ञान मिळवून त्याप्रमाणें कर्म करून अनेक काम आपण प्राप्त करून घेतो.

आयतन = घर ; राहण्याचें ठिकाण ; मन हें आयतन आहे कारण सर्व प्रकारचें ज्ञान त्यांत राहतें. व त्या ज्ञानामुळेंच त्याचे लोक त्याच्या आश्रयानें राहतात. म्हणजे तो आपल्या लोकाचें आयतन ही होतो.

प्राण :— प्राण व इतर दुसरीं इंद्रियें म्हणजे वाणी, डोळा, कान व मन.

अहं ~~श्रे~~श्रेयसि = स्वताच्या मोठे पण विषयीं ~~ना~~ वाद अहं श्रेयान् अहं श्रेयान् ~~असा समज~~ ~~अहंश्रेय~~ इति विवादः अहंश्रेयस तस्मिन्

कळाः = मूकाः वाक्य खंड १४ मर्थ बालांना दोनचार महिनेपर्यंत मन नसते असे मानलें आहे

सुहयः = चांगला घोडा

पड्वीशंकून् = पादबंधनकीलान् ; पायाला बांधायच्याच्या दोरांच्या खुंट्या.

एधि = अस् + लोट् + हि ; रहा, जाऊनको्स.

"न वै वाचो .... भवति" = स्वरोस्वस्थ, वाणी, डोळे, श्रोत्र आणि मन ह्यांना, वाणी, डोळे, श्रोत्र आणि मन न म्हणतां प्राण असेंच लोक म्हणतात कारण प्राणच ~~ह्या सर्वांत~~ हीं सर्व इंद्रियें होतो (ह्या सर्व इंद्रियांची रूपें धारण करतो)

अध्याय ५ खंड २ :— प्राणाचें महत्व मागील खंडांत सांगितल्याप्रमाणे फार मोठें असल्यामुळे त्याच्या रक्षणार्थ पाहिजे तें अन्न खावें असें ह्या खंडांत, पहिल्या दोन वाक्यांत सांगितलें आहे. ~~ह्या खंडांत~~ येथें जें सांगितलें आहे त्यानें भक्ष्याभक्ष्य विभाग जो इतरत्र सांगितला आहे तो उडून जाईल अशी शंका घेऊं नये. दुसरें भक्षणीय असें कांहींच मिळत नसेल आणि प्राण जाण्याची वेळ आली तरच ~~पाहिजे~~ मिळेल ते तें खावें एवढाच ह्याचा अर्थ आहे. छा. १/१०/४ ह्यांत हे स्पष्टच सांगितलें आहे. छा. २/१३/२ ह्यांत ~~~~ ज्याप्रमाणें गम्यागम्य विचार बाधा नांहीं त्याप्रमाणेंच ह्यांतही भक्ष्याभक्ष्य विचार बाधा नांहीं असें मानलें पाहिजे. वेदांतसूत्रें ३/४/२८-३१ पहा. मागें पहा. खंडाचा अर्थ सुबोध आहे म्हणून फक्त टिप्पणी देतो.

"तद्वा एतदनस्यान्नं मनो ह वै नाम प्रत्यक्षं"

खंडाच्या पुढच्या भागांत महत्पद मिळविण्याची इच्छा करणाऱ्यास अल्पस्वल्पीच उपाय सांगितला आहे.

तें हे अन्नाचें आहे म्हणूनच त्यास अन्न म्हणतात
अन्न हें प्रत्यक्ष प्राणाचेंच नांव आहे. (कारण
प्राण हा शब्द अनचाच प्र हा उपसर्ग लागून ~~प्र + अन~~ बनला आहे)

वासः = वस्त्र

परिदधाति = झांकतात (वस्त्रानें झांकतात
(या प्रमाणें पाण्यानें झांकतात)

"लंभुको ह वासः भवति" = प्राण वस्त्र मिळविणारा होतो
वासः हें कर्म "लंभुकः" यांतील क्रियेचें;
लंभुकः = मिळविणारा; लभ् + णिच्
याचें हें रूप आहे.

द्वितीय वाक्याचा भाव पाण्याशिवाय दुसरें कांहीं पिऊं नये असा आहे.
"यद्यप्येनच्छुष्काय...... पलाशानि!" – ही
केवळ अयथार्थ स्तुति (अर्थवाद) आहे.

"अन्न आणि पाणी" यांची येथें स्तुफक्त
स्तुति आहे कारण त्यांनी प्राणांचें धारण होतें.

महत् = महत् पदं = मोठेंपणा.
दीक्षित्वा = म्हणजे दीक्षा धारण करून.
मंथेसंपातमवनेयत् = आहुति दिल्यानंतर राहिलेलें
तूप मंथांत टाकावें.
अमा = सह; अमावास्या यांत हाच शब्द आहे
अमः = अमति आत्ते इति अमः प्राणः
= प्राण
"अमा हि ते सर्वमिदं" हें सर्व जग तुझ्या सहच

राहते म्हणजे तुझ्यातच राहते.

पच्छः = पादशः म्हणजे मंत्राचा एक एक पाद म्हणून थोडे थोडे पितो (आचामति)

"तत्सवितुर्वृणीमहे" हा पाद म्हणून थोडे पितो
"वयं देवस्य भोजनं" हा पाद म्हणून थोडे पितो.
"श्रेष्ठं सर्वधातमम्" हा पाद म्हणून थोडे पितो.
"तुरं भगस्य धीमहि" हा पाद म्हणून बाकीचे सर्व पितो. नंतर ज्यांत मंथ आहे तो प्याला (कंस) किंवा भांडे (चमस) धुवून अग्निच्या पश्चिमेस ~~[illegible]~~ कातड्यावर किंवा जमिनीवरच (स्थंडिले)

वाचंयमः = न बोलणारा

अप्रसाहः = भय सोडून, निर्भय
प्रसाह म्हणजे पराजय असा अर्थ आहे.
अप्रसाह, ज्याचा पराजय होत नाही असा म्हणजेच निर्भय.

वरील ऋचेचा अर्थः — सर्वांना प्रसविणाऱ्या (सवितुः) देवाचें म्हणजे प्राणीचें श्रेष्ठं, सर्वप्रकारच्या शक्तीनां धारण करणारें (सर्वधातमं) असें अन्न (भोजन) आम्ही निवडले आहे. (घेत आहो). प्रजापतिच्या (भगस्य) शक्तिचें (तुरं) आम्ही ध्यान करतो, म्हणजे प्रजापति जो ब्रह्मा होऊन गेला त्याला

जसें बुद्धिबळ आणि शरीरबळ होते तसें आम्हांस मिळावें असें आम्ही ~~इच्छितो~~ "चैतन करतो".

Hume नें "तुरं" म्हणजे शक्ति असा अर्थ केला आहे

समृद्धि = सिद्धि

समृद्ध = सिद्ध, सफळ

ह्याच्या खंडाचा भाव असा आहे कीं ज्याला कोणत्याही प्रकारानें मोठें होणें आहे त्यानें उत्तमप्रकारचें अन्न खावें आणि प्राणायामाच्या वेळीं कोणतें ही अन्न खावें.

बृहदारण्यक ६।३ येथेंही असेंच कर्म सांगितलें आहे. व्यासपूत्र ३।१।१ वरील आमचें भाष्य पहा.

अध्याय ५ खंड :– ३

खंड ३ ते १० पर्यंत एकच प्रकरण आहे. मनुष्य मेल्यानंतर त्याला प्राप्त होणाऱ्या तीन गति ह्यांत सांगितल्या आहेत. मेल्यानंतर मनुष्याला ह्या तीन पैकीं कोणती तरी एक गति प्राप्त होते अशी तेव्हांच्या ऋषींची कल्पना होती. ~~ती खरी आहे किंवा नाहीं ह्याचा विचार करण्याची गरज नाहीं~~. ती खरीच आहे असें मानून हें प्रकरण वाचावें म्हणजे तें समजण्यास कठीण जाणार नाहीं. म्हणून येथें फक्त टिप्पणें देतो. ~~सांडिल्याच्या मताप्रमाणें नवथीही एक गति असल्याचें येथेंच अध्याय ३ खंड १४ ह्यांत सांगितलें आहे हें लक्षांत ठेवावें~~. (मागें पहा)

अनु हि = अनुशिष्टो हि वर (इवोऽधि)

"वेत्थ यदितोऽधि प्रजाः प्रयंति" – येथून प्रजा

जेथें (यत्) जातात तें जाणतोस काय?

१ व्यावर्तना = दोन मार्ग फुटण्याचें ठिकाण; देवयान व पितृयान हे दोन मार्ग फुटण्याचें ठिकाण.

असौ लोकः = पर लोक

"पंचम्यामाहुतौ पुरुषवचसो भवंति" = पांचव्या आहुतीच्या वेळीं पुरुष हे ज्यांचे नांव (वचस्) आहे ते उत्पन्न होतात. म्हणजेच पुरुष उत्पन्न होतात.

अवोचथाः = वच् + लुङ् + थाः

आयस्तः = यस् (प्रयत्न करणें) + क्तः = यस्त
आयस्त = त्रासितः

अर्ध = स्थानं

अप्राक्षीत् = प्रच्छ् + लुङ् + त्

वाक्य ५ वें = ह्यांत "यथा" शब्द दोनदां आला आहे. त्यापैकी "दुसरा" निरर्थक आहे. ~~किंवा त्याचा अर्थ "तथा" सारखा करावा असे एक टीकाकार म्हणतो~~. राजन्यबंधु ही शिवी आहे.
यथा मा त्वं .... वेदः = ते हे प्रश्न तूं मला जसे सांगितलेस त्यांचे एकाचें ही उत्तर मी जाणत नाहीं.

सभागः = सभां गच्छति इति सभागः

कृच्छ्री बभूव = संकटांत पडला. ~~...~~ पुढें सांगितल्या प्रमाणें तोपर्यंत ती विद्या क्षत्रियेतरांस शिकविली गेली नव्हती व आता ती ब्राह्मणास शिकवावी लागेल हे संकट

५।३।७-चा अर्थ:—
पण त्या राजानें गौतमास दीर्घकाल [चिरं] रहा अशी आज्ञा केली. (तूं कांहीं दीर्घकाळ येथें मजजवळ राहशील तर तुझी ही विद्या शिकण्याची इच्छा उत्कट आहे असें समजून मी तुला ती शिकवीन असा भाव आहे) आणि अशी आज्ञा करण्याचें कारण सांगण्याकरितां म्हणाला कीं ज्या अर्थी मला जीविषयीं तू विचारलेंस [अवदो यथा] ती ही विद्या [इयं] तुझ्यापूर्वी ब्राह्मणांकडे जात नव्हती म्हणजे ब्राह्मणास कोणी शिकविली नाहीं, या अर्थी [तस्माद्] सर्व लोकांमध्ये ती क्षत्रियांनाच शिकविली जात होती.॥
पुढें कांहीं दीर्घ काळानंतर तो राजा ती विद्या शिकविण्याकरितां गौतमास (पुढील खंडांत सांगितलें तें म्हणाला ॥७॥.

~~चिरं = विद्या शिकण्यास जाये इतका वेळ~~

यथा मा त्वं गौतमावदो ^[ज्या अर्थी [यथा]] यथेयं — हे गौतमा, तूं मला जीविषयी विचारलेस (अवद:) ~~त्या प्रश्नाविषयी~~ ~~(आतां सांगतो)~~ ती ही विद्या [इयं]

"क्षत्रस्यैव प्रशासनमभूत्" क्षत्रियांनाच ह्या विद्येचें प्रशासन म्हणजे शिकविणें होत असे = ही विद्या क्षत्रियांनाच शिकविली जात असे. ~~(मागें पहा)~~ (सभार पहा)

अध्याय ५ खंड ४:—

असौ लोक: = तो द्यु लोक, अंतरीक्षावरचा लोक जेथें सूर्यचंद्र असतात तो.

पर्जन्य = अंतरिक्ष लोक, हवेचा प्रदेश

देवा: = म्हणजे जगांत वापरणाऱ्या ऐश्वरी शक्ति

श्रद्धा, सोम: = मागील खंडांत पाणी पांचव्या आहुतिच्या वेळीं पुरुष बनते असें म्हटलें आहे म्हणून श्रद्धा म्हणजे समुद्रांतील पाणी व सोम म्हणजे त्या पासून झालेली वाफ असाच अर्थ ~~असावा~~. असला पाहिजे.

व्याससूत्र ३/१/१ चें परीक्षण पहा.

मागें पहा

~~स्नांच्या उद्देशानें श्रद्धेनें श्राद्धांत पाणी दिलें जातें म्हणून परीक्षाय द्यलीं पाण्यालाच श्रद्धा म्हटलें असावें असें वाटतें~~ "पंचम्यामाहुतावाप: पुरुषवचसो भवन्ति" इति प्रश्ने, पां होम्यतया श्रुतत्वात् अब्भावित श्रद्धेयाभियथि:।

मेल्यानंतर अप् परिवेष्टित जीव शरीरास सोडून जातो व तो अनेक ठिकाणी फिरून पुनः दुसऱ्या शरीरांत जातो ह्या गोष्टी श्रद्धेमुळेंच मानल्या आहेत प्रमाणसिद्ध नाहींत हें दाखविण्या करितांच अप् अर्थी श्रद्धा शब्द येथें योजला आहे असें उघड दिसतें. येथील अप् म्हणजे ही ज्यांत जीव परिवेष्टित आहे असें अप् असा अर्थ व्याससूत्र ३।१।१ वरूनही दिसतो. तें अप् "प्रथमतः समुत्क्रांत असतें असें येथें मान लेलें दिसतें.

"श्रद्धा वा आपः श्रद्धामेवारभ्य प्रणीय प्रचरति इति श्रुतेः" ॥ असें उपनिषद् ब्रह्मयोगिन्या टीकेंत म्हटलें आहे.

~~खंड~~ अध्याय ५ खंड ५ :—

पर्जन्य = पर्जन्य शक्ति

अशनि = खाली पडणारी वीज.

ह्रादनयः = गडगडाट

अध्याय ५ खंड ६।७ :— सुबोधच आहेत टिप्पणी ही न कोतं

अध्याय ५ खंड ८ :— उपस्थ = बाह्य जननेंद्रिय Vagina योनिमार्ग

योनि = गर्भाशय

अभिनंदा = मैथुन जनित सुख लवाः

उपमंत्रयते = संकेतं करोति

अंतः करोति = संवेशयति

अध्याय ९ खंड ९ :—

वाफ, वर्षे, अन्न, रेत, गर्भ असा हा क्रम ७ ते ८ खंडांत सांगितला. गर्भ हाच पुरुष. असें या खंडांत सांगितलें आहे.

यावद्वा = यावता कालेन जंतुः समग्रांगो भवति तावत्कालम्.

प्रेतं दिष्टं = मरण पावला असें ठरविल्यानंतर किंवा दिसून आल्यानंतर. किंवा वैद्यानें सांगितल्या नंतर

अग्नय एव = अग्नये एव

अर्थ: — जे हें मागील खंडांत सांगितलेले ज्ञान जाणतात आणि जे अरण्यांत राहून (अरण्यांत राहिल्याशिवाय ब्रह्मप्राप्ति होत नाहीं असा ह्याचा अर्थ घेऊं नये कारण मागें अ० ४ खं १५ ह्यांत व अ २ खं २३ ह्यांत ब्रह्मप्राप्तिला अरण्येवास आवश्यक सांगितला नाहीं. ब्रह्माचें ज्ञान व उपासना एवढेंच ब्रह्मप्राप्तीचें साधन तेथें सांगितलें आहे. ह्यावरून अरण्यांतील वास तपाला सहाय्यकारी उपकारक असतो ~~राहणारे लोक बहुतेक श्रद्धातप ह्यांची उपासना करतात~~ म्हणून "अरण्ये" हा शब्द योजलेला दिसतो. ह्यां ८।१५ येथें "शुचौ देशे" ह्याचा जो अर्थ तोच येथें "अरण्ये" ह्याचा आहे) श्रद्धा म्हणजे आत्मानंदल आणि आत्माद्वैत ह्यांवर दृढ विश्वास आणि तप: म्हणजे विषयांचा त्याग ह्यांची (इति) उपासना करतात ते चितेंतील ज्वालेंत जातात (अर्चिषमभिसंभवंति) ज्वालेंतून दिवसांत इत्यादि अ.४ खं १५ प्रमाणें ॥ हा देवयान मार्ग होय ॥१॥२॥

आतां जे गावांत राहणारे (गावांत राहणारे लोक बहुतेक ह्याप्रमाणें वागतात म्हणून "ग्रामे" असा शब्द योजला आहे. वनांत राहणारे देखील ह्याप्रमाणेंच वागतील तर त्यांना ही हेंच फल मिळेल हें उघड आहे.)

(अग्नि स्मृति) यज्ञ (इष्ट) पूर्त (विहिरी, खणणें, पाणपोई, अन्नसत्र वगैरे मनुस्मृति ४-२२६) आणि दान (दत्त) ह्यांची (इति) जे उपासना करतात ते चितेंतील धूमांत प्रवेश करतात, धूमांतून रात्रींत प्रवेश करतात, रात्रींतून कृष्णपक्षांत, कृष्णपक्षांतून

ज्यांत (रवि) दक्षिणेकडे जातो त्या सहा महिन्यांत जातात तेथून
संवत्सरांत जात नाहींत ॥ ३ ॥ . मासांतून
ते पितृलोकांत जातात, तेथून आकाशांत,
आकाशांतून चंद्रांत जातात. हा चंद्रच सोमराजा
होय. हेंच देवांचे अन्न आहे. तें देव खातात (मागे पहा) ॥४॥.
त्या चंद्रांत खाली पडण्याची वेळ येईपर्यंत
(यावत् संपातं भगवद्गीता ९/२० यांत
"संपात" याचा असाच अर्थ आहे.) राहून,
ज्याप्रमाणे, पूर्वी पृथ्वीवर आले
(यथेतं = यथा + इतं) त्याच मार्गानें पुनः
तो परततो. म्हणजे तो चंद्रांतून आकाशांत
जातो, आकाशांतून वायूंत जातो,
वायू झाल्यानंतर (भूत्वा) तो धूम म्हणजे
धुवार (mist) होतो. धुवार झाल्यानंतर
अभ्र होतो ॥५॥. अभ्र झाल्यानंतर मेघ होतो.
मेघ झाल्यानंतर वृष्टिरूपानें खाली येतो.
तो येथें तांदूळ, जव, औषधि, वनस्पति,
तिळ उडीद इत्यादि रूपानें उत्पन्न होतो.
येथून मात्र खरोखर बाहेर पडणें त्याला
कठीण आहे (दुर्निष्प्रपतरं = दुःखेन निष्प्रपत
ति यः सः = दुर्निष्प्रपतः याला तर "प्रत्यय
लागून दुर्निष्प्रपततरं असें अव्यय होतें पण
एका 'त'चा छांदस लोप
झालेला आहे). जो तें अन्न खाईल आणि

म्हणजे स्त्री पशु ह्यांचा जसा मनुष्य स्वसुखार्थ उपयोग करतात तसा देव चंद्राचा व चंद्रांवर गेलेल्या जीवांचा उपयोग करतात असा अर्थ श्री. शंकराचार्य सांगतात.

त्या अन्नापासून उत्पन्न झालेल्या रेताचें जो सिंचन करील त्याचेंच (बहुतांशी) रूप धारण करून (तद्रूप:) तो जन्मतो. ॥६॥. त्या पैकीं ज्यांनीं ह्या लोकीं चांगलें आचरण केलें असेल (रमणीय-चरणा: | चरण = आचरण) तें त्या चांगल्या आचरणाचें फळ भोगण्याच्या वेळीं (अभ्याशो ह यत् | अ. १ खंड ३ वाक्य १२ ह्या वरील टिप्पणी पहा) चांगल्या योनींत म्हणजे ब्राह्मण, क्षत्रिय किंवा वैश्य योनींत प्राप्त होतात. आणि ज्यांनीं ह्या लोकीं वाईट आचरण केलें असेल ते त्या वाईट आचरणाचें फळ फळ भोगण्याच्या वेळीं वाईट योनींत म्हणजे कुत्रा, डुक्कर, किंवा चांडाळ ह्यांच्या योनींत जातात. ॥७॥. ह्या दोन मार्गांपैकीं कोणत्याच मार्गानें (न) जाणारे ते हे पुन: पुन: परत येणारे क्षुद्र प्राणी (मशक वगैरे) होतात. जन्मावे आणि मरावें (म्हणजे मरणानंतर लगेच जन्मावें) असें हें तिसरें स्थान (अवस्था) (किंवा पंथ) आहे. ह्या कारणामुळें (तेन) म्हणजे (काहींच्या) ह्या परत येण्यामुळें (व काहींच्या प्रवेश होण्यामुळें) तो परलोक भरत नाहीं (संपूर्यते) म्हणून ह्या परत येण्यापासून निदान वाईट व क्षुद्र योनींत परत येण्यापासून स्वताचें रक्षण करावें (म्हणजे ज्ञान व सत्कर्म करावें). त्याविषयीचा म्हणजे वाईट किंवा क्षुद्र योनींत कोण जातात तें सांगणारा हा श्लोक आहे ॥८॥

(स्तेनो हिरण्यस्य सुरां पिबंश्च।
गुरोस्तल्पमावसन् ब्रह्महा चा॥
एते पतंति चत्वारः।
पंचमश्चाचरंस्तैः॥)

अर्थः सोन्याची म्हणजे धनाची चोरी करणारा, मद्य पिणारा, गुरुपत्नीशी गमन करणारा आणि ब्राह्मणास मारणारा हे चार आणि यांच्याशी अतिशय संघटन करणारा हे पांच पतन पावतात म्हणजे वाईट योनित किंवा क्षुद्र योनित जातात.॥९॥ परंतु हे पांच अग्नि जो जाणतो तो या पतिताशी सधटन करून देखील पापी होत नाही, जो जाणतो तो शुद्ध, पवित्र राहतो आणि पुण्यलोकास जातो॥१०॥

अध्याय ५वा खंड: ११: —

ह्या व पुढील १२ खंडांत जीवात्मा सर्व भूतांमध्ये व सर्वत्र सारखा भरलेला आहे व त्याचीच उपासना करावी असें सांगितलें आहे. व ते मुख्यतः १८ व्या खंडांत सांगितलें आहे. ह्या सर्व खंडांची भाषा सुबोध आहे म्हणून फक्त टिप्पणे देतो.

महाशाला: — मोठ्या घरांत राहणारे असा अर्थ इतरांनीं केला आहे. मोठ्या विद्यालयांत शिकलेले असा अर्थ ज्यास्त योग्य होईल.

संपाद्यांचक्रुः = ~~निश्चय~~ विचार करते झाले.

वैश्वानरं = विश्वातील नराला म्हणजे आत्म्याला

तेभ्यो न सर्वमिव प्रतिपत्स्ये = त्यांच्याकरितां मी सर्व जाणणार नाही ("पद्" धातु "घधते" याचे रूट)

अन्यमभ्यनुशासानि = दुसरा ज्ञाता, ~~सांगणारा~~ सांगणारा ~~दाखवीतो~~ दाखवूं

अर्हाणि = अर्हणानि = पूजनानि.

प्रातः संजिहानः उवाच = सकाळीं निजून उठतांना ~~उठतांना~~ "न मे स्तेनो जनपदे .... इत्यादि" म्हणाला ~~(म्हणजे)~~. ~~इतकी त्याची राज्य-व्यवस्था चांगली होती.~~ मी शुद्ध आहे हे दाखविण्याकरितां राजा हे म्हणाला.

(स्वतः सके शुद्धभाव आहे)

"येन हैवार्थेन पुरुषः चरेत् तं हैव वदेत्" = ज्या उद्देशानें (अर्थेन) मनुष्य कोणाकडे जाईल (चरेत्) तो उद्देश त्यानें सांगावा.

अध्याय ५ खंड १२ : ——— वैश्वानर आत्मा = विश्वरूपी नर

" ज्या शरीराचा एक भाग सुतेजा = अतिशय तेजस्वी (कारण तेथें चंद्र सूर्य फिरतात)

"तस्मात् तव सुतं .... दृश्यते = तूं द्युलोकालाच आत्मा समजतोस म्हणून द्युलोकाच्या प्राप्तीकरितां तूं यज्ञ करतोस ~~म्हणून~~ असा भाव आहे कारण "सुतम्" एकाहादि यज्ञांत असतें, अहीन यज्ञांत "प्रसुतं" असते आणि "सत्रां" मध्ये "आसुतं" असते.

" "अत्स्यन्नं इत्यादि" = यज्ञ करण्याकरितां तूं अन्न खातोस व त्यापासून तुला त्यापासून तुला आनंदही होतो (पश्यसि प्रियं) तसेंच फक्त दुसरा कोणी जो

द्युलोकाची उपासना करील त्याला मिळेल पणतें अठराव्या खंडांत सांगितले त्या फलापेक्षां म्हणजे सर्वभूतांच्या अन्न खाण्याच्या पासून तुला होणार्‍या आनंदापेक्षां लहान आहे कारण ह्या खंडांत निर्दिष्ट केलेले फल तुझ्या एकट्याच्या अन्न खाण्याचा आनंद होय. जास्त स्पष्टीकरण अठराव्या खंडांत आहे तें पहा.

" मूर्धा ते इत्यादि :— द्युलोकरूपी आत्म्याला तूं स्वताहून भिन्न मानतोस यामुळे मूर्धा तुटून पडल्यामुळे व्हावा तसा खेद तुला झाला असता असा भाव दिसतो.

अध्याय ५ खंड १३ :— "प्राचीन योग्य" हा शब्द (मागें पहा)

विश्वरूप — अनेक रूपें धारण करणारा.

तस्मात्तव बहु विश्वरूप ...... दासीनिष्कौ = आदित्याची उपासना करण्याकरितां तूं घरीं पुष्कळ बहुत प्रकारचें (बहुरूपं) उपभोग साहित्य बाळगतोस, अगदी तयार असलेला खेचरीचा रथ, दासी व दागिणे बाळगतोस. (दासीनिष्क हा समास न मानतां निराळीं पदें मानावीं) : प्रवृत्त म्हणजे अगदीं तयार असलेला असा अर्थ करावा.

अत्स्यन्नं इत्यादि = मागील खंडाप्रमाणें.

अंधोभविष्य: = तूं आदित्यरूपी आत्म्यास स्वताहून भिन्न मानतोस त्यामुळें डोळा फुटून व्हावा तसा खेद तुला झाला असता

तैत्तीरियांत (१/८) आला आहे . हें ~~[illegible]~~
~~विशेषनाम आहे असें इत तंत्री मान के आहे~~
~~[illegible]~~ हे विशेषण दिसते - तैत्तीरायाची टीका
पहा . प्राचीनयोग्य म्हणण्याचें कारण असें
आहे की प्राचीन विद्वान् आदित्याचीच
उपासना करीत होते व याप्रमाणें तूंही
करतोस .

~~जो चतुष्कलाची उपासना करील त्याला मिळेल~~.
असा भाव दिसतो. शिवाय हा तुझा आनंद अठराव्या खंडांत सांगितलेल्या आनंदापेक्षां लहान आहेच.

अध्याय ५ खंड १४ :—

वैयाघ्रपद्य = हा शब्द विशेषनाम नसून विशेषणच आहे असें वाटतें. व्याघ्रपद म्हणजे वाघाच्या पाया सारखे पाय ज्याचे आहेत असा म्हणजे पराक्रमी. त्याचा अपत्य म्हणजे वैयाघ्रपद्य म्हणजेच पराक्रमी. (प्राणाच्या) वायुच्या उपासनेमुळें पराक्रमी बनलेला.

पृथग्वर्त्मा = पृथक् म्हणजे नाना वर्त्म म्हणजे मार्ग ज्याचे तो (म्हणजे शरीर बाहेर अनेक ठिकाणी शक्ति रूपाने संचरणारा होणारा आणि शरीरांतही ~~...~~, हात, पाय, हृदय वगैरे इंद्रियांत फिरणारा)

पृथग्बलयः = नाना अन्न वस्त्रादि बळि

रथश्रेणयः = रथाच्या पंक्ति (मागे पहा)

अत्स्यन्नं इत्यादि = मागील बाराव्या खंडा प्रमाणें.

"प्राणस्त उदक्रमिष्यत्":— तूं वायुस आपणाहून भिन्न मानतोस म्हणून प्राण बाहेर निघून गेल्याने व्हावा तसा खेद तुला ~~होईल असा भाव~~ झाला असता असा भाव आहे.

अध्याय ५ खंड १५ :—

बहुलः — ज्यांमध्ये बहु म्हणजे पुष्कळ आहे असा.

अत्स्यन्नं इत्यादि: मागील बाराव्या खंडाप्रमाणें

ह्या उपासकाच्या मागें रथश्रेणी का येतात याची उपपत्ति समजली नांहीं. येथें परोक्षवाद आहे असें मानलें तर कांहीं उपपत्ति लागेल. रथश्रेणी म्हणजे मनोरथश्रेणी असा अर्थ आहे काय? असा अर्थ असेल तर त्याचे अनेक मनोरथ म्हणजे वासना पूर्ण होतात असा अर्थ होईल व तो उपपन्नच आहे. किंवा रथ म्हणजे इंद्रिये असा अर्थ असेल आणि इंद्रियें तुझ्या मागें येतात म्हणजे इंद्रिये स्वकार्यक्षम असल्यामुळें तुझ्या सर्व आज्ञा पाळतात असाही अर्थ असेल व तोही उपपन्नच आहे.

संदेह = देहमध्यभाग

संदेहस्ते व्यशीर्यत् = तूं आकाशाला आपणाहून भिन्न समजतोस म्हणून संदेह गळून पडल्याने व्हावें तसें दुःख तुला झालें असतें असा भाव दिसतो.

अध्याय ५ खंड १६ :—

वैयाघ्रपद्य = चवदाव्या खंडाप्रमाणें

रयि = अन्न ; पाण्यापासूनच अन्न उत्पन्न होते म्हणून ह्या आत्म्याला रयि म्हणजेच अन्न म्हटलें आहे. रयि अर्थ श्री शंकराचार्य

बस्ति = मूत्राशय असा मागील टीकाकार अर्थ करतात. पण मूत्राशयाला काहींच महत्त्व नाहीं. बस्ति ह्याचा अर्थ कोणती ही पिशवी असाही होईल. म्हणून येथें अन्न व पाणी प्रथमतः जीत जातें ती पिशवी म्हणजे आमाशय असा अर्थ घ्यावा. ही पिशवी मूत्राशयापेक्षां जास्त महत्त्वाची आहे.

म्हणजे धन असा अर्थ श्री शंकराचार्य करतात. पण अन्न हें खऱ्या धनापैकीं एक आहे व तेंच येथें अभिप्रेत दिसतें म्हणून रयिचा अर्थ अन्न करावा.

अत्स्यन्नं इत्यादि = मागील बाराव्या खंडाप्रमाणें.

बस्तिस्ते व्यभेत्स्यत् = तूं आपाला आपणाहून भिन्न समजतोस म्हणून बस्तिचा भेद झाल्यानें व्हावें तसें दुःख तुला झालें असतें असा भाव.

अध्याय ५ खंड १५ :—

प्रतिष्ठा = आधार

अस्यन्नं इत्यादि = मागील बाराव्या खंडाप्रमाणे

पादौ ते व्यम्लास्येताम् = तूं पृथ्वीला आपणाहून भिन्न समजतोस म्हणून, पाय म्लान म्हणजे (शुष्क) रोडे झाल्याप्रमाणे तुला दुःख झाले असते असा भाव आहे ~~असें वाटतें~~.

अध्याय ५ खंड १८ :— ह्या प्रकरणांत हाच खंड अत्यंत महत्वाचा आहे. ह्यांत मागील उपासनांचा दोष दाखवून श्रेष्ठ उपासना कोणती तें सांगितलें आहे.

पृथक् आत्मानं = ~~आत्म्यापासून~~ ह्या आत्म्यापासून म्हणजे स्वताच्या जीवात्म्यापासून भिन्न. "आत्मानं" हि द्वितीयाविभक्ति "पृथक्" ह्या अव्ययामुळें झाली ~~असे~~ आहे. "पृथक्" ह्याने द्वितीया, तृतीया किंवा पंचमी होते. ~~कोणी असे मानतात "आत्मानं" हे "वैश्वानरं" ह्याचें विशेषण आणि अर्थात् "विद्वांसः" याचें कर्म आहे, तथापि त्यांना "पृथक्" ह्याचें स्पष्टीकरण करण्याकरीतां कांहीं तरी अध्याहृत घ्यावें लागेल व तें "स्वताचा आत्मा" हेंच घेतां येऊं शकतें.~~

प्रादेशमात्रं — कठवल्ली ४।१२-१३ मध्यें ज्याकरितां "अंगुष्ठ मात्र" म्हटलें आहे त्याकरितांच "प्रादेशमात्र" असें येथें म्हटलें आहे हें उघड आहे. प्रादेश म्हणजे वीत आणि छातीची रुंदी वीति एवढीच आहे छातीतच हृदय व फुप्फुसें हीं जीवास प्राणरक्षक इंद्रियें आहेत म्हणून "प्रादेशमात्र" असे म्हटलें आहे. हें विशेषण जीवात्म्यालाच लावतां येतें हेंही उघड आहे. हनुवटीपासून ओटीपोट्यापर्यंतही लांबी वीति एवढीच आहे. तीवरून ही जीवात्म्यास प्रादेशमात्र म्हटलें असेल (समोर पहा)

अभिविमान = अभिमान = अहंकारयुक्तम्
= जीवात्मानं

अर्थ: — त्यांना तो राजा म्हणाला "तुम्ही वैश्वानराला म्हणजे विश्वांतील आत्म्याला, ह्या स्वताच्या ह्या जीवात्म्याहून जणू वेगळे समजून अन्न खातां. परंतु जो, ह्या वीतभर रुंद असलेल्या छातींत किंवा (डोक्यांत) राहणाऱ्या, अहंकारयुक्त आत्म्यालाच म्हणजे जीवात्म्यालाच वैश्वानर (विश्वांतील आत्मा) मानून त्याची उपासना करतो, तो सर्व लोकांच्या म्हणजे समाजांच्या सर्व आत्म्यांच्या ठिकाणीं ठिकाणी सर्व भूतांच्या ठिकाणीं अन्न खातो म्हणजे तुम्हांला एकट्या स्वताच्याच अन्न खाण्याचा आनंद मिळतो पण त्याला सर्व भूतें अन्न खातांनां जो आनंद अनुभवितात तो ही मिळतो. (दुसऱ्याच्या सुखानें ही तो सुखी होतो.) अर्थात् त्याचा

मागे पहा

आनंद फारच मोठा असतो. ॥१॥ वैश्वानर म्हणजे विश्वाचा आत्मा मानलेल्या ह्या जीवात्म्याची मूर्धा हाच सुतेजा द्युलोक, ह्या अशा जीवात्म्याचा डोळा हाच विश्वरूप आदित्य, ह्या अशा जीवात्म्याचा प्राण हाच पृथग्वर्त्मा वायु, ह्या अशा जीवात्म्याचा देहमध्यभाग हेंच बहुल आकाश, अशा ह्या जीवात्म्याचा बस्ति हेंच रयि म्हणजे अन्न उत्पन्न करणारे पाणी (आप), आणि पाद हीच प्रतिष्ठा असलेली पृथ्वी, त्याची छाती ही अग्निहोत्राची वेदी, त्याचे केश हेच बर्हिष म्हणजे दर्भ, त्याचें हृदय हेंच गार्हपत्य अग्नि होय आणि त्याचे मन हाच अन्वाहार्यपचन अग्नि आणि मुख हाच आहवनीय अग्नि होय. ह्या जीवात्म्याची उपासना केल्यानेंच विश्वातील आत्म्याची उपासना होते आणि ह्याची अन्न पान वगैरेनी करावयाची उपासना केल्यानेंच अग्निहोत्र व यज्ञ होतो असा भाव आहे आणि ह्याचाच विस्तार आणि स्पष्टीकरण पुढील पांच खंडांमध्ये आहे.

जीवात्म्याला वैश्वानर मानल्या मुळें

अध्याय ५ खंड १९ :—

अर्थ :— म्हणून (तत्) (दुसऱ्याजीवाचें तोंड हाच आहवनीय आणि ~~जीवात्म्याची उपासना करावयाची~~ आहे म्हणून) जें अन्न (भक्तं) प्रथम येईल तें होम करावयाचेंच द्रव्य होय. तो (अन्न-याची) जी पहिली (दुसऱ्याच्या तोंडांत) आहुती हवन करील ती "प्राणाय स्वाहा" असें म्हणून हवन करावी. या आहुतीने प्राण तृप्त होतो. ॥१॥ (या दुसऱ्याचा) प्राण तृप्त झाल्यानें (त्याचा) डोळा तृप्त होतो, डोळा तृप्त झाल्यानें आदित्य तृप्त होतो. आदित्य तृप्त झाल्यानें द्युलोक तृप्त होतो, द्युलोक तृप्त झाल्यानें ज्यांवर आदित्य आणि द्युलोक यांची सत्ता चालते ते सर्व तृप्त होते आणि (आधिलैश्वक:) त्याच्या तृप्ति मागून (तस्यानु तृप्तिं) उपासक प्रजा, पशु, अन्न वगैरे, तेज आणि ब्रह्मवर्चस ह्यांनीं तृप्त होतो. ॥२॥.

अध्याय ५ खंड २०–२३ :— ह्यांचा अर्थ वरील एकोनवीसाव्या खंडाप्रमाणेंच करावा. ह्या ~~१९~~ २४ खंडांचा भाव हाच आहे कीं अन्न सेवनानेंच जीवात्मा ~~संतुष्ट~~ व तृप्त होतो व त्यास आनंदाची प्राप्ती होते. ते. स्वताचा व इतरांचा जीवात्मा (वैश्वानरच अर्थात) एकच आहे असें मानून सर्वच जीवात्म्यांस तृप्त करण्याचा जो प्रयत्न करतो त्यास परमानंदाची प्राप्ती होते ~~असा भाव आहे~~.

अध्याय ५ खंड २४ :

अर्थ (विश्वाचा आत्मा) सर्व जीवां मध्ये एकच जीवात्मा आहे व त्या जीवांचीच उपासना करावी हें न जाणतां जो अग्निमध्ये आहुति टाकण्याचें अग्निहोत्र करतो त्याचें तें कर्म, अंगार सोडून भस्मांत च आहुति टाकण्यासारखें होतें ॥१॥ आतां हें जाणून जो दुसऱ्यांच्या मुखांत आहुति टाकण्याचें अग्निहोत्र करतो, तो सर्व समाजाच्या ठिकाणीं, सर्व भूतांच्या ठिकाणीं, सर्व जीवांत्यांच्या ठिकाणीं हवन करतो (कारण सर्वां अन्न खाण्यानें त्यास जें सामर्थ्य प्राप्त होतें त्यानें तो सर्वांच्या हिताकरितां (सुखाकरितां) झटतो व सर्वांस अन्न व आनंद देण्याचा प्रयत्न करतो).

॥२॥ त्यानंतर गवतांतील काडीचें (इषिका) टोंक (तूल) अग्निमध्ये टाकलें असतां (प्रोतं) जळून जातें (प्रदूयेत=नाश पावते) त्याप्रमाणें जीवात्म्यैक्य जाणणारा जो विद्वान् हे दुसऱ्यांच्या मुखांत अन्न टाकण्याचें अग्निहोत्र करतो त्याचीं सर्व पापें (अर्थात् दुःखें) जळून जातात. ॥३॥ म्हणून जो ह्या प्रमाणें जीवात्म्यैक्य जाणणारा जरी चांडाळाला आपलें उच्छिष्ट देईल तरी विश्वाच्या (वैश्वानरे) आत्म्यांतच

त्यानें हवन केल्यासारखे होतें. ("न शूद्राय मतिं दद्यान्नोच्छिष्टं न हविष्कृतं" हें वचन मनुस्मृतींत न०।। आहे त्या सारख्या वचनांचा येथें निर्देश आहे.)
ह्या संबंधानें पुढील श्लोक आहे ॥४॥. ज्या-प्रमाणें भुकेलेलीं मुलें अग्नीची उपासना करतात, याप्रमाणेंच सर्व भूतें, ह्या (दुसऱ्यांच्या मुखात अन्नाचे हवन करण्याच्या ब्रह्मज्ञांच्या) अग्निहोत्राची उपासना करतात. ॥५॥. (उपासनाकरतात म्हणजे, अन्नाकरितां भोंवतीं बसतात.)

अध्याय ६ वा

अध्याय ६ खंड १:—

मागील पांच ही अध्यायांत एकूण सर्व जीवा-त्म्यांचें ऐक्य मानून त्यांच्या सुखार्थ कर्मे करावीत असें सांगितलें आहे. पुढील तीन अध्यायांत हें जीवात्म्यैक्य सिद्ध करण्याचा प्रयत्न केला आहे आणि एकंदरीत या कर्मसिद्धां-ताच्या बुडाशीं असलेलें तत्वज्ञान सांगितलें आहे.

अननूच्य = अनधीत्य

ब्रह्मबंधु = ब्राह्मणाचा म्हणजे ब्रह्मज्ञाचा बंधु (नातलग) स्वतां ब्राह्मण म्हणजे ब्रह्मज्ञ नाही असा; हलका ब्राम्हण:

महामना = स्वतास मोठा मानणारा

अनूचान = दुसऱ्यास शिकविण्यास समर्थ

असा विद्वान्        इदं = असा | हा "इदं"चा पाठभेद दिसतो.

अनूचानमानी = स्वतास अनूचान मानणारा.

स्तब्धः = ताठ, अनम्र

"अप्राक्ष्यः" हें लेट्चें रूप आहे. लुङ्चें "अप्राक्षीः" आणि लृङ्चें "अप्रक्ष्यः" रूप होतें.

आदेश = उपदेश, ज्ञान.

वाचारंभणं विकारो नामधेयं = विकार हा फक्त बोलण्याचें साधन असलेलें नामधेय म्हणजे नांव आहे. वाचायाः आरंभणम् क्रिया येन स्यात् तत् (नामधेयम्) वाचारंभणं म्हणजे वाचेची म्हणजे बोलण्याची क्रिया ज्यानें होते तें म्हणजेच बोलण्याचें साधन.

नखनिकृंतन = नक्षण, नखें काढण्याचें शस्त्र

कार्ष्णायस = पोलाद.

लोह = स्वर्ण असा अर्थ पूर्वीचे टीकाकार करतात. तें यांचें करणें बरोबर दिसतें. कारण यांचें मणि म्हणजे अलंकार ह्या शब्दाशीं संबंध आहे. व अलंकार लोखंडाचे किंवा तांब्याचे करीत नसत म्हणून येथें "लोह" ह्याचा अर्थ पाश्चात्य टीकाकार करतात त्याप्रमाणें तांबें किंवा लोखंड असा करता येत नाहीं.

भगवंतः = मे गुरवः ; शिक्षकाः.

"तद्धैक आहुरसदेवमग्र आसीदेकमेवाद्वितीयं ॥"

येथें छा० ३।१९ किंवा तै० २।७ ~~बेथे~~ ह्या उपनिषद्वाक्यांचा निर्देश आहे असें वाटण्याचा संभव आहे पण खरोखर तसें नांहीं कारण तेथील "असद्" ह्याचा अर्थ अव्याकृत, अनाविष्कृत असा आहे आणि येथील "असत्" ह्याचा अर्थ पूर्णपणे अस्तित्वांत नसलेलें असा आहे.

जायत = हें जा (जायते) ह्याचें लङ्‌नचें रूप आहे. उपनिषदांमध्ये केव्हां केव्हां लङ्‌मध्ये मागें "अ" लागत ही नांहीं. ऐतरेयांत ~~३।१~~ ४।१ आणि २ मध्ये "ईक्षत" अशीं रूपे आहेत. हीं लङ्‌अचींच रूपे मानावीं लागतात. ~~किंवा~~ वैदिक भाषेंत लङ्‌नत केव्हां केव्हां अडागम होत नाहीं. ~~येथेच तेथें ही पाठभ्रंश झाला असें मानावे म्हणजे येथील पाठ "सदजायत" असा मानावा आणि तेथील पाठ "ऐक्षत" असा मानावा. ह्याच खंडामध्ये "ऐक्षत" अशींच रूपें आहे~~. ही गोष्ट नमूद केली आहे.

(पाणिनीय सूत्र "बहुलं छन्दसि" अमाङ्योगेऽपि न माङ्योगे ह्यांत)

ऐक्षत = हें ह्या खंडामध्ये सर्वत्र गौणार्थानें योजलें आहे असेंच मानावें लागतें. कारण "एकमेवाद्वितीयं" म्हणजे निर्द्वंद्व सारख्या अद्वैतावस्थेंत असलेलें "सत्" (सचेतन हो) किंवा

अग्रे = जगाच्या उत्पत्तिच्या पूर्वी.

अद्वितीयम् = सता बरोबर दुसरे काहीं ~~नसणे~~.

"यत्र क्वच शोचति ..... आपो जायंते" =

"जेव्हां मनुष्य रडतो किंवा जेव्हां मनुष्यास घाम येतो तेव्हां तेजापासूनच म्हणजे शोकाच्या किंवा अग्निच्या किंवा उन्हाच्या ऊष्णते पासूनच पाणी उत्पन्न होते असें आपण पाहतो."

जड (चैतन्यरहित) तेजः किंवा आपः विचार करूं शकत नाहींत, (मागेपहा) म्हणून "ऐक्षत" ह्याचा अर्थ जेणूं काय विचार केला (ऐक्षत इव) असा करावा. "ऐक्षत" असें गौणार्थानें तरी म्हणण्याचें कारण "रचनानुपपत्तेश्च नानुमानं" (वेदांतसूत्र २।२।१) ह्या सूत्रांत सांगितल्याप्रमाणें आहे. ह्या विलक्षण जगाची रचना विचारपूर्वक कोणी करावी अशी आहे हेंच, ते कारण एकूण वेदांतसूत्रें १।१।६-११ ह्यांत येथें "ऐक्षत" हा शब्द मुख्यार्थानें योजला आहे असें म्हटलें आहे तें चूक आहे. हाच निर्णय ऐतरेय १।१-२ येथील "ईक्षत" ह्या शब्दाला आणि प्रश्नोपनिषदांतील (६।३) "ईक्षांचक्रे" ह्या शब्दांनाही लागू आहे. ह्यावरून "सत्" हें अचेतन किंवा जड आहे असें आमचें मत आहे असें कोणी समजूं नये. "सत्" हें सचेतनच आहे; "तन्निष्ठस्य मोक्षोपदेशात्" (१।१।७) आणि "स्वाप्ययात्" (१।१।९) ह्या वेदांतसूत्रांच्या श्री शंकराचार्यांनीं विवरणांत जीं कारणें दिलीं आहेत त्यावरून "सत्" सचेतन आहे असें उपनिषदांचें मत सिद्ध होतें. विचार न करतांच आपण ब्रह्मानें जग निर्मिलें असें म्हणण्यांत ब्रह्माला कमीपणा देण्याऐवजी मोठेपणाच देतो. कारण त्याला मानवाप्रमाणें विचार करण्याची ही गरज नव्हती असें आपण दाखवितो

मुंडकांत २।१।२ येथें ब्रह्माला "अप्राणो ह्यमनाः" असें म्हटलें आहे त्यावरूनही ब्रह्माला मन नसल्या-मुळें ब्रह्म विचार करूं शकत नांहीं असेंच ठरतें.

तेजः = ~~प्रकाशमान~~ अत्युष्ण वायुरूप पदार्थ

अपः = द्रव पदार्थ | अन्न = घन पदार्थ

"तस्माद्यत्र क्वच शोचति ... जायते" :— हें ~~कारण~~ तेव्हांच्या लोकांस खरें वाटत असले तरी, तथापि ह्या उदाहरणाकडे तेव्हांच्या लोकांच्या दृष्टीनें पहावें. आज आपण तसें मानण्याचें कारण नाहीं. वायुरूप पदार्थाला थंडी लागल्यानें द्रवपदार्थ होतो हें आज निश्चित माहीत झालें आहे. वायु, द्रव, आणि घन ह्या द्रव्याच्या तीन अवस्था तेजः, अपः आणि अन्न ह्या शब्दांनीं दाखविल्या आहे हें स्पष्ट दिसतें.

स्वेदते = घाम येतो ~~संतप्त होतो, संतापतो, उष्ण होतो~~

तस्माद्यत्र क्वच वर्षति ..... जायते :— हें ~~कारण~~ तेव्हांच्या लोकांस खरें वाटत असलें तरी तथापि ह्या उदाहरणाकडे तेव्हांच्या लोकांच्या दृष्टीनें पहावें. आजही आपण तसें मानण्याचें कारण नाहीं. द्रवरूप पदार्थाला थंडी लागल्यानें घन पदार्थ तयार होतो हें आज निश्चित झालें आहे. द्रव्याच्या वायु, द्रव, आणि घन ह्या तीन अवस्था तेजः अपः आणि अन्न ह्या शब्दांनीं दाखविल्या आहेत हें स्पष्ट आहे. मुंडकांत |१|१|८| अन्न शब्दानें वायु, द्रव आणि घन ही तीन ही अभिप्रेत आहेत. तैत्तिरीयांत (२|१) आकाशादि सृष्टि (जगदुत्पत्ति) सांगितली त्यापेक्षां येथीलच सृष्टि जास्त उपपन्न आहे. कारण

(मागें पहा)

प्रथमत अंत्यंत उष्णवायुरूपी पदार्थच प्रथमतः
उत्पन्न झाले ते थंड होत होत त्यापासून द्रव
पदार्थ व घनपदार्थ उत्पन्न झाले हें आताच्या
शास्त्रज्ञांस ही मान्य आहे.

सृष्टि संबंधानें निरनिराळ्या उपनिषदांमध्ये मतभेद आहे, तिकडे लक्ष देण्याची गरज नाहीं. कारण तो उपनिषदांचा खरा विषयच नव्हे. जीवात्म्याच आनंदाचा अनुभव घेऊं शकतो हें सांगणें आणि तो आनंदाचा अनुभव घेण्याचा मार्ग सांगणें हाच उपनिषदांचा विषय आहे. ब्रह्मापासून जीवाची उत्पत्ति कशी झाली हा प्रसंगिक विषय आहे, त्या प्रतिपादनांत भेद असल्यानें मुख्य सिद्धांतास बाध येत नाहीं. मुख्य सिद्धांतासंबंधानें मुख्य अक्षरा उपनिषदांमध्ये मतभेद दिसत नाहीं. सृष्टिक्रम यथार्थपणें व स्पष्टपणें मुंडकांत (१।१।८) च सांगितला आहे.

व तो सर्व जीवांचें ऐक्य दाखविण्याकरितां प्रतिपादला आहे.

अध्याय ६ खंड ३ :—

येथें उत्पत्ति क्रमाच्या दृष्टिनें दुसरें व तिसरें वाक्य ह्यानंतरच पहिलें वाक्य पाहिजे. उपनिषदांच्या विलक्षण पद्धतीनें हीं वाक्यें उलटक्रमानें दिलीं आहेत. म्हणून प्रथमतः वाक्य दुसरें व तिसरें व नंतर पहिलें घेऊन असा अर्थ होतो :— त्या ह्या सत्संज्ञक देवतेनें, जगत्कारण विचार केला : अहो ! आतां मी

ह्या तेजः आपः आणि अन्न ह्या नांवा-
च्या तीन देवतांमध्ये ह्या जीवरूपी मी ह्या स्वताच्या
आत्म्यानें
प्रवेश करून नांवें
आणि रूपें वेगळी वेगळीं करून प्रकट करो.
(करावीत; लोट्‌चा अर्थ विध्यर्थी-
सारखा घ्यावा.) ॥२॥ त्या तीन
देवतांपैकीं एकटी एकटी असलेलीला (एकैका) तिहेरी तिहेरी
(त्रिवृतं त्रिवृतं) करावी
म्हणजे प्रत्येक देवतेंत तीनही देवतांचे
अंश येतील असें करावें, असें म्हणून
अर्थात् व त्याप्रमाणे करून, त्या सत्संज्ञक
देवतेनें ह्या जीवरूपी स्वताच्या
आत्म्यानें त्या त्रिवृत केलेल्या तीन देवतांमध्ये
प्रवेश केला, व नांवें आणि रूपें (शरीरें)
वेगळीं वेगळीं करून प्रगट केलीं
(म्हणजेच निरनिराळीं भूतें निर्माण
केलीं) ॥३॥ त्या ह्या प्रमाणें निर्माण
केलेल्या भूतांची उत्पत्ति (बीजानें)
तीन प्रकारचीच आहे. अंडांतून
उत्पत्ति (पक्षी वगैरेंची), जीवांतून

व्याससूत्र २।४।२० च्या परीक्षणांत ह्याचें विवरण आहे तें पहा

"इमाः तिस्रो देवताः" हें अनुप्रवेश' ह्याचें कर्म आहे.

म्हणजे जरायूमधून होणारी (मनुष्य व पशु यांची) उत्पत्ति, पृथ्वीलें फोडून बाहेर निघणारा जो अंकुर त्यापासून होणारी (वृक्ष लतावगैरेंची) उत्पत्ती ॥ १ ॥ इ. बाक्य, त्या तेजस, आप: आणि अन्न ह्या तीन देवतांपैकी एकटी एकटी असलेलीला त्यानें त्रिवृत त्रिवृत केलें. त्या तीन देवतापैकी एकटी एकटी असलेली त्रिवृत त्रिवृत कशी होते ते माझ्याजवळून समजून घे ॥ ४ ॥.

अध्याय ६ वा खंड ४ :—

अध्याय १ खंड ६ ह्यांत ज्याप्रमाणें सूर्य किरणांचे शुक्ल आणि "नीलं परः कृष्णं" असे दोन प्रकार सांगितले आहेत, त्याप्रमाणेंच येथें लाल, पांढरे आणि कृष्ण असें किरणांचे प्रकार मानले आहेत असें दिसतें. वायुपासून निघणारे किरण लाल, द्रवपदार्थापासून निघणारे किरण पांढरे. शुक्ल आणि घन पदार्थापासून निघणारे किरण कृष्ण असें येथें मानलें आहे असें दिसतें. हे आजच्या पदार्थविज्ञानशास्त्रज्ञास मान्य होणारें नसलें तरी तेव्हां तसें मानीत असें समजून ह्या खंडाचा अर्थ लावावा व तो सुबोध आहे. शेवटलीं तीन वाक्यें थोडीं दुर्बोध वाटतील त्यांचा अर्थ

देतो. अर्थ:— मागील खंडांत व मागील वाक्यांत सांगितले के जाणणारे (त द्विद्वांस:) पूर्वीचे महाविद्यालयात शिकलेले (महाशाला). अतिशय विद्वान लोक (महाश्रोत्रिया:) असें (एतद्) म्हणाले की "आतां (अद्य) आम्हाला कोणीही न ऐकलेली विचार न केलेली आणि न जाणलेली अशी कोणतीही वस्तु सांगं (दारवदं) शकणार नांही." (तेजस अप व अन्न) कारण ह्या तीन जाणल्याने च (एभ्य:) त्यांनी सर्व वस्तू जाणल्या. ॥५॥

(हीपंचमी मानावी)

(तें असें) जें (यदु) लाल असल्यासारखें होते तें तेजाचें रूप असें त्यांनी जाणलें. जें पांढरे असल्यासारखें होते ते अपाचे रूप असें त्यांनी जाणलें आणि जें काळें असल्यासारखें होतें तें अन्नाचें रूप होते असें त्यांनी जाणलें. ॥ ६ ॥. म्हणजे जें न जाणल्यासारखें होते तें देखील ह्या तीन देवतांचाच समास (संयोगच) च होय असें त्यांनी जाणलें ॥ (आतां येथून पुढें) ह्या तिहेरी तिहेरी असलेल्या (त्रिवृत् त्रिवृत्) पुरुषांत

(पुरुषशरीरांत) गेल्यानंतर (प्राप्य) पुनः
म्हणजे वेगळ्या त्या
एकस्या एकस्या (एकेका) कशा होतात
ते मज पासून समजाऊन घे. (हा
पुरुषांना
खरा अर्थ आजपर्यंत ~~कोणासही~~ समजला नाही
असे दिसते. हाच अर्थ खरा आहे कारण
हयास च अनुसरून पुढील खंडांत अन्न
पाणी आणि तेजस् (घृत वगैरे) ह्यांची
विभागणी कशी होते ते सांगितले आहे.
म्हणजे पुढील खंडांत संयोग सांगितला
नसून विभजन सांगितले आहे मागे पहा.)

अध्याय ६ खंड ५ :—

येथें "अन्न" ह्याचा अर्थ मागील खंडांत
आहे त्याप्रमाणें "घन पदार्थ" असा नसून
त्रिवृत् "अन्न" म्हणजे तेजस्, अप आणि
अन्न ह्यांचा समास म्हणजेच खाद्यपदार्थ
असा आहे. असेंच येथील आपः आणि
तेजः ह्याविषयींही समजावें. आपः म्हणजे
पाणी आणि तेजः म्हणजे तेल घृत वगैरे

स्थविष्ठः = अतिशय जड, घनपदार्थ

मध्यमः = मध्यम प्रमाणांत जड,
= द्रव पदार्थ

अणिष्ठः = अतिशय हलका
= वायुरूप पदार्थ

विज्ञापयतु = समजावून द्या.

"त्रिवृत् त्रिवृत् एकैका भवाति" ह्याचे ही संदर्भानुसार दोन अर्थ होतात. मागें " एकट्या एकट्या असलेल्या त्रिवृत् म्हणजे मिश्रित झाल्या असा अर्थ आहे" तथापि येथें "त्रिवृत् असलेल्या एकट्या एकट्या होतात" असा अर्थ आहे. वाक्यांतील कर्ता आणि विधेय बदलल्यानें अर्थाचा बदल होतो हें उघड आहे.)

ह्या दोन व पुढील दोन खंडातील गोष्टी आताच्या शास्त्रज्ञास पटणार नाहीत तथापि तेव्हांच्या लोकांस पटत होत्या असें मानून हे चार खंड वाचावे म्हणजे ते सुबोध आहेत. हा उपनिषदाचा मुख्य विषय नाही म्हणून ह्याच्या खरे खोटेपणाचा विचार करण्याची गरज नाही. एकाच वस्तूपासून म्हणजे सतापासूनच सर्व बनले हाच ह्या सर्व (भागांचा)

अध्याय ६ खंड ६ :—

समुदीषति = सम् + ईष् म्हणजे जोणें (ईषति)

अध्याय ६ खंड ७ :—

आश = अश् + लिट्

अभ्याहितस्य = सर्पण (जळण) न घालतां ठेवून दिलेला (असा भाव)

अशान = अश् + लोट् मध्यमपुरुष एकवचन

अन्नेनउपसमाहिता = जीवर अन्न टाकले आहे अशी

प्राज्वाली = आनंदाश्रम (ग्रंथांक ७९) प्रतीत असा पाठ आहे. पण इतर (अड्यार व मुंबई) प्रतीत "प्राज्वालीत्" असा पाठ आहे व हाच बरोबर आहे. व्याकरणदृष्ट्या "प्राज्वाली" असें रूप केव्हांच होत नाही

तद्धास्यविजज्ञौ इति = ~~मी समजलो~~ (विजज्ञौ हे ज्ञा + लिट् ~~उत्तम~~ पुरुषाचें एकवचन) तेव्हां तो बापाचें म्हणणें समजलो असें म्हणाला

अध्याय ६ खंड ८:—

मागील २ ते ७ खंडांमध्ये सतापासून सर्व जगाची उत्पत्ति झाली व एकच सत् बहु झाले असें सांगितलें. पुढील खंड समजण्याकरितां हा संदर्भ प्रकार उपयोगी आहे. सतापासून जगाची उत्पत्ति कशी झाली ह्याविषयीं जे विचार (म्हणजे प्रथम तेजः झालें नंतर आप झालें वगैरे) ते केवळ प्रासंगिक असल्यामुळें ~~त्यांचा पुढील समजण्यास कांहि उपयोग नाहिं~~. ते खरें किंवा खोटें ह्याचा निवाडा न करतां ते खरे मानून त्यांच्या सहाय्यानें पुढील नऊ खंड समजून घ्यावें. ह्या नऊ खंडांमध्यें जगाची उत्पत्ति करणारें सत् आणि जीवात्मा एकच आहे (तत्वमसि) हें सिद्ध करण्याचा प्रयत्न केला आहे. ह्याचा पहिला पुरावा हाच कीं झोपेंत जीव आणि सत् एकरूपच होतात. हेंच ह्या आठव्या खंडाच्या पहिल्या दोन वाक्यांत सांगितलें आहे.

स्वप्नांतम् = स्वप्नांचा अंत (म्हणजे अभाव) म्हणजे झोंप. बृहदारण्यक ४/३ येथें स्वप्नांत म्हणजे स्वप्नअसा अर्थ आहे तो येथें जुळत नाहीं

अर्थः अरुणीचा असलेल्या उद्दालक आपल्या श्वेतकेतु नावाच्या मुलाला म्हणाला "हे

बाळा, झोपेंत काय होतें ते तू मजपासून चांगले समजून घे. "पुरुष निजला" हें नाम (एतत् नाम) म्हणजे ही भाषा ज्या स्थितीविषयीं (यत्र) होते त्या स्थितींत हे बाळा तो पुरुष सताशीं म्हणजे सत् नांवाच्या कारणरूपाशीं जाऊन मिळालेला (संपन्नः) असतो म्हणजे स्वताशींच (स्वं) जाऊन मिळालेला (अपीतः) असतो म्हणून त्याला "स्वपिति" असें म्हणतात. कारण तो स्वताला (स्वं) मिळालेला (अपीतः) असतो. (येथें जें सताशीं जाऊन मिळणे सांगितलें आहे तें खरें नव्हे, पारमार्थिक नव्हे, गौणार्थी आहे असें श्रीशंकराचार्य व त्यांचे अनुयायी म्हणतात. "स्वाप्ययात्" ह्या वेदांतसूत्रावील (मागें पहा) भाष्यांत श्रीशंकराचार्य म्हणतात "स्वमात्मानं प्रलीन इवेति सम्पीतो भवति इत्युच्यते" (मागें पहा) उपनिषद्ब्रह्मयोगी छांदोग्यावरील आपल्या भाष्यांत म्हणतात, "यथा रोगार्तानां तन्निवृत्तौ स्वस्थता तथा स्वातिरिक्तकरणव्यापृत्युपरमतः सत्संपत्तिरुच्यते। न परमार्थतो जाग्रदादौ पुनः प्रवृत्तिदर्शनात्" ~~हें असें म्हणणे~~ ...... स्वापे निरायास स्थितिः सत्संपत्तिरिव भाति" हें असें म्हणण्याचें कारण असें दिसतें कीं झोपेंत मनुष्य ब्रह्माशीं (सताशीं) खरोखरच (परमार्थतः) जाऊन मिळतो असें मानलें तर

छांदोग्योपनिषदावरील भाष्यांतही शंकराचार्य
"गौणं चेदं नाम इत्याह" ("स्वपिति" हे नांव गौण
आहे म्हणजे गौणार्थानें योजले आहे असें
पुढील "स्वमपीतोभवति तस्मादेनं
स्वपितीत्याचक्षते स्वंह्यपीतो भवति" ह्यांत
सांगितलें आहे.) असें म्हणतात. पण
खरोखर पाहतां हें नाम गौण आहे असा
अर्थ तेथून निघतच नाहीं.

लोप हीच इतिकर्तव्यता ठरेल असें ह्यांना भय वाटतें. पण असें भय वाटण्याचें कांहींच कारण नांहीं. कारण "ब्रह्माशीं जाऊन मिळतो" हें कर्तव्य सांगण्याकरितां सांगितलेंच नांहीं. ब्रह्मजीवैक्य सिद्ध करण्याकरितां सांगितलें आहे. आणि शिवाय ब्रह्मांत जाऊन न मिळतां ब्रह्म जाणावें आणि अव्याकृत ब्रह्माचे अद्वैत वगैरे गुण व्याकृत स्वरूपी जीवानें आपणांत आणून ब्रह्माशीं परम साम्य मिळवावें हीच उपनिषदांत सांगितलेली इतिकर्तव्यता आहे (मुंडक ३/१/३ वरील आमचें भाष्य पहा). ॥ ११ ॥. ज्या प्रमाणें खुंटीशीं सूत्रानें बांधलेला पक्षी निरनिराळ्या दिशांनीं उडून उडून (पतित्वा) देखील दुसरीकडे (अन्यत्र) स्थान न मिळाल्यामुळें बंधनाचाच (खुंटीचाच) आश्रय घेतो, त्याप्रमाणेंच, हे बाळा, जीवाचें मन (तन्मनः) जागृतींत व स्वप्नांमध्ये निरनिराळ्या दिशांनीं उडून उडून देखील, दुसरीकडे स्थान न मिळाल्यामुळें प्राणाचाच आश्रय घेते कारण हें बाळा मन हें प्राणरूपी खुंटीशीं बांधलेलें आहे (प्राणबंधनं) (बंधनं = ज्याशीं बांधलें जाते ती खुंटी; ज्यानें बांधलें जाते तें सूत्र असा अर्थ येथें नाहीं.) प्राण हा ब्रह्मच आहे आत्माच आहे "स्व" आहे म्हणून निद्रेच्या स्थितीस "स्वपिति" म्हणतात असा भाव ॥२॥

म्हणून त्याला "स्वपिति" असें म्हणतात कारण तो स्वतःतच जाऊन मिळाला असतो

(जीवात्मा आणि "सत्" एकच आहे ह्याविषयी श्वेतकेतूचा पहिला पुरावा दिला आतां दुसरा पुरावा उत्पत्तीचा देतात. तो असा:-) हे बाळा, भूक आणि तहान (अशना = भूक) (आपस्यांचा कोश पक्ष) ह्या गोष्टी मजजवळून समजून घे. जेव्हां मनुष्य खाण्यास इच्छितो (अशिशिषति) असे म्हणतात [एतत् नाम], अर्थात् खातो तेव्हां त्यानें खाल्लेल्या अन्नाला पाणीच नेते म्हणजे जिरविते. म्हणूनच ज्याप्रमाणें गाई नेणाऱ्यास गोनाय, अश्व नेणाऱ्यास अश्वनाय, पुरुष नेणाऱ्यास पुरुषनाय अशी नांवे देतात त्याप्रमाणेंच पाण्यास अशनाय असें म्हणतात (अशनाय इति ह्यांचा आर्षसंधि अशनायेति केला आहे) (ही नावाची उपपत्ति केवळ प्रासंगिक सांगितली आहे मुख्य प्रतिपादनांत ह्याचा कांहींच उपयोग नाहीं) अन्न खाऊन नंतर पाणी प्याल्यानें तें अन्न जिरतें तेव्हां (हा "तत्र" ह्याचा अर्थ आहे) हें मनोरूपी म्हणजेच जीवात्मरूपी शुंग (कोंब) उत्पन्न होतें, हें बाळा, तूं समजून घे. हें कारण मनोरूपी म्हणजे जीवात्मरूपी शुंग मुळाशिवाय होणारच नाहीं.

॥ ३ ॥ त्या मनोरूपी म्हणजे जीवात्मरूपी शुंगाचें मूळ अन्नाशिवाय दुसरें कोणतें (क्क) आहे; त्याप्रमाणेंच अन्नरूपी शुंगाचें आप हें मूळ शोधून काढ (अन्विच्छ); आपरूपी शुंगाचें तेज हें मूळ शोधून काढ; तेजो-

रूपी युगाचें "सत्" हें मूळ शोधून काढ; ह्यावरून हे बाळा, (तुला दिसून येईल कीं) ह्या सर्व प्रजा "सता" पासून उत्पन्न झाल्या (सन्मूलाः) "सत्" मध्येंच राहणाऱ्या (सदायतनाः) आणि "सता" च्याच आधारानें ~~[illegible]~~ असणाऱ्या आहेत मागेपुढे. ॥४॥.

( "अथ यत्रैत पुरुषः पिपासति ..........
पुरस्तादेव भवति" ह्या भागाचा मागील प्रमाणें अर्थ करावा. ) आतां "अस्य सौम्य पुरुषस्य ....... देवतायां ह्याचा अर्थ सांगतो.
उत्पत्तिचा पुरावा आतांच मागें ~~[illegible]~~ दिला आहे येथें ~~आता~~ आतां लयाचा पुरावा देतात तो असा :" मरणाऱ्या (प्रयतः) ह्या पुरुषाची वाणी मनामध्ये लीन होते, (संपद्यते), मन, प्राणामध्ये लीन होतें, प्राण तेजांमध्ये लीन होतो आणि तेजः श्रेष्ठ देवता जी "सत्" तीमध्ये लीन होते. ॥ ६ ॥. हा जो (सत् नावाचा) अणिमा (सूक्ष्मरूपी वस्तु) ~~आहे~~ ज्यांतून सर्व जग उत्पन्न होते व ज्यांत निद्रेच्या वेळीं व मृत्यूच्यावेळीं सर्व जग लीन (संपन्न) होतें, म्हणजे मिळून जातें असा "आहे हाच ह्या सर्व जगाचा आत्मा आहे. तें "सत्" सत्य आहे. तोच (तें सत् च) आत्मा आहे. हे श्वेतकेतो, तूं

ज्यातून सर्व जग उत्पन्न होते व ज्यांत लीन होते तें सत् च आहेस." हें उद्दालकानें सांगितल्यानंतर श्वेतकेतू म्हणाला." हे भगवन् हें मला पुनः चांगलें समजावून द्या."

तेव्हां उद्दालक म्हणाला बाळा, तसेंच मी करतो. उद्दालकानें ह्या खंडांमध्ये झोंप, उत्पत्ति व मृत्यु ह्या तीन प्रमाणांवरून "सत्" हेंच सर्वांचा आत्मा आहे असें दाखविलें पण त्यावर श्वेतकेतुला पुष्कळ शंका आल्या त्यांचें निरसन पुढील खंडांमध्ये केलें आहे.

अध्याय ६ खंड ९ :—

ह्या व पुढील खंडांत भिन्न भिन्न जीव एकाच वस्तूंत लीन कसे होऊं शकतात [व एकाच वस्तूतून बाहेर कसे निघतात] ह्या शंकेचें निरसन केलें आहे.

अर्थ:— हे बाळा, ज्याप्रमाणें मधमाशा (मधुकृतः) मध करतात (निस्तिष्ठंति) म्हणजे नानाप्रकारचे अत्यय म्हणजे परिपाक किंवा फळं ज्यांचीं आहेत अशा वृक्षांच्या रसांनां एकत्र करून (समवहारं) त्यांचा एकच रस बनवितात ॥१॥ आणि त्या वेळीं (तत्र) ते निरनिराळ्या वृक्षांचें रस मी अमक्या वृक्षाचा रस आहे मी तमक्या वृक्षाचा रस असा विवेक म्हणजेच फरक जाणत

नाहींत (न लभंते) याप्रमाणेंच हे बाळा, ह्या सर्व प्रजा झोपेंच्या वेळीं सतामध्ये मिळून जातात तरी (संपद्य) आम्ही सतामध्ये जाऊन मिळालों हें जाणत नाहींत. ॥२॥ आणि पुनः जागृतीच्या (इह) वेळीं ते जीव वाघ, सिंह, लांडगा, डुक्कर, किडा, पतंग, दंश, किंवा मशक वगैरे पैकीं जे असतील, तेच होतात ॥३॥ झोपेंच्या वेळीं सर्व जीव ज्यांत जाऊन मिळतात तो हा जो सत् रूपी (सूक्ष्मवस्तु) अणिमा आहे तोच सर्व जगाचा आत्मा आहे. तो सत्य आहे. तो आत्मा आहे. हे श्वेतकेतो तूं तोच आहेस. वगैरे मागील खंडाप्रमाणे ॥४॥.

अध्याय ६ खंड १०:— ह्यांतही मागील खंडांतील शंकेचेंच निरसन दुसरा दृष्टांत देऊन केलें आहे.

अर्थः— हे बाळा, पूर्वेकडील ~~पश्चिमेकडील~~ (प्राच्यः) नद्या पूर्वेकडे (पुरस्तात्) वाहतात (स्यंदंते) आणि पश्चिमेकडील नद्या पश्चिमेकडे वाहतात म्हणजे समुद्रांत जाऊन मिळतात; त्या समुद्रांतून वाफेच्या रूपानें निघून जाऊन (समुद्रात्) पुनः वृष्टिरूपानें पडून ~~नदी~~ वाहात जाऊन ~~नदून~~ पुनः समुद्रांतच (समुद्रं) येऊन मिळतात (अपियंति) आणि तो ~~एकच~~ समुद्रच होतो त्यावेळीं ज्याप्रमाणें त्या नद्या

मी हीं नदी आहे, मी ही नदी आहे असें जाणत नाहींत ॥१॥ पुढील वाक्यें मागील खंडांतील त्या वाक्या प्रमाणेंच लावावींत ॥२॥३॥.
(मागें पहा)

अध्याय ६ खंड ११ :—

"सत्प्रतिष्ठाः" ह्या आठव्या खंडातील शब्दांनीं सांगितल्या प्रमाणें सत् हें सर्व जगाचा आधार आहे, आणि मारूप सत् हें सर्व जगाचा आधार कसें होऊं शकतें ह्या शंकेचें निरसन ह्या खंडांत आहे. (कसें)

अर्थः— हे बाळा, ह्या मोठ्या वृक्षाच्या मुळावर जरी कोणी घाव केला तरी तो स्रवेल पण जिवंत राहील; त्याच्या मध्यावर जरी कोणी घाव केला तरी तो स्रवेल पण जीवंत राहिल; त्याच्या शेंड्यावर जरी कोणी घाव केला तरी तो स्रवेल पण जीवंत राहील - कारण तो ह्या जीवरूपी ~~सत्याच्या~~ आत्म्यामुळें (सत्तामुळें) शक्तिमान् ~~होऊन~~ असलेला असा (अनुप्रभूतः कर्तरि क्तः ~~अनुप्रभावितः~~) पृथ्वीतील पाणी व रस पुनः पुनः पीत (पेपीयमानः) हर्षभरित असा (मोदमानः) कायमच राहतो (तिष्ठति) ॥१॥ पण, जर त्याच्या एका शाखेस जीवानें सोडलें तर ती (आघाताशिवायच) शुष्क होते; दुसरीस सोडलें तर दुसरी शुष्क होते; तिसरीस सोडलें तर तिसरी शुष्क होते;

ह्या दोन खंडांमध्ये झोंपेंत सत्तामध्ये जाऊन मिळालेले जीव आपण सत्तामध्ये जाऊन मिळालो हें जाणत नांहींत असें म्हटलें आहे. ह्यावरून ही झोंपेची स्थिति प्राप्तव्य नव्हे असें सुचविलें आहे असें वाटते. शिवाय ही स्थिति सर्वांसच यत्ना-शिवाय सहजच प्राप्त होते म्हणून ही तिच्यांत प्राप्तव्यता नांहीं हें उघडच आहे.

सर्व झाडांस सोडलें तर सर्व झाड शुष्क होते ॥२॥

ह्याप्रमाणेंच, हे बाळा, तूं जाण, असें उद्दालक म्हणाला. "ह्यांतून जीव निघून गेला तर हें मरते. ह्यावरून जीव (सत्) हाच सर्वांचा आधार ठरतो. तो सर्वांचा आधार असलेला जीव मरत नाहीं. (कारण तो एका ठिकाणाहून निघून गेलेला असला तरी अन्यत्र असलेला दिसतोच). हा जो सर्व जगास आधार असलेला अणिमा (सत्) तोच सर्व जगाचा आत्मा आहे वगैरे मागील खंडाप्रमाणें ॥ ३ ॥

अध्याय ६ खंड १२ :—

अणु अशा सता पासून स्थूल असें जग कसें उत्पन्न झालें ह्या शंकेचे निरसन ह्या खंडांत केलें आहे.

अर्थ : उद्दालक म्हणाला :— ह्या झाडावरून वटवृक्षाचें फळ आण.

श्वेतकेतु म्हणाला — हें फळ आणलें हे भगवन्

उद्दालक म्हणाला — तें फोड.

श्वेतकेतु म्हणाला — हे पहा फोडलें हे भगवन्

उद्दालक म्हणाला — येथें तुला काय दिसते?

श्वेतकेतु " — ह्या अणुसारख्या (फार लहान बिया (धाना:) हे भगवन्

उद्दा० म्ह० — हे बाळा (अंग) ह्या बियापैकीं एक फोड.

श्वेत० म्ह० — हे भगवन् बी फोडली

उद्दा० म्ह० — येथें तुला काय दिसते ?

श्वेत० म्ह० — ~~हे~~ हे भगवन् काहींच दिसलें नाहीं. ॥१॥

तेव्हां श्वेतकेतु उद्दालक म्हणाला " ~~~~ हे बाळा, बीयेमध्ये असलेल्या ज्या सूक्ष्म वस्तूला (अणिमानं) तूं पहात नाहींस (निभाळयसे) त्या सूक्ष्म वस्तूचाच झालेला हा एवढा (एवं) मोठा वटवृक्ष समोर उभा आहे. हे बाळा, माझ्यावर विश्वास ठेव. (तूं जरी बियेचा मोठा वृक्ष झाला हे स्वतः पाहिलें नाहींस तरी मी पाहिले आहे त्या माझ्या शब्दावर विश्वास ठेव) ॥२॥.

ज्यांतून हें मोठें जग उत्पन्न झाले तो हा जो अणिमा (सत्) तोच सर्व जगाचा आत्मा आहे वगैरे मागील खंडाप्रमाणे ॥३॥.

अध्याय ६ खंड १३:—

'अणुरूप असें ब्रह्म सर्व मोठ्या जगामध्ये कसें राहूं शकते ह्या शंकेचे निरसन ह्या खंडामध्ये केलें आहे.

अर्थ:— उद्दालक म्हणाला " हा मिठाचा खडा पाण्यांत ठेवून उद्यां सकाळीं माझ्याकडे ये." श्वेतकेतूनें तसें केलें तेव्हां त्याला उद्दालक म्हणाला " रात्रीं (दोषा) जें लवण तूं पाण्यांत ठेवलें होतेंस तें, हे बाळा, बाहेर काढ " पण ~~[illegible]~~ डोळ्यांनी पाहिलें तरी चाचपून (अवमृश्य) तें लवण कोठें आहे तें त्यानें जाणलें नाहीं. ॥१॥. तेव्हां उद्दालक म्हणाले " हे बाळा, ज्या अर्थी तें लवण पाण्यांत विरून गेलें आहे (यथा विलीनं) त्या अर्थी तें

जाणण्याला आतां पाण्याच्या शेवरच्या (वरच्या) भागातून आचमण कर". श्वेतकेतूनें तसें केलें तेव्हां उद्दालकानें विचारलें "तें कसें आहे" श्वेतकेतूनें उत्तर दिलें "तें लवण आहे". उद्दालकानें म्हटलें "आतां पाण्याच्या मधल्या भागातून आचमण कर" श्वेतकेतूनें तसें केलें. तेव्हां उद्दालकानें विचारलें "तें कसें आहे" श्वेतकेतूनें उत्तर दिलें "तें लवण आहे". उद्दालकानें म्हटलें "आतां पाण्याच्या शेवच्या (खालच्या) भागातून आचमण कर." श्वेतकेतूनें तसें केलें, तेव्हां उद्दालकानें विचारलें "तें कसें आहे" श्वेतकेतूनें म्हटलें "तें लवण आहे." उद्दालक म्हणाला आतां तें पाणी पिऊन माझ्याकडे ये. श्वेतकेतूनें तसें केलें. तेव्हां उद्दालक त्याला म्हणाला " तें (दृष्टांतपक्षीं) लवण किंवा (सिद्धांत पक्षीं) सत् पाण्यांत (दृष्टांत पक्षीं) किंवा (सिद्धांतपक्षीं) जगांत नेहमीं असतेंच. तें येथेंच असून (दिसत नसलें) तरी तें येथेंच आहे हें तूं जाणत नाहींस. ॥२॥

पाण्यांत सर्वत्र असणाऱ्या लवणाप्रमाणें जगांत सर्वत्र असणारा जो अणिमा तोच हा जगाचा आत्मा आहे वगैरे मागील खंडाप्रमाणें ॥३॥

अध्याय ६ खंड १४: — तो सद्रूपी अणिमा जाणणें कठीण आहे अशा शंकेचें निरसन

ह्या खंडांत आहे.

अर्थ :— हे बाळा, ज्याप्रमाणें एखाद्या पुरुषाचे
डोळे झांकून, त्याला गांधार देशांतून आणून
निर्जन प्रदेशांत (अतिजने)
सोडले तर तेव्हां तो पूर्वेकडे, दक्षिणेकडे, पश्चि-
मेकडे किंवा उत्तरेकडे तोंड करून मोठ्यानें
ओरडेल (प्रध्मायीत) की "मला डोळे झांकून
आणले व डोळे झांकलेले ठेवूनच सोडले" तेव्हां
एकादा दुसरा मनुष्य त्याच्या डोळ्याचें
झांकण (अभिनहनं) सोडून टाकून (प्रमुच्य) म्हणेल
"ह्या दिशेकडे गांधार आहेत ह्या दिशेकडे
जा" तेव्हां तो पंडित बुद्धिमान् मनुष्य
पुसत पुसत एका गावाहून दुसऱ्या गावी
जात जात गांधार देशास जातो, त्याप्रमाणें
ज्याला सांगणारा गुरु मिळाला (आचार्यवान्)
तो तें सत् जाणतो. तो जितका वेळ गुरुकडून
(बंधनापासून) सोडविला जाणार नाहीं तोपर्यंत
त्याला उशीर लागतो (विमोक्ष्ये हा कर्मणि
प्रयोग समजावा व पुरुषव्यत्यय झाला
आहे असें समजून "विमोक्ष्यते" असा
अर्थ मानावा). बंधनापासून सोडविला जाताच
("अथ" याचा हा अर्थ होतो) तो ब्रह्माशीं
संपन्न होतो म्हणजे ब्रह्मांत जाऊन मिळतो ("संपत्स्ये" पुरुषव्यत्ययानें
संपत्स्यते मानून अर्थ करावा) येथें

पंडित, मेधावी ह्या विशेषणांनीं, गुरु मिळाला तरी ब्रह्मज्ञान होण्यास स्वताची बुद्धि पाहिजेच असें सुचविले आहे. ब्रह्मज्ञानास बुद्धि पाहिजेच. त्या बुद्धिने आचार्यांच्या साह्या-शिवाय ज्ञान होणारच नाहीं असा खंडाचा अर्थ घेऊं नये. कारण आचार्यास किंवा त्याच्या परंपरेतील कोणत्यातरी आचार्यास तें ज्ञान केवळ स्वताच्या बुद्धिनेंच झालें असलें पाहिजे. म्हणून अत्यंत बुद्धिमानास केवळ स्वताच्या बुद्धीनें ब्रह्मज्ञान होऊं शकेल; थोडया कमी बुद्धीच्या मनुष्यास आचार्यांच्या साह्याने होईल एवढाच ह्या खंडाचा अर्थ समजावा. "ब्रह्माशीं संपन्न होतो" म्हणजे झोपीं जातो असा अर्थ घेऊं नये. "ब्रह्माशीं परम साम्य पावतो" असा मुंडकांत (३।१।३) सांगितलेला अर्थ घ्यावा. ॥२॥

मागे पहा

हा जो बुद्धीनें जाणला जाणारा अणिमा (सत्) आहे, तोच सर्व जगाचा आत्मा आहे वगैरे मागील खंडाप्रमाणे ॥३॥

अध्याय ६ खंड १५ :—

मरणाच्या वेळीं जीव सताशीं संपन्न होतो ह्याला प्रमाण काय अशा शंकेचे उत्तर ह्या खंडांत आहे.

अर्थ:—हे बाळा, रोगानें पीडित झालेल्या (उपतापिनं) पुरुषाजवळ त्याचे बांधव

निद्रावस्थेंत अनुभविलें जाणारं सत् तूं
आहेस ह्या म्हणण्याचा भावार्थ तरी
हाच आहे की निद्रावस्थेतील प्रज्ञाप्रमाणें
जागृतींतच तू वासनारहित, दुःखरहित
आणि द्वैतभावनारहित हो. शिवाय निद्रावस्थेंत
सताशीं संपन्न होण्यास गुरुची किंवा बुद्धीची
कांहींच गरज नाहीं; जागृतावस्थेंत सताशीं
संपन्न होण्यासच तशी गरज आहे.
"यावद्विमोक्ष्ये" ह्याचा अर्थ "देहपात होईपर्यंतच"
असा श्री. शंकराचार्य करतात. तो अग्राह्य आहे,
कारण दृष्टांतांत "प्रमुच्य" ह्याचा अर्थ "नेत्र-
बंधन सोडणें" असा आहे. तदनुरूपच असा
अर्थ म्हणजे "गुरूनें अज्ञान काढून टाकलें की
लागलीच" असाच विमोक्ष्ये ह्याचा अर्थ
होईल. शिवाय श्री. शंकराचार्यांच्या अर्थाप्रमाणें
"अत्र ब्रह्म समश्नुते" (कठ ६।१४) ह्यांत वर्णिलेल्या
जीवन्मुक्तिला म्हणजेच पुढील सोळाव्या
खंडांत वर्णिलेल्या सत्यज्ञानानें प्राप्त होणाऱ्या
दुःखरहित अवस्थेला अवकाशच रहात नाहीं.

(ज्ञातयः) बसतात (पर्युपासते) आणि "मला ओळखतोस काय" (जानासि) "मला ओळखतोस काय" असें विचारतात. तेव्हां जोपर्यंत त्याची वाणी मनांत मिळत नांहीं, मन प्राणामध्ये, प्राण तेजामध्ये आणि तेज परम देवता जें सत् त्यामध्यें जाऊन मिळत नांहीं तोपर्यंत तो ओळखतो (व उत्तर देतो) ॥१॥ पण जेव्हां त्याची वाणी मनामध्ये, मन प्राणामध्ये, प्राण तेजामध्ये आणि तेज परम देवता जें सत् त्यामध्ये जाऊन मिळते तेव्हां तो ओळखत नांहीं (आणि उत्तर देत नांहीं). (हेंच तो सतांशीं संपन्न झाल्याचें प्रमाण आहे.) ॥२॥ ज्यांशीं मरणकाळीं सर्व जीव संपन्न होतात असा जो हा सद्रूपी अणिमा तोच सर्व जगाचा आत्मा आहे वगैरे मागील खंडाप्रमाणें ॥३॥

अध्याय ६ खंड १६ :—

"मी तें सत्" असें जाणण्याचा उपयोग काय" हा प्रश्नाचें उत्तर ह्या खंडांत आहे.

अर्थ :— हे बाळा, एखाद्या मनुष्याचा हात धरून (हस्त गृहीतं — हस्ते गृहीतं) (राजपुरुष) त्याला आणतात आणि म्हणतात "ह्यानें (द्रव्य) हरण केलें, चोरी केली, ह्याची परीक्षा करण्याकरितां परशु (कुऱ्हाड) तापवा."

{ तेव्हां पुरातन काळीं अग्निदिव्यानें अपराधी मनुष्याची परीक्षा करीत (मनुस्मृति पहा) त्याप्रमाणें हें म्हटलें आहे } तेव्हां तो जर खरोखरच त्या पापाचा कर्ता असेल तर तो स्वतास (आत्मानं) खोटें करतो, खोटें बोलतो (अनृताभिसंधो) आणि खोट्यानेंच आपणास झांकून (अंतर्धाय) तापलेला परशु धरतो. तेव्हां ~~स~~ तो पुरुष जळतो त्यावरून तो चोर आहे असें ठरवून राजपुरुष त्याला मारतात. ॥१॥ पण जर तो खरोखरच त्या पापाचा कर्ता नसेल तर तो आपणास सत्य करतो, सत्य (खरें) बोलतो आणि सत्यानें आपणास झाकून तापलेला परशु धरतो तेव्हां तो पुरुष जळत नांहीं त्यावरून त्यानें चोरी केली नांहीं असें ठरवून राजपुरुष त्याला सोडून देतात. ॥२॥. तो सत्याचा आश्रय करणारा पुरुष ज्या प्रमाणें तापलेल्या परशूनें जळत नांहीं ~~तस~~ ("स यथा" चा एवढा अर्थ आहे) त्याप्रमाणें ~~स~~ "मी सत् आहे" हें जाणून त्याशीं संपन्न झालेला मनुष्य ("तत्र" ह्याचा हा एवढा अर्थ आहे) जाळला जात नांहीं (न आदाह्येत - आ+दह्+णिच्+कर्मणि लिङ्) म्हणजे ~~जगा~~ जगांतील दुःखानें तो पोळला जात नांहीं. ज्याशीं संपन्न झाल्यानें ~~स~~ ~~स~~ ह्याप्रमाणें दुःखापासून मुक्ति होते तोच ह्या सर्व जगाचा

आत्मा आहे. तो सत्य आहे वगैरे मागील खंडा-
प्रमाणें. निद्रावस्थेंत अनुभविलें जाणारें सत्‌च मी
आहे असें जाणून त्या सत्ता प्रमाणेंच द्वैत भावना रहित
व वासना रहित होऊन कर्में करणारा मनुष्य
दुःखापासून मुक्त होतो असा ह्या खंडाचा
भाव आहे व तो ~~ऐकून~~ समजून ~~श्वेतकेतूचें~~ पूर्ण
समाधान झालें म्हणून श्वेतकेतु तो म्हणाला "मी ह्याचें
म्हणजे ह्या सत्ताचें तें आत्मत्व
सत्यत्व वगैरे (तत्) जाणलें". ॥ ३ ॥. (मागें पहा)

(कारण सत्‌ही झोपेंत शरीर चालवि त्याचें कर्म करतेंच)

## अध्याय सातवा

अध्याय ७ खंड १:

अधीहि = ह्याचा खरा अर्थ "शिक" असा आहे पण "शिकव" ह्या अर्थानें त्याचा उपयोग केला आहे. तैत्तिरीय ३/१ येथेंही असेंच आहे.

मा उपसीद = "मा ह्या कडे ये" असा शब्दार्थ आहे. भावार्थ "मला सांग" असा आहे.

अध्येमि = "जानामि" असा ~~अर्थ~~ भावार्थ घ्यावा.

वेदानां वेदं = वेदांनां जाणण्याचें साधन म्हणजे व्याकरण

पित्र्यं = श्राद्धकर्म; पितरांनां संतुष्ट करण्याकरितां करावयाचें कर्म

राशि = गणितशास्त्र

दैव = भविष्यविज्ञानशास्त्र

निधि = धनधान्यसंचयशास्त्र

टिप्पण— ब्रह्मज्ञ जाकला जात नाहीं ह्याचा अर्थ श्री. शंकराचार्य तो पुनः जन्म घेत नाही असा करतात. तो अग्राह्य आहे, कारण दृष्टांतानुरूप अर्थ केल्यास "तो दुःखी होत नाही" एवढाच अर्थ होतो. श्री. शंकराचार्यांच्या मतें जीवन्मुक्ति हे प्राप्तव्य नसून विदेहमुक्ति हेंच प्राप्तव्य आहे म्हणून त्यांनी येथें व मागील खंड १४ येथें ही आधार-रहित असा अर्थ केला आहे (उपसंहार प्यारा ८५ पहा)

वाकोवाक्य = तर्कशास्त्र (Logic)

एकायनं = एकस्य मुख्यस्य राज्ञः इत्यर्थात्
अयनं गमनम् राजनीति रित्यर्थः

देवविद्या = देवांची म्हणजे ब्राह्मणांची अथवा अधिकाऱ्यांची विद्या म्हणजे
धर्मशास्त्र (कायदा) ह्याने देव भांडणांचा निर्णय करतात.

ब्रह्मविद्या = ब्राह्मणांची विद्या यज्ञकर्म

भूतविद्या = भूतांनां वश करण्याची विद्या.

क्षत्रविद्या = धनुर्वेद, युद्धशास्त्र

नक्षत्रविद्या = ज्योतिषशास्त्र Astronomy
and astrology

सर्पदेवजनविद्या = (सर्पविद्या म्हणजे = सर्प धरणेवगैरे)
+ देवजनविद्या
म्हणजे देवजन जे गंधर्व
त्यांची विद्या म्हणजे
गाणे, वाजविणे, नाचणे
वगैरे.

अध्यगीष्ठाः = आधि + इ + लुङ् मध्यमपु॰एक॰

"नामोपास्स्वेति ॥ ना। स यो नाम ब्रह्मेत्युपास्ते
...... भवति" येथे 'ब्रह्म' म्हणजे सर्वजगाचे
मूळ जें "ब्रह्म" तें असा अर्थ न घेतां,
"सर्वांमध्यें मोठें असें प्राप्तव्य" असा
अर्थ द्यावा (Highest objective,
goal) हें पुढें एकापेक्षां दुसरें मोठें
असें सांगितलें आहे त्यावरूनच दिसतें.

"वागेव नाम्नो भूयसी" :— "नाम" आणि "वाक्" ह्यांचा परस्पर संबंध कोणता? नाम म्हणजे ~~उच्चार आणि~~ विशिष्ट प्रकारचे ध्वनि आणि वाक् म्हणजे त्यांचा अर्थ : "वागर्थाविव संपृक्तौ पार्वतीपरमेश्वरौ" ह्या कालिदासाच्या वचनांत ज्याला "वाक्" म्हटलें आहे तेंच येथील "नाम" आणि ज्याला "अर्थ" म्हटलें आहे तोच येथील "वाक्". "नाम" म्हणजे भाषा आणि "वाक्" म्हणजे "भाषेचा अर्थ". श्री शंकराचार्यांनीं वाक् म्हणजे वागिंद्रिय म्हणजे जिह्वा असा अर्थ घेतला आहे पण "~~वाचे पेक्षां मन मोठें असें~~" पुढील खंडांत ~~म्हटलें आहे~~ "मन वाचेला अनुभवितें" असें म्हटलें आहे त्याशीं हें चांगलें जुळत नाहीं. कारण "मन अर्थाला अनुभवतें". शिवाय ह्या खंडांतच "वाक् ऋग्वेदं विज्ञापयति यजुर्वेदं" वगैरे आहे त्याशीं तर शंकराचार्यांचा अर्थ जुळतच नाहीं. कारण वागिंद्रिय वेदादिकांचें ज्ञान करून देत नसून अर्थच त्यांचे ज्ञान करून देतो. प्रो. गर्दे ह्यांचें म्हणणें असें कीं "वाग्" ह्यांत त्या त्या पदार्थविषयीं होणाऱ्या सर्व ज्ञानाचा अंतर्भाव मानावा.

~~हृदयज्ञ = हृदयप्रिय असाच अर्थ सर्वांनीं केला आहे.~~

~~अहृदयज्ञ = अप्रिय असाच अर्थ सर्वांनीं केला आहे.~~

आणि वागिंद्रियाला प्रेरणा करते.

वागिंद्रियाचें कार्य ध्वनीचा उच्चार करणें एवढेंच आहे.

अध्याय ७ खंड ३ :—

हा खंड फार सुबोध आहे. "मनसं" म्हणजे "इच्छा" करणें व जाणणें ह्या दोनही क्रिया. कारण असें मानल्याशिवाय ~~असा अर्थ येथे स्पष्ट~~ आहे. मन हाच आत्मा असे म्हणवां येणार नाहीं.

मनालाच ब्रह्म समजून त्याची उपासना करावयाची म्हणजे काय असा प्रश्न येतो. ह्याचें, ~~चां~~गल्या संकल्पानुसार इच्छा कराव्या आणि ज्ञान मिळवावें ह्या शिवाय दुसरें उत्तर दिसत नाहीं.

अध्याय ७ खंड ४ :—

संकल्प म्हणजे कोणती तरी एखादी गोष्ट घडवून ~~आणि~~ आणावी किंवा मिळवावी असा बुद्धीचा म्हणजे विचार करून झालेला निश्चय हा मनापेक्षां (इच्छेपेक्षां) अर्थातच मोठा आहे.

अर्थ:—संकल्प हा मना पेक्षां मोठा आहे कारण (ग्रंथ रचण्याचा) जेव्हां संकल्प करतो ~~तेव्हाच~~ त्यानंतरच (अथ) इच्छा करतो (मनस्यति) आणि इच्छा करतो ~~तेव्हाच~~ त्यानंतरच (स्वताच्या ~~[illegible]~~ हृदयांत) अर्थ (वाचं) प्रगट करतो (ईरयति) नंतर ~~म्हणजे~~ तो अर्थ नामांच्या म्हणजे शब्दांच्या (नाम्नि) रूपानें प्रगट करतो. सर्व मंत्र (वेदवाक्यें) नामांतच एक होतात म्हणजे सर्व मंत्र नामच आहेत आणि मंत्रांमध्येंच कर्में (कर्तव्य कर्में) सांगितलीं आहेत.

॥१॥ ते हे मन, वाक् आणि नाम हे हे संकल्पापासून उत्पन्न होतात, संकल्पायनानि; संकल्पः अयनं निर्गमस्थानं

उत्पत्तिस्थानं येषां तानि; शंकराचार्य अयनं म्हणजे प्रलयः असा अर्थ करतात पण चूक आहे कारण तो वस्तुस्थितीस धरून नाहीं.), संकल्परूपच आहेत (संकल्पात्मकानि) आणि संकल्प हाच त्यांचा आधार आहे (संकल्पप्रतिष्ठितानि). द्यावापृथिवी ही संकल्पानेंच ~~उत्पन्न~~ झाली. (~~समकुल्पेतां~~ समकुपताम् (लुङ्) :– शंकराचार्यांनीं ह्याचा अर्थ द्यावापृथ्वीनीं संकल्प केला असा केला आहे पण तो चूक आहे कारण तसा अर्थ होण्यास प्रयोजक रूप पाहिजे कृप् ह्याचा अर्थ होणें अर्थात् येथें संकल्पानें होणें असा आहे. Hume नें असाच अर्थ केला आहे) वायु (हवा) आणि आकाश (ज्यांत वायु असतो ते अंतरीक्ष) हे संकल्पानेंच झालें, आप्, आणि तेज ही संकल्पानेंच ~~उत्पन्न~~ झालीं (समकल्पंत; ह्याचे कर्ते आप् आणि तेज हे दोनच आहेत तरी "आपः" ई नेहमी बहुवचनांत असतें म्हणून "समकल्पंत" हें बहुवचनी रूप केलें आहे) (हे मागचे सर्व संकल्प खरोखर सत् संज्ञक देवतेचे आहेत. पुढें सांगितलेले संकल्पही खरोखर त्याच देवतेचे आहेत पण ते त्या त्या वस्तूंचे आहेत असें ~~काव्य~~ काव्यालंकाराकरितां म्हटलें आहे) आप् आणि तेज ह्यांच्या संकल्पाकरितां म्हणजे ह्यांचा संकल्प सिद्धीस जावा म्हणून म्हणजेच ह्यांच्या संकल्पामुळें ~~वर्षा~~ वृष्टि उत्पन्न झाली. वर्षाच्या संकल्पामुळें अन्न उत्पन्न

~~उत्पत्तिस्थान येषां तानि; शंकराचार्य अयनके म्हणजे प्रलयकाळी असा अर्थ करतात पण तो चूक आहे.~~

झाले; अन्नाच्या संकल्पामुळे प्राण उत्पन्न झाले; प्राणांच्या म्हणजेच जीवांच्या संकल्पामुळेच मंत्र उत्पन्न झाले (हा व पुढील संकल्प सताचे नसून जीवाचेच आहेत) मंत्रांच्या संकल्पामुळे कर्मे उत्पन्न झाली (कारण कर्मे केली जावीत म्हणूनच मंत्र केले गेले आणि कर्मे करावीत असे मंत्रामध्ये सांगितले आहे), कर्मांच्या संकल्पामुळे लोक म्हणजे समाज उत्पन्न झाला. समाजाच्या संकल्पामुळे सर्व काही उत्पन्न झाले. असा हा संकल्प मोठा आहे (स एष संकल्पः) संकल्पाची उपासना कर म्हणजे चांगले संकल्प तू कर ॥ २ ॥ जो कोणी संकल्पच ब्रह्म समजून त्याची उपासना करतो, तो ध्रुव प्रतिष्ठित आणि अव्यथमान होऊन ध्रुव, प्रतिष्ठित आणि अव्यथमान (म्हणजे ज्यांत व्यथा नाही असे) लोक, म्हणजे अवस्था मिळवितो (अभिसिध्यति) संकल्पाची गति जेथपर्यंत आहे तेथपर्यंत त्याचा स्वैर संचार (कामचारः) होतो इत्यादि ॥ ३ ॥

(margin: ब्रह्मा प्रमाणे इच्छा कर आणि ज्ञान मिळव)

अध्याय ७ खंड ५ :—

चित्त म्हणजे ज्याला मराठीत लक्ष व इंग्रजीत attention म्हणतात. चित्ताच्या अभावामुळे डोळ्यासमोर असलेली वस्तू डोळा उघडा असून ही दिसत नाही, होत असलेला आवाज

ऐकूं येत नाहीं वगैरे. ह्या खंडांतही हेंच सांगितलें आहे. "चित्तान् लोकान्" म्हणजे चित्तांत आणलेले ~~[illegible]~~ अर्थ :— चित्त हें संकल्पापेक्षां मोठें आहे. कारण कोणत्याही गोष्टीकडे मनुष्य चित्त देईल (चेतयते) तर पुढें तो संकल्प करील वगैरे ॥ १ ॥. ते हे संकल्प, मन, वाक् आणि नाम चित्तातूनच उत्पन्न होतात (चित्तैकायनानि) चित्तरूपच आहेत आणि चित्ताच्याच आधारावर राहतात. म्हणून पुष्कळ जाणणारा देखील (यद्यपि) जर अचित्त म्हणजे चित्त देणारा नसेल तर, तो नाहींच, असें ~~[illegible]~~ जर हा जाणता किंवा जर हा विद्वान् असता तर हा असा अचित्त राहिला नसता असें त्याला म्हणजे त्याविषयी म्हणतात. आतां, ह्याच्या उलट, थोडें जाणणारा देखील चित्त देणारा असेल तर त्याच्याकरितां म्हणजे त्याच्यापासून ऐकण्याची इच्छा करितात. इत्यादि ॥ २ ॥ ३ ॥.

अध्याय ७ खंड ६ :—

ध्यान म्हणजेच चित्ताचा संतत प्रवाह. हा अर्थातच चित्तापेक्षां मोठा आहे. अशा ध्यानाशिवाय कोणतेंच मोठें कार्य होत नाहीं. तेंच ह्या खंडांत सांगितलें आहे आणि ते पटवून देण्याकरितां मोठीं कार्यें करणारे पृथ्वी वगैरे अचेतन

असूनही जणूं ध्यान करतात असें काव्यालंकाराने म्हटलें आहे. खंडाची भाषा सुबोधच आहे म्हणून फक्त टिप्पणें देतो.

"देवमनुष्याः" = देव आणि मनुष्य असा अर्थ किंवा, "मनुष्या एव वा देव समाः" असाही अर्थ श्री शंकराचार्य करतात. "इव" हें ह्या कोण्याही अर्थाशीं जुळत नाही. देव म्हणजे प्राण वगैरे शरीरांत आहेत त्या ईश्वरी शक्ति, असा अर्थ अधिक चांगला जुळतो. "देवा एव मनुष्याः" असा समास सोडवावा. "ध्यायंतीव देव-मनुष्याः" ह्याचा अर्थ "प्राण वगैरे शरीरांतील ईश्वरी शक्ति जणूं मनुष्य असल्याप्रमाणेंच ध्यान करतात" असा करावा. प्राण वगैरेनां "देव" असे उपनिषदांत पुष्कळ ठिकाणीं म्हटलें आहेच. (बृह० ३।९।४ पहा)

"ध्यानापादांश": — ध्यानस्य आपादः फलं ध्यानापादः तस्य अंशो येषाम् अस्ति यैः लभ्यते वा ते ध्यानापादांशाः ~~ध्यान~~ ध्यानाच्या फळाचा अंश ज्यांनां मिळालेला असतो ते

इवैव = असेच

"अथ ये अल्पाः ... उपवादिनस्ते": — पण जे लहान असतात ते कोणत्याही चांगल्या गोष्टीचे ध्यान करण्यांत वेळ घालविण्या ऐवजीं कलहांत ~~दुसऱ्यांनां फसविण्यांत (पिशुनाः) आणि दुसऱ्याच्या सांगण्यांत (उपवादिनः) वेळ घालवितात~~ (मागे पहा)

दुसऱ्याची निंदा करण्यांत (पिशुनः) आणि हांजी हां जी करण्यांत (उपवादिनः = परस्वभाव मनुसृत्य वदनशीलाः । बैल गाभन तर तेरावा महिना असें म्हणणारे) वेळ घालवितात.

अध्याय ७ खंड ७:—

विज्ञान म्हणजे बुद्धि : बुद्धिनेंच ज्ञान होतें. विज्ञान म्हणजे बुद्धि असा अर्थ मुंडकोप २।२।७। येथें करावा लागला आहे. हें लक्षांत ठेवल्यास खंडांचा अर्थ सुबोध च आहे.

(मार्गे पहा)

अध्याय ७ खंड ८:— ह्या खंडांत बळ बुद्धिपेक्षां मोठें आहे असें म्हटलें आहे व दाखविलें आहे. ह्या खंडाची भाषा सुबोध आहे. म्हणून कांहीं टिप्पणें मात्र देतो.

"स यदा बली ...... विज्ञाता भवति:"—

बुद्धिमान (स) जेव्हां बळी असतो तेव्हां तो उद्योगी (उत्थाता) होतो, उद्योगी झाला म्हणजे सभोंवती (परिचरिता) फिरणारा होतो, सभोंवती फिरणारा झाला म्हणजे ज्ञेयवस्तूंच्या जवळ जाणारा होतो (उपसत्ता), ज्ञेयवस्तूच्या जवळ गेला म्हणजे ती वस्तु प्रत्यक्ष पाहणारा (द्रष्टा) होतो व त्या वस्तुविषयीं ऐकून जी माहिती मिळते ती ऐकणारा होतो, त्या वस्तुविषयीं विचार करणारा होतो (मंता), त्या वस्तूसंबधानें कोणती क्रिया करावयाची ती करणारा होतो आणि त्या क्रियेपासून जें फळ मिळते ते जाणणारा म्हणजेच भोगणारा (विज्ञाता) होतो." शंकराचार्यांनीं विनाकारण सद्गुरु मध्ये आणून अर्थाची हानि केली आहे. प्रत्यक्षप्रमाण व जरूर शब्दप्रमाण ह्यां

(त्या वस्तूस जाणणारा (बोद्धा) होतो)

ह्याच खंडांत "विज्ञानवतो ज्ञानवतो लोकान्" असा शब्दप्रयोग आहे त्यावरून "विज्ञान" म्हणजे बुद्धि आणि ज्ञान म्हणजे बुद्धीने प्राप्त होतें तें हे अर्थ उघड होतात.

~~दुसऱ्याच्या निंदा करण्यांत (पिशुनः) आणि~~
~~हांजी हांजी करण्यांत (उपजीनः = परस्वभाव~~
~~मनुष्य वश्यशीलः ... असे म्हणणारे) ...~~
च्या साहाय्याने बुद्धिमान् मनुष्य कोणत्याही वस्तूचे यथार्थज्ञान करून घेतो व त्या ज्ञानाचा क्रियेंत उपयोग करून सुख भोगतो असा उत्तम अर्थ ह्यांतून निघत असतां दुसरा हलका अर्थ काढणे चूक आहे. विज्ञाता म्हणजे अनुष्ठानफलस्यानुभविता असा अर्थ आमच्याप्रमाणेच शंकराचार्यांनी ही केला आहेच.

देव मनुष्याः = ~~अधिकारी मनुष्य असाच अर्थ येथें चांगला जुळतो. ह्याच शाखेच्या सहाव्या खंडांत जो अर्थ केला आहे तो येथें चांगला जुळत नाही.~~ देव आणि मनुष्य असाही अर्थ करावा. देव म्हणजे अधिकारी किंवा इंद्रियें

अध्याय ८ खंड ९ : हा खंड सुबोधच आहे. फक्त कांहीं टिप्पणे देतो.

"अन्नस्यायै:" = "अन्नस्याये" असा मूळ असावा असें वाटतें. शंकराचार्यही "आयो" असा पाठ घेतात असे त्यांच्या टीकेवरून दिसतें. ~~ह्या पाठाचाच सरळ अर्थ होत असतां त्यांनी मानलेल्या तशाच्या व्यत्यय मानण्याची गरज नाहीं~~ निमित्त "आये" म्हणजे "आप्तौ" ही सप्तमी मानावी ~~अर्थ~~ = अन्नाचा लाभ झाला असतां.

यद्यपि दश..... अथवा " = "जो दहा दिवस जेवणार नाहीं न मरतां तो जरी जिवंत राहिला तरी " "अथवा "-चा अन्यतरहेनें अर्थ, येथें "न मरतां" ~~होईल~~ असा आहे.

म्हणजे "पानवत:" नुसतें अन्न कोणीच खाऊं शकत नाहीं. त्याबरोबर पाणी लागतेंच म्हणून हेंही विशेषण लावलें आहे.

अध्याय ७ खंड १०: — अर्थ सुबोधच आहे म्हणून फक्त टिपणें देतो.

व्याधीयंते = दुःखित होतात.

कनीयो = थोडें

मूर्ति: — ~~आपांनींच [illegible]~~ मूर्ति धारण ~~करणारें (आप)~~ करणाऱ्या (आप:) अध्याय ६ खंड २-३ येथील सिद्धांतास (theory) अनुसरून हें लिहिलें आहे. ~~ते खरें किंवा खोटें ह्याचा आपण विचार करूं नये. ग्रंथाच्या कर्त्यास ते खरें वाटत होतें असें मानलें म्हणजे पुरे आहे~~

"अप: उपास्व" = पाण्याचा संचय करून त्याचा योग्य उपयोग कर

अध्याय ७ खंड ११: — अध्याय ६ खंड २-३ येथील सिद्धांतास अनुसरूनच हा खंड लिहिला आहे.

अर्थ = तेज हें (म्हणजे पाण्याच्या बापाला) पाण्यापेक्षा मोठें (तत् एतत्) आहे. कारण तें तेजच, प्रथम वायूला (~~[illegible]~~)

पकडून (आरभ्य) आकाशांत (म्हणजे पृथ्वीवरच्या म्हणजेच अंतरिक्षाला आकाश म्हटले आहे जागेला space) येते. तेव्हां "घाम येतो" (निशोचति) "ताप होतो" "वृष्टि होईल" असें म्हणतात.

स॰ मागें पहा

अर्थात् तेजच हीं चिन्हें (तत्) प्रथम (पूर्वं) दाखवून नंतर पाणी उत्पन्न करतें. तेव्हां (तद्) ह्या तेजापासूनच (एतत्; हें लुप्तपंचमीक पद समजावें) वर जाणाऱ्या आणि वाकड्या जाणाऱ्या (यावरून म्हणजेच) विजा सह आवाज होतात (चरंति) तें पाहून (तस्मात्) म्हणतात की "वीज चकमते" (विद्योतते) "गडगडाट होतो" (स्तनयति) पाऊस पडेल (वर्षिष्यति) ह्याप्रमाणेंही तेजच हीं चिन्हें (तत्) प्रथमतः (पूर्वं) दाखवून पाणी उत्पन्न करतें म्हणून तेजाची (उष्णतेची व प्रकाशाची) उपासना कर म्हणजे शरीरांत उष्णता आणि चकाचकितपणा उत्पन्न करणाऱ्या घृत वगैरे पदार्थांचें सेवन कर. ("तेजो वै घृतं" हें श्रुतिवचन प्रसिद्धच आहे) ॥१॥.

जो तेज हेंच ब्रह्म मानून त्याची उपासना करतो, तो तेजस्वी होतो आणि तो तेजस्वी मनुष्यांना मिळतात ते (तेजस्वतः) चकचकित आणि अंधकार रहित (अपहततमस्कान्) लोक म्हणजे कीर्ति मिळवितो ॥२॥

उपलब्ध पाठ "अभितपति" असा पण ह्याचा ही अर्थ श्री. शंकराचार्यांनीं "आकाशमभिव्याप्नुवत् तपति" असा करतात त्यापेक्षां "अभिपतति" असाच पाठ मानून वस्तुस्थितीशीं जुळेल असा अर्थ करणें चांगलें.

अध्याय ७ खंड १२ :— येथे "आकाश" म्हणजे
अध्याय ६ खंड २ ह्यांत वर्णिलेले "सत्" म्हणजे
च ब्रह्म असाच अर्थ घेतला पाहिजे. कारण
त्यापासूनच तेज उत्पन्न झाले असल्यामुळें
तेंच तेजापेक्षां मोठें आहे. "स्मरो वाव
आकाशाद् भूयान्" हें पुढील खंडातील विधान
ही "सत्" ह्याशींच चांगलें जुळतें हें
पुढील खंडाच्या विवरणावरून दिसेलच.
आकाश हा शब्द ब्रह्मवाचकही आहेच.
अध्याय १ खंड ९ येथें "आकाश" ह्याचा "आत्मा"
"ब्रह्म" असाच अर्थ आहे. अध्याय ३ खंड १८
येथेंही अनाविष्कृत ब्रह्मासच आकाश
म्हटलें आहे. (तै. व. २ अनु ७ वरील
विवरण पहा.)

अर्थ :- आकाश (सत्, ब्रह्म) हेंच तेजा-
पेक्षां मोठें आहे. सूर्य चंद्र हे दोन्ही
वीज, नक्षत्रें आणि अग्नि हें आकाशांतच
(ब्रह्मांतच) आहेत. आकाशामुळेंच मनुष्य
हाक मारतो, ऐकतो, उत्तर देतो (प्रतिशृणो-
ति). आकाशांत (ब्रह्मांत) राहून मनुष्य
आनंद अनुभवतो किंवा दुःख अनुभवतो
(न रमते). आकाशांतच (जीवात्मा) उत्पन्न होतो
आकाशाकडेच (आकाशं अभि) म्हणजे आकाशाच्या (ब्रह्माच्या)

[Margin note:] ७।५।१ येथील 'अधीहि' प्रमाणें [illegible] लुप्त आहे

अनुभव घेण्याकरितांच (जीवात्मा) उत्पन्न होतो। २६१
म्हणून आकाशाचीच उपासना कर म्हणजे जागृतींत
आकाशाप्रमाणें वासनारहित, द्वैत-रहित, दुःखरहित,
होण्याची क्रिया कर ॥१॥. जो आकाश
म्हणजे सत् हेंच ब्रह्म म्हणजे प्रातव्य समजून
त्याची उपासना करतो तो आकाशाची उपासना
करणाऱ्याला मिळतात ते (आकाशवतः) ज्ञानयुक्त
(प्रकाशवतः) संबाधारहित म्हणजे भय रहित
आणि पुष्कळ कीर्तिनें युक्त (उरुगायवतः) असे
म्हणजे अवस्था
लोके मिळवितो. आकाशाची म्हणजे सता-
ची जेथपर्यंत गति (गतं) आहे तेथपर्यंत
यथेच्छ
याला संचार करतां येतो इत्यादि. ॥२॥
येथें शंका अशी येते कीं "उपासकाला
ब्रह्माची अद्वैतस्थिति प्राप्त झाली तर
ती झोपेसारखीच असेल; न झालीतर द्वैतस्थिति कायम राहील
वा आणि प्रातव्य आहे असें म्हणतां येणार
नाही. दोनही पक्षी ब्रह्माची उपासना व्यर्थच
आहे." ह्या शंकेचें उत्तर पुढील खंडां
मध्ये १३ ते २६ खंडा मध्ये आहे. ॥२॥

(margin: ह्यापैकी कोणती ही स्थिति; मागें पहा)

अध्याय ७ खंड १३ :—— ह्या खंडांतील
"स्मर" हा शब्द कशाचा वाचक आहे
हे चांगले समजून घेतले पाहिजे. स्मर
म्हणजे मागें घडलेल्या गोष्टींचें स्मरण
(आठवण) नव्हे. स्मर म्हणजे ज्ञाता, ज्ञेय,

ह्या उत्तराचें सार असें आहे कीं, जागृतीतील द्वैतावस्थेंत जेव्हां दिसणारें द्वैत खोटें आहे असें मनुष्य समजतो तेव्हां आत्यंतिक आनंद प्राप्त होतो आणि हीच अवस्था प्राप्तव्य आहे.

आणि ज्ञान ह्या त्रिपुटीचा आविष्कार : २८२ ह्यालाच
किंवा द्वैत स्थिति
अहंकार असेही म्हणतात. झोपेतून आपण जागे होतो
तेव्हां हा अहंकारच प्रथम प्रगट होतो. हा अहंकार
म्हणजे द्वैतावस्था
म्हणजेच जागृति. एकूण स्मर म्हणजे जागृति
असें म्हटलें तरी चालेल. ही जागृति सतापेक्षां
मोठी आहे हें उघडच आहे. कारण सत् म्हणजे
निद्रा किंवा निद्रेसारखी अद्वैत स्थिति. ह्या
अद्वैत स्थितींत "मी सत् आहे हें ज्ञान" ही
नसतें; ~~[illegible]~~ आणि जागृतींत तसें ज्ञान असू
शकतें. ही जागृति पंचभूतांपैकी पहिलें जें
चांगलेसे
आकाश त्यापेक्षां मोठें आहे हें म्हणणें उपपन्न
नांहीं. जागृति म्हणजे द्वैतावस्था ही
सतापेक्षां म्हणजे अद्वैतावस्थेपेक्षां मोठी
असें म्हणणेंच वर दाखविल्याप्रमाणें आ[illegible]
"चांगले
उपपन्न आहे. म्हणून ह्या व मागील खंडांत
आकाश म्हणजे सत् असाच अर्थ
घेतला पाहिजे.

ता. २३०. १/५/२ ह्यांत "स्मर" आकाशापेक्षां मोठा असे ह्याच अर्थानें म्हटलें आहे येथील विवरण पहा

हें
जागृती सतापेक्षां मोठी म्हणणें बरोबर
नांहीं ~~[illegible]~~ कारण सतानें जसें जग उत्पन्न केलें
आणि जगावर जसें सताचें ईश्वरत्व चालतें
सामर्थ्य
तसें जागृतींत नांहीं अशी शंका येते. ही
सामर्थ्याच्या (शक्तीच्या)
~~[illegible]~~ शंका बरोबर आहे. ~~वस्तुस्थितीच्या~~
दृष्टीनें सत्‌च जागृतिपेक्षां मोठें आहे.
आणि मागील सर्व खंडांत मोठेंपण (भूयस्त्व)
ह्या प्रतिपादिलें
~~वस्तुस्थितीच्या~~ दृष्टीनेंच ~~[illegible]~~ आहे.
पण इतिकर्तव्यतेच्या दृष्टीनें जागृतीच

म्हणजेच आनंदानुभवाच्या

सतापेक्षां मोठी आहे. कारण सताचा आनंद अनुभवणें हीच इतिकर्तव्यता आहे आणि अनुभव हा जागृतींतच असतो. ह्या व पुढील खंडांत मोठें पण इतिकर्तव्यतेच्या दृष्टीने ~~सांगितले~~ प्रतिपादिले आहे. मागील खंडांमध्ये सताचें सर्वांपेक्षां मोठेंपण स्थापन करून, ह्या खंडांपासून मोठ्या कुशलतेनें पलटी घेऊन उपनिषत्कारानें इतिकर्तव्यता म्हणजे भूमावस्था व तिची प्राप्ति समजावून दिली आहे. हेंच बाराव्या खंडाच्या विवरणाच्या शेवटीं सांगितलेल्या शंकेचें उत्तर आहे. द्वैतावस्थेंत अद्वैताचा निश्चय.

हेंच स्पृहणीय असें प्राप्तव्य आहे असेंहें उत्तर आहे.

अर्थ :— स्मर म्हणजे जागृतिस्थिति ही आकाशापेक्षां म्हणजे अद्वैत स्थितिपेक्षां मोठी आहे. कारण स्मर रहित (अस्मरंतः) पुष्कळ जरी असले तरी ते कोणाचंच ऐकूं शकणार नांहींत, कोणाचाच विचार करूं शकणार नांहींत, कोणालाच जाणूं शकणार नांहींत. परंतु तें जर स्मरणयुक्त झाले (स्मरेयुः) तर ते एकमेकाला ऐकतील, एकमेकांचा विचार करतील व एकमेकाला जाणतील. ह्या स्मरानेंच मनुष्य पुत्रांना व पशूंना जाणतो. म्हणून स्माराचीच उपासना कर (म्हणजे स्मरावस्था कायम ठेवण्याचा ~~जागृतींतील आनंद मिळविण्याचा~~ प्रयत्न कर असा स्पष्टार्थ आहे) इत्यादि

अध्याय ७ खंड १४ :— हा खंड फारच सुबोध आहे. "आशा" हा शब्द ही प्रसिद्धच आहे. आशा = आनंद मिळण्याची अपेक्षा.

अध्याय ७ खंड १५:—

अर्थ:— "प्राण" हा आशेपेक्षां मोठा आहे (कारण प्राणाच्या साहाय्यानेंच कर्म करून मनुष्य आपल्या आशा पूर्ण करूं शकतो.) ज्या प्रमाणें चाकाच्या अरा चाकाच्या नाभिच्या आधारावर असतात (समर्पिता) त्याप्रमाणें सर्व ह्या प्राणाच्या आधारावर आहे. प्राण प्राणाच्याच शक्तिनें म्हणजे स्वतःच्याच शक्तिनें (प्राणेन) चालतो, म्हणजे त्याला दुसऱ्याचें साहाय्य लागत नांहीं. प्राण प्राणाला प्राण देतो (म्हणजे प्राणच अन्नांतील प्राणाला प्राण देऊन त्याचें स्त्रीबीज व पुंबीज बनवितो व पुनः या बीजांतील प्राणांचा संयोग घडवून आणून त्यांनां प्राण देतो तेव्हां पुरुष उत्पन्न होतो.) पिता, माता, भाऊ, बहीण, आचार्य, किंवा ब्राह्मण हे सर्व प्राणच आहेत, ॥१॥ म्हणून ह्यांनां कोणी कठोरासारखें (भृशमिव) बोलला तरी देखील त्याला "तुला धिक्कार असो, तूं पितृघातकी, मातृघातकी, भावास मारणारा, बहीणीस मारणारा आचार्यघातकी, ब्राह्मणघातकी आहेस असें म्हणतात. ॥२॥ परंतु ह्यांच्यातून प्राण निघून गेल्यानंतर त्यांनां शूलानें एकदम टोंचून (समासं?) किंवा तुकडे करून (व्यतिषं?) जाळले तरी त्याला तसें म्हणत नांहींत। हे सर्व प्राणच आहे। हें पहाणारा हें मानणारा हें जाणणारा अतिवादी

होतो म्हणजे प्राणच सर्वांमध्ये मोठा आहे व त्याचीच उपासना करावी असें तो जोराजोरानें म्हणतो. (अतिवादी = जोराजोरानें म्हणणारा; "अतिवादी" हा शब्द मुंडकांतही ~~आला आहे~~ ३।१।४ येथें आला आहे. पण तेथें तो वाईट अर्थानें आला आहे व येथें चांगल्या अर्थानें आला आहे हें उघड आहे म्हणून ह्या दोन ठिकाणी त्याचे दोन भिन्न अर्थ केले आहेत.) त्याला जर तूं अतिवादी आहेस असें कोणी म्हणेल तर मी अतिवादी आहे असें त्यानें म्हणावें. "मी अतिवादी आहे" ही गोष्ट त्यानें नाकबूल करूं नये॥ (ह्या शेवटच्या वाक्या ~~वरून~~ आणि "प्राणा" पेक्षां मोठें काय तें नारदानें विचारलें नाहीं आणि सनत्कुमारानें सांगितलें नाहीं ह्यावरून प्राणोपासनाच सर्व उपासनां मध्ये श्रेष्ठ आहे असें उपनिषत्कारांस सांगावयाचें आहे हें स्पष्ट आहे. ~~आणि~~ ही प्राणोपासनाच सर्वांमध्ये श्रेष्ठ आहे हें उघड आहे कारण येथें स्वताच्याच प्राणाची उपासना सांगितली नसून सर्वांच्याच प्राणाची उपासना सांगितली आहे. विशेषतः ही सर्वांच्या प्राणांची उपासना सर्वश्रेष्ठ आहे हे पुढील खंडांत दाखविलें आहे. ~~अथवा~~ तत्पूर्वी पुढील सोळाव्या खंडांत तो अतिवादी होण्याचें कारण सांगितलें आहे.

(विशेषतः २२ ते २६)

अध्याय ७ खंड १६ :—

परंतु अर्थ:— "जो सत्यानें म्हणजे सत्याची खात्री झाल्यामुळें जोरानें बोलतो तोच खरोखर जोरानें बोलतो" असें

शंकराचार्यांचें छां ७/२४ वरील भाष्य यत्र नान्यत्
पश्यति... इत्यादि समुदायार्थीं यांचें भाषांतर

"नान्यत्पश्यति" इत्यादि वाक्यानें प्रसिद्ध असलेला (म्हणजे विश्वसारखी स्थिति)
अन्यदर्शनाभावच भूमाचे
ठिकाणीं असतो असें येथें सांगितलें आहे काय?)
अथवा दुसऱ्याला पाहात नसून आत्म्यालाच
पाहतो असें सांगितलें आहे। ह्याचे पासून काय
सिद्ध होईल? (हा शिष्याचा प्रश्न आहे)।
(याचें उत्तर) भूमा म्हणजे अन्यदर्शनाभावमात्र
असें म्हटलें तर भूमा द्वैतसंव्यवहारविलक्षण
आहे असें म्हटलें असें होईल; आणि दुसरे
दिसत असून ही, तो विषय दुसरा होय
ह्याचा प्रतिबंध करून म्हणजे
दुसरें दिसत असून ही ते दुसरें नव्हे असें
मानून तो ह्या दुसऱ्याच्या
ठिकाणीं आत्म्यालाच पाहतो असें सांगितलें
असेल तर, एकाच ठिकाणीं क्रिया, क्रिया
करण्यास साधनीभूत होणारीं इंद्रियें (कारक)
क्रियाचीं फलें हे भेद आहेत असें समजावें
लागेल (अभ्युपगतो भवेत्)
(ह्यावर पूर्वपक्षाचा आक्षेप) बरें
ह्यांत दोष कोणता? (आचार्यांचें उत्तर)
अहो हाच दोष होईल कीं संसाराची निवृत्ति
होणार नाहीं। कारण क्रिया कारक फल भेद
हाच संसार आहे. (ह्यावर पूर्वपक्षकार म्हणतो)
सर्वत्र एकच आत्मा आहे असें मानत असून ही
(पुढच्या पानाच्या मागें पहा) ३०

सनत्कुमार म्हणाला. त्यावर नारद म्हणाला "मी सत्यानें जोरानें बोलावें अशी माझी इच्छा आहे." तेव्हां सनत्कुमार म्हणाला "त्याकरितां, सत्यच जाणून घेतले पाहिजे." त्यावर नारद म्हणाला "हे भगवन् मी सत्य जाणण्याची इच्छा करतो (~~मला सत्य सांगा असा भाव~~). येथें निर्दिष्ट केलेलें सत्य" पुढील खंडांत सांगितलेलें "भूमैव सुखं" हेंच होय.

अध्याय ७ खंड १७: अर्थ = त्यावर सनत्कुमार म्हणाला "जेव्हां मनुष्य सत्य जाणतो तेव्हांच तो सत्य बोलतो. न जाणतां सत्य बोलत नाहीं. सत्य जाणणाराच सत्य बोलतो. म्हणून जाणण्याचा उपायच (विज्ञान) जाणून घेतला पाहिजे." त्यावर नारद म्हणाला "हे भगवन्, मी जाणण्याचा उपायच जाणण्याची इच्छा करतो."

अध्याय ७ खंड १८:— अर्थ = यावर सनत्कुमार म्हणाला "जेव्हां मनुष्य विचार करतो तेव्हांच ~~आत्म ज्ञान होते. विचार~~ तो जाणतो. विचार केल्याशिवाय कोणीच जाणत नाहीं. विचार केल्यानेंच जाणतो. म्हणून विचार करणेंच जाणून घेतले पाहिजे" यावर नारद म्हणाला विचार करणेंच ~~करण्याची क्रिया~~ जाणून घेण्याची मी इच्छा करतो." ॥

अध्याय ७ खंड १९:— श्रद्धा म्हणजे गुरुवचनावर (किंवा वेदवचनावर) विश्वास असा अर्थ इतर कोणी करतील. पण तो चूक आहे; कारण गुरुवचनावर विश्वास असला तर मग विचार करण्याची गरजच नाहीं. विचार केल्यानें ज्ञान होईल हा विश्वास असा

तरी अर्थ केला पाहिजे. किंवा "श्रद्धा" म्हणजे "उत्कट इच्छा (आपटे यांचा कोश पहा) येथें अर्थात् जाणण्याची उत्कट इच्छा" हाही अर्थ होऊं शकतो व तो अधिक चांगला आहे.

अर्थ:— यावर सनत्कुमार म्हणाला "ज्याला ज्ञानाची उत्कट इच्छा असेल तोच विचार करतो. उत्कट इच्छेशिवाय कोणी विचार करीत नांही. ज्याला उत्कट इच्छा असेल तोच विचार करतो. "उत्कट इच्छा" समजवून घ्यावी." यावर नारद म्हणाला. "उत्कट इच्छा" जाणण्याची मी इच्छा करतो."

अध्याय ७ खंड २०:—

"निष्ठा" म्हणजे "आवड" "प्रेम" येथें अर्थात् ज्ञानाविषयीं प्रेम किंवा आवड (आपटयांचा कोश पहा तेथें close attachment असा अर्थ दिला आहे). "निष्ठा" शब्दाचा हा अर्थ घेतला म्हणजे ह्या खंडाचा अर्थ सुबोधच आहे.

अध्याय ७ खंड २१:— अर्थ:—

सनत्कुमार म्हणाला "जेव्हां मनुष्य क्रिया करतो तेव्हां त्या क्रिया योग्य रितीनें करण्याकरितां त्याला ज्ञानाची गरज वाटते व तेव्हां त्याला ज्ञानाची आवड (निष्ठा) उत्पन्न होते. क्रिया केल्याशिवाय त्याला ज्ञानाची आवड उत्पन्न होत नांही. कृति करील तेव्हांच त्यालाच ज्ञानाची आवड उत्पन्न होईल." कृतिच जाणून

एकुचे पण समाज झिला. अनेक सर्वभूती मी हीच
आत्मा आहे असें जाइणास मानणारा व न मानणारा
ह्यांमधील फरक असाच आहे. योग्य समजेनेच
संसार निवृत्ति होते. त्याला दर्शनाभाव नको.
(पूर्वपक्षीकार पुनः अन्यदर्शनाभाव हा जो आचार्यांचा
पक्ष त्यावर आक्षेप घेतो) अन्यदर्शनाचा
अभावच सांगितला आहे असें मानलें तर
"अन्यत्" आणि "न पश्यति" ही विशेषणें
अर्थरहित होतील. शिवाय लौकिकभाषेत
असें दिसून येतें कीं "शून्य गृहांत ~~कोणी~~ दुसऱ्याला
पहात नाहीं" असें म्हटल्याने स्वतःला व
खांबवगैरेंना पहात नाहीं असा अर्थ होत
नाहीं. त्याप्रमाणेंच येथेंही भूमा कशालाच
पहात नाहीं असें समजूं नयें (त्यावर
आचार्य उत्तर देतात) असें जर तुमचें
म्हणणें असेल तर तें चूक आहे. कारण
"तत्त्वमसि" ह्या वाक्यांत एकत्वाचा
उपदेश केला असल्यामुळें आधिकरण (इंद्रियें)
आणि आधिकर्तव्य (दृश्य वस्तु) ह्यांच्या भेदाची म्हणजे इंद्रियें
द्रष्टा व दृश्य ह्या भेदांचीच उपपत्ति
लागत नाहीं. (सर्व आत्माच झाल्यावर भेदच
रहात नाहीं मग दर्शन कसें होईल हा भाव)
तसेंच, एकच अद्वितीय सत् हेंच सत्य
आहे असें सहाव्या अध्यायांत ठरविल्या
मुळें ही ह्या भेदाची उपपत्ति लागत नाहीं
(२६४ पानाच्या मागें पहा)
(पुढील पानाच्या मागें पहा) १

घेतली पाहिजे" वगैरे.

अध्याय ७ खंड २२ :- हा खंड फारच सुबोध आहे. पान (२६९ च्या मागें पहा)

एकुण खंड १६ ते २२ ह्यांचे सार हेंच आहे की मनुष्य सुखाकरितां कृति करतो ती कृति ~~करीत असतां ती~~ सुखकर होण्याकरितां त्याला ज्ञानाची गरज वाटते तेव्हां त्याच्या ठिकाणी ज्ञानाची आवड (निष्ठा) व उत्कट इच्छा (श्रद्धा) उत्पन्न होते. तेव्हां विचार करून तो सत्याचे ज्ञान करून घेतो व नंतर ते सत्य तो जोराजोराने दुसऱ्यास सांगूं लागतो.

ते सत्य कोणते ते पुढील खंडांत सांगितले आहे. तेंच मागील १५ व्या खंडांतही सांगितलें आहेच पण २३ ते २६ खंडांत ते फारच स्पष्ट करून सांगितलें आहे.

सर्वत्र असलेल्या प्राणाची उपासना करावी, ह्या रूपानें

अध्याय ७ खंड २३ :- हा खंड फारच सुबोध आहे

अध्याय ७ खंड २४ :-

अर्थ :- जो ~~[illegible]~~ आपण ~~पहातो~~ पाहतो, ऐकतो, किंवा जाणतो ~~तो वस्तु~~ ते आपणांहून भिन्न म्हणजे दुसरें (अन्यत्) नाहीं असें मानतो ~~तेव्हां~~ तो "भूमा"; जो आपण पाहतो, ऐकतो किंवा जाणतो ते आपणांहून भिन्न आहे असें मानतो तो "अल्प"; जो "भूमा" तो अमृत म्हणजे सुख आहे (मागील खंडांत भूमा सुख आहे असें म्हटलें आहे म्हणून अमृत म्हणजे सुख असा अर्थ द्यावा लागतो) जो "अल्प"

शिवाय अदृश्ये, नात्म्ये, निरुक्ते इत्यादि (तै० २/७)
न संदृशे तिष्ठति रूपमस्य इत्यादि (कठ ६/९)
आणि 'विज्ञातारं अरे केन विजानीयात्' (बृह० ४/५/१४)
ही श्रुतिवाक्यें आत्म्याला वस्तुत स्वरूपावस्थेत अन्यदर्शन नाही, हीं सुद्धा
अनुकूल आहे. (ह्या सर्व वाक्यांचा शंकराचार्यांनी
केलेला अर्थ चूक आहे. आमचें भाषांतर पहा.)
शिवाय आत्म्याला सर्वच अवस्थांमध्ये किंवा भूमावस्थेत तरी अन्य-
दर्शनाभाव असतो असे न तत्त्वमसि ह्यावरून नाही ह्यावरून ठरणार
नाही. (आचार्य पुढें म्हणतात)
"यत्र नान्यत् पश्यति" हें विशेषण अनर्थ अर्थरहित आहे असें जर
तुमचें म्हणणें असेल तर तें चूक आहे. कारण, अविद्येनें
केलेल्या भेदांच्या दृष्टीनें तें म्हटले आहे. ज्या
प्रमाणें, ज्याला संख्यावगैरे शब्द लावणें
शक्य नाहीं (संख्याशून्य) त्या सतालाच
लोकांमध्ये चालू असलेल्या (प्रकृतां) सर्व एकत्व,
अद्वितीयत्व इत्यादि बुद्धींच्या दृष्टीनें सत्
एक व अद्वितीय आहे असें म्हणतात,
याप्रमाणेंच एकच असलेल्या भूम्याला
यत्र हें विशेषण लाविलें आहे। अविद्यावस्थेंत
असलेल्या अन्यदर्शनाचा अनुवाद करून
भूम्याच्या ठिकाणी तें अन्यदर्शन नाहीं
असें सांगावयाचें असल्यामुळें "अन्यन्न
पश्यति" असें विशेषण लावलें. म्हणून
भूम्याच्या ठिकाणीं संसार व्यवहार नाहीं
हा समुदायार्थ (सारांश भाष्यीं आहे)

उत्तर — पुढच्या खंडातील "आत्मैवेदं सर्वं" स्थिती ..... स्मराद् भवति यातील जागृति दर्शक शब्दां-
वरून भूमावस्थेंत अन्य दर्शन आहे असें सिद्ध होते.

तो मर्त्य म्हणजे दुःखी असतो ("नाल्पे सुखमस्ति" असें मागील खंडांत म्हटले आहे म्हणून "मर्त्य" ह्याचा अर्थ सुखरहित म्हणजे दुःखी असा करावा लागतो). (ह्यावर नारदाने विचारलें) हे भगवन् तो "भूमा" कशावर प्रतिष्ठित आहे. ह्यावर सनत्कुमार म्हणाले ~~तो स्वतःच्याच मोठेपणावर प्रतिष्ठित आहे.~~ जरी (यदि वा) तो ~~दुसऱ्या मोठ्या वस्तूच्या आधारावर असतो~~ तरी ~~तो~~ तो (२६१ पानाच्या मागें पहा १) स्वताच्याच मोठेपणावर प्रतिष्ठित आहे ॥१॥

(महिम्यावर म्हणजे दुसऱ्या)

गाई घोडे, हत्ती, सोने, दास, भार्या, शेतें व घरें ह्यांना "महिमा" असें म्हणतात. (आणि त्यावर अमका मनुष्य प्रतिष्ठित आहे असें म्हणतात) तसें मी म्हणत नाहीं, तथापि मी जेव्हां म्हणतो कीं "भूमा" स्वताच्या महिम्यावर प्रतिष्ठित आहे तेव्हां अन्य अन्यावर प्रतिष्ठित आहे म्हणजे "भूमा" हा आपणाहून अन्य अशा महिम्यावर प्रतिष्ठित आहे असें मी म्हणतो ~~नाही~~च (~~"नाहमेवं ब्रवीमि" ह्यांतील "न" पुढील "ब्रवीमीति" ह्याच्या मागें ही जोडावा, तसें केलें तरच समंजस अर्थ होतो~~) असें सनत्कुमार म्हणाला. ~~॥२॥~~ भूमा~~च्या~~चा ~~महिमा त्याच्या स्वतःचाच आहे असा भाव आहे ॥२॥~~ (२६१ पानाच्या मागें पहा २)

ह्या खंडाची भाषा अलंकारिक आहे असें मानून वरील अर्थ केला आहे. कारण ह्याचा शब्दशः अर्थ केल्यास तो "जो दुसरें पाहत नाही ऐकत

"सापि कृतिः ...... सुखं लब्धार्थं मयेति मन्यते तदा
भवति ........ भविष्यदपि फलं लब्धेत्युच्यते।
तदुद्दिश्य प्रवृत्त्युपपत्तेः" ही श्री शंकराचार्यांच्या
भाष्यांतील वाक्यें आमच्या अर्थाला पुष्टि देतात
आणि दाखवितात कीं येथें लभ् ही धातु
"प्रत्यक्ष मिळणें" ह्या अर्थी योजली नसून
मिळण्याची अपेक्षा करणें ह्या अर्थी योजिली
आहे.

नाहीं किंवा जाणत नाहीं तो भूमा" असा होईल व या अर्था-
प्रमाणे निद्रेला "भूमत्व" प्राप्त होईल. व निद्रा ही
परमगति ठरेल. पण तें चूकच आहे (कारण निद्राही
सर्वांसच अनायासेंच प्राप्त होते आणि भोग्य
नाहीं असें छांदोग्यांतच (८/११) म्हटलें आहे.)
म्हणून अलंकारिक अर्थ घेणें भाग आहे. शंकराचा
र्यांनी दोनही अर्थ होतात असें ग्रहण करून शाब्दिक
अर्थच ग्राह्य आहे असें ठरविलें आहे, मागें पहा. पण तें चूक
आहे कारण पुढेंच पंचविशाव्या खंडांत
त्याच भूमाचें "आत्मैवेदं सर्वमिति
स वा एष एवं पश्यन् एवं मन्वानः
एवं विजानन्" असें स्पष्ट वर्णन केलेलें
आहे. मन्वानः विजानन् हे शब्द
जागृतिदर्शक आहेत हें उघड आहे. म्हणून
येथील खंडांतील भाषा अलंकारिक आहे
असें मानून केला तोच अर्थ बरोबर आहे.
"अद्वैत भावनं" या सूत्राचें विवरण
पहा. (उपसंहार प्यारा २०)

अध्याय ७ खंड २५:—

भूमा अलंकारिक
भाषेनें मागील खंडांत जें म्हटलें आहे त्याचें
स्पष्टीकरण या खंडांत देतात. ते असें
तो (आत्माच) खालीं, वर, (पुरस्तात्)
दक्षिणेस, उत्तरेस, पूर्वेस, आणि पश्चिमेस
(पश्चात्) आहे; तोच हें सर्व आहे

भूम्याला द्वैतदर्शन असतें असे आम्ही ठरविलेंत्यावर

टीपः - द्वैत दर्शन कायम राहिलें तर संसारनिवृत्ति होणार नांही असे शंकराचार्य म्हणतात हे चूक आहे. कारण दिसणारे द्वैत खोटें आहे असा निश्चय झाला तरी संसारनिवृत्ति होते आणि द्वैतदर्शन थकणे अशक्य आहे पण दिसणारें द्वैत खोटें आहे असें मानणें ही गोष्ट स्वाधीनची आहे. (आमच्या टीकेसह)

दिलें आहे. शंकराचार्यांच्या येथील भाष्याचें भाषांतर येथे ~~द्यावें~~; ~~कारण तेथें पूर्वपक्षाची वाक्यें~~ कोणती व उत्तर पक्षाची कोणती ह्या विषयी घोटाळा होतो. "तत्र को दोषः" हें पूर्वपक्षाचें वाक्य आहे. ह्यावर शंकराचार्यांचें उत्तर "अयमेव दोषः यत्संसारानिवृत्तिः। ~~कार्य~~ करणकलापो हि संसारः।" ह्यावर पूर्वपक्षकार म्हणतो ~~[illegible]~~ "अब्रह्मज्ञाच्या जगद्दर्शनाहून ब्रह्मज्ञाचें जगद्दर्शन भिन्न प्रकारचें असतें (अद्वैतभावनायुक्त असतें) म्हणून ब्रह्मज्ञाच्या संसाराची निवृत्ति होते" ह्यावर शंकराचार्य उत्तर देतात की "अशा ब्रह्मज्ञाच्या दर्शनांत करणकलाप केवळ शब्दमात्रच उरतो म्हणून पूर्वपक्ष त्याज्य आहे." (हें उत्तर युक्तिपरत नांहीं.) ह्या नंतर शंकराचार्य आपल्या मतावरील आक्षेपांचें खंडन करतात.

~~शंकराचार्यांच्या ह्या प्रकरणातील भाष्याचें भाषांतर~~

पान २६५ - २६८ च्या मागे पहा.

असे जाणून (इति) तो "भूमा" आतां (अथात:) (ज्ञानावस्थेंत) अहंकारादेशच करतो. तो अहंकारादेश असा - मीच वर खाली पूर्वेस, पश्चिमेस, दक्षिणेस, उत्तरेस आहे, मी हें सर्व आहे असा (इति) ॥१॥ तोच भूमा आत्मादेश ही करतो तो असा - आत्माच वर खाली, पूर्वेस, पश्चिमेस, दक्षिणेस आणि उत्तरेस आहे हें सर्व जग आत्माच आहे असा (इति). ह्याप्रमाणें पाहणारा, विचार करणारा व जाणणारा तो भूमा, स्वताशींच रमणारा, स्वताशींच क्रीडा करणारा, स्वताशींचे मैथुन करणारा, आपल्यांतच आनंद भोगणारा अर्थात् स्वराट म्हणजे स्वतांच स्वतांवर राज्य करणारा म्हणजे स्वतंत्र होतो. तो सर्व समाजां मध्ये (लोकेषु) इच्छेस येईल या प्रमाणें फिरतो. (कामचारो भवति) ॥ आतां जे ह्याच्या उलट जाणतात त्यांवर अन्य म्हणजे दुसरें जें दिसतें तें राज्य करतें म्हणजे ते परतंत्र होतात आणि त्यांचा समाज क्षय्य म्हणजे थोडाच व लहान असतो किंवा त्यांना समाजच नसतो. आणि सर्व समाजांत ते यथेच्छ वावरू शकत नाहींत ॥२॥

दुसऱ्याच्या आनंदानेंच आनंदित होत असल्यामुळे

Note - ह्याचें स्पष्टीकरण उपसंहार प्रकरण ३ध्ये पहा.

१

किंवा (वा) महिमा शब्दाचा पुढें दिलेला अर्थ घेतला तर (यद्धि) तो महिम्यावर प्रतिष्ठित नाहीं.

२

ह्या शेवटच्या वाक्याचा अर्थ करतांनां श्री-शंकरा-चार्यांसही अडचण वाटलीच. त्यांनां "अन्योह्यन्यस्मिन् प्रतिष्ठितः" ह्याचा दुसऱ्या "नाहमेवं ब्रवीमि" ह्याशीं संबंध जोडावा लागला असें "अत्र हेतुत्वेनान्योह्यन्यस्मिन् प्रतिष्ठित" इति व्यवहितेन संबंधः" ह्यांच्या वाक्यावरून दिसतें. व्यवहित म्हणजे दुसऱ्या वाक्याशीं संबंध जोडण्यापेक्षां भूमाच दुसरें पाहतो आणि जे दुसरें पाहतो त्या सर्वांवर तो प्रतिष्ठित आहे आणि त्या दुसऱ्यांनां तो स्वताहून भिन्न मानतच नाहीं म्हणून ते दुसरे सर्व त्याचे महिमाच होय असा अर्थ करणें अधिक चांगलें आहे. ह्या दृष्टीनें "ब्रवीमीति" ह्या ठिकाणचा मूळ पाठ "ब्रवीमि तु" असा असावा असें दिसतें

अध्याय ७ खंड २६ :–

अर्थ :– हे ^छाआपणे^ पाहणारा, हे ^विचार करणारा^ आणि हे जाणणारा जो ^असतो^ त्याचा असा निश्चयच असतो कीं आत्म्यातूनच प्राण उत्पन्न ^होतो^, आत्म्यातूनच आशा, स्मर म्हणजे अहंकार, आकाश म्हणजे सत्त्व, तेज, आप, आविर्भावतिरोभाव म्हणजे सत्तापासून जग उत्पन्न होणे आणि त्यांतच पुनः लीन होणें किंवा दैनंदिन आविर्भावतिरोभाव म्हणजे निद्रेतून जागृतावस्थेत येणे व पुनः जागृतावस्थेतून निद्रेत शिरणे ^किंवा जन्मणे व मरणे^, अन्न, बल, विज्ञान म्हणजे बुद्धि, ध्यान, चित्त, संकल्प, मन, वाणी, नामे, मंत्र, आणि कर्म हे सर्व आत्म्यातूनच उत्पन्न होतात. त्या विषयीं हा श्लोक आहे.

(मागें पहा)

हें पाहणारा (पश्यः) म्हणजेच जाणणारा, मृत्यु रोग किंवा दुःख कांहींच पहात नांहीं, म्हणजे मृत्यु, रोग, किंवा दुःख ह्यांचें दुःख मानीत नांहीं. तो सर्व जीवांच्या रूपानें (सर्वशः) सर्व पाहतो आणि सर्व मिळवितो. म्हणजे इतर जीव जे पाहतात व मिळवितात तें मीच पाहतो व मिळवितो असें ^तो^ मानतो (सर्वशः ह्याचा अर्थ मी इतरांनी केला त्याहून भिन्न करतो; त्यांनी "पूर्णपणे" असा अर्थ केला आहे: पण "सर्व पूर्णपणे मिळवितो म्हणण्यांत द्विरुक्ति होते. आणि त्या अर्थांत कांहीं रसही नाही. मी "सर्वशः" म्हणजे "सर्वत्र" (Everywhere) ^on all sides^ असा अर्थ घेतो व तो आपट्यां

सत् आणि आत्मा एकच आहे असें मागें (~~६।८~~)
(६।८ स आत्मा तत्त्वमसि ~~श्वे~~तकेतो) म्हटलें
असतां येथें आत्म्यापासून सत् झालें असें
~~जेथें~~ म्हणणें तद्विरुद्ध आहे म्हणून "आकाश"
ह्याचा अर्थ आम्ही "सत्" असा केला तो चूक
आहे असा आक्षेप येथें येतो. त्याचें उत्तर
असें आत्मा व सत् एकच आहे तरी येथें
आत्म्याचें महत्व दाखविण्याकरितां सर्वच
आत्म्यातून निघालें असें म्हटलें आहे
सर्वांबरोबरच ब्रह्मही त्याच भाषेंत
बसविलें. शिवाय ~~दोन्ही एकच असे~~
~~त्यामुळें एक दुसऱ्यातून निघाले~~
~~हें म्हणणें ही चूक नाही~~ जग निर्माण
करूं लागण्यापूर्वीचा आत्मा आणि जग निर्माण
करणारा आत्मा असा भेद मानून दुसरा पहिल्या-
पासून उत्पन्न झाला असें म्हणतां ही येते)
~~दुसऱ्यास ईश्वर आणि पहिल्यास ब्रह्म~~
~~हा भिन्न शब्दांनीही कोठें कोठें निर्देश करतात.~~

जग निर्माण करणारे

त्या कोशांत दिले आहेच. "सर्वत्र" म्हणजे अर्थात सर्व जीवांमध्ये राहून म्हणजेच सर्व जीवांच्या रूपानें.) ||.

तोच तिरोभावकाळी एक असतो आणि आविर्भावकाळी ईश्वर, जीव आणि जगत् अशी तीन रूपे धारण करतो (त्रिधा भवति), पांच प्राण तोच होतो (पञ्चधा भवति), सात अंगे म्हणजे डोळे, कान, नाक, तोंड, जीभ, हात आणि पाय तोच होतो (सप्तधा भवति), पृथ्वी, सूर्य, चंद्र, वायु, (हवा), समुद्र, नक्षत्रें, अग्नि, वनस्पति (स्थावर जीव) आणि जंगम जीव हे तोच होतो (नवधा भवति); पांच ज्ञानेंद्रियें, पांच कर्मेंद्रियें व अंतःकरण हे अकरा तोच होतो (एकादशधा भवति), एकशे अकरा (शतंच दश चैकश्च) तोच होतो (हे काय तें समजलें नाहीं.) आणि हजारें म्हणजेच अनंत संख्येचे जीव (विंशतिः जीवामध्ये पांच ज्ञानेंद्रियें पांच कर्मेंद्रियें, पांच प्राण, चित्त, मन, बुद्धि, अहंकार आणि आत्मा असें वीस असतात म्हणून विंशति म्हणजे जीव असा अर्थ घ्यावा) ||. शुद्ध आहार घेतला असतां म्हणजे विषयानंदाचा त्याग करून केवळ शरीर-धारणार्थ विषयांचा उपभोग घेतला असतां, मनुष्या-चें सत्व म्हणजेच मन आणि बुद्धि शुद्ध होते, सत्व शुद्ध झालें म्हणजे येथें सांगितलेल्या सिद्धांतांची आठवण (स्मृति) अढळ (ध्रुव)

ह्या हृदयाच्या नाडी असतील काय? कठ ६।१६ पहा. (मागे पहा)

राहते आणि ही अढळ आठवण प्राप्त झाली म्हणजे (स्मृतिलंभे) सर्व ग्रंथी म्हणजे वासना सुटून जातात (विप्रमोक्षः) || याप्रमाणें ज्याचा वासनारूपी कषाय म्हणजे मल नाहींसा झाला आहे (मृदित) त्या नारदाला तमाचा म्हणजे शोकाचा (पहिल्या खंडात शोकाचा पार असे शब्द योजिले आहेत म्हणून तमः म्हणजे शोक असा अर्थ घेतला पाहिजे) म्हणजेच दुःखाचा पार भगवान् सनत्कुमारांनी किंवा सनत्कुमाराला दाखविला म्हणून त्याला (नारदाला) स्कंद म्हणजे पैलतीरावर उडी मारणारा असें म्हणतात. ||२||

एकूण ह्या अध्यायांत अद्वैतभावना हाच आत्यंतिक सुखाचा मार्ग दाखविला आहे.

अध्याय ८ वा.

अध्याय ८ वा खंड १ :—

अर्थः— आतां ह्या ब्रह्मपुरांत म्हणजे शरीरांत (ब्रह्म राहण्याचें पुर म्हणजेच शरीर) जें लहानसें कमळरूपी (कमळासारखें) घर (पुंडरीकं वेश्म) आहे त्यांत (आसीन) लहानसा (दहरः) आंतील आकाश म्हणजे आविष्कृत सत् ब्रह्म आहे; त्या आकाशाच्या आंत जें (म्हणजे आनंद व ज्ञान) आहे त्याचा शोध केला पाहिजे व तें जाणून घेतलें

(आमची टीका — उपपत्ति लागत नांही हे म्हणणे बरोबर नांहीं. हिरा व कोळसा वस्तुतः एकच, किंवा पाणी व बर्फ वस्तुतः एकच असें म्हटल्यानें हिरा व कोळसा किंवा पाणी व बर्फ ह्यांमधील भेद उपपन्न नांही असें म्हणतां येत नांहीं. वस्तु एकच असली तरी अवस्थाभेदामुळें भेद उत्पन्न होतात. उपनिषदांचा उपसंहार प्यारा ६७ पहा).

पाहिजे ॥१॥ त्या गुरूला जर शिष्य विचारूं लागले की

ह्या ब्रह्मपुरांत जें ~~आहे~~ कुठानसे पुंडरीकरूपी वेश्म आहे त्यांत

जो कुठानसा आंतील आकाश आहे त्यांत, ज्याचा शोध केला पाहिजे व

जें जाणून घेतलें पाहिजे असें काय आहे ॥२॥ तर त्या

गुरूनें सांगावें, हा जेवढा (बाहेरचा) आकाश आहे तेवढाच

हा हृदयांतील आकाश आहे. कारण ह्या हृदयांतील

आकाशांतही द्यौ आणि पृथ्वी, अग्नि आणि वायु हे दोघेही

हे दोघेही, सूर्य आणि चंद्र हे दोघेही, आणि वीज

नक्षत्रें आणि त्यांचे ~~[illegible]~~ (मागे पृष्ठ ३) ~~[illegible]~~

तेही ठेवलेले आहे, (अर्थात ज्ञान रूपानें ठेवलेलें

आहे. बाहेर पृथ्वी आहे आंत पृथ्वीचे ज्ञान

आहे. बाहेर सूर्य आहे आंत सूर्याचे ज्ञान

आहे. ~~असा भाव आहे~~ वगैरे म्हणून दोनही

आकाश मोठेपणांत सारखेच असा भाव

आहे) ॥३॥ या गुरूला जर शिष्यांनी विचारलें की ह्या

ब्रह्मपुरांतच हे सर्व जगत् सर्व भूतें आणि सर्व काम ठेवलेले

आहेत, तर त्या ब्रह्मपुरास जेव्हां जरा (म्हातार-

पण) प्राप्त होते आणि ते मरते, तेव्हां

काय शिल्लक राहते, ॥४॥ तर गुरूनें सांगावें

“ह्या ब्रह्मपुराच्या जरेनें तें जीर्ण होत

नाहीं, ह्या ब्रह्मपुराच्या वधानें तें मारल्या

जात नाहीं (कारण इतर शरीरांत ते असते

च आणि नवीन बनणाऱ्या शरीरांत पुनः प्रवेश करतें

हें ब्रह्मपुर (शरीर) सत्य आहे कारण

(पृथ्वी वगैरे आंतच्या आकाशांत ही आहेत म्हणून)

(आणि हें ज्ञान आंत आहे म्हणून च पृथ्वी वगैरे आहेत असे दिसतें)

(मागे पृष्ठ २)

(१)

येथे जे त्याचें म्हणजे त्याच्या मालकीचें (अस्य)
आहे आणि जें त्याचे म्हणजे त्याच्या
मालकीचें नांही,

(२)

ब्रह्म जरी नाश पावत नसले तरी त्याचा शरीराशी
असलेला संबंध शरीरनाशानें तुटतो आणि
शरीरतर नाश पावतेच तर मग शरीराची
काळजी कां घ्यावी ~~नश्वर मानले पाहिजे~~ अशी शंका येते
तिचें उत्तर पुढील वाक्यांत आहे व तें फार
महत्वाचें आहे. तें असें: ~~असें च मानलें पाहिजे की~~
~~शरीर~~ नाश पावणारे असलें तरी

(३)

किंवा जरे शिवाय अन्यसतीनें तें नाश पावते

ह्यांतच काम ठेवलेले आहेत म्हणजे ह्यांत राहूनच ब्रह्माला आनंदाचा अनुभव घेतां येतो. (शरीराला नश्वर मानून याची उपेक्षा करणाऱ्याचें हे उत्तर खंडन आहे.) हा शरीरांतील जीवात्माच (एष आत्मा) खरोखर, पापरहित (द्वैतस्वरूपी पापानें रहित) जरा रहित, मृत्युरहित शोकरहित (म्हणजे जरा, मृत्यु व शोक ह्यांचे भय न मानणारा आणि ह्यांनी दुःखित न होणारा) खाण्याची म्हणजे विषयोपभोगांची इच्छा नसलेला, पिपासा म्हणजे वासना नसलेला. (छां ३/१५ ह्यांत "अपिपासः" ह्याचा हाच अर्थ आहे) ~~असा आहे~~ सत्याचाच म्हणजे सत्या आनंदाचा काम (इच्छा) व संकल्प करणारा (काम व संकल्प ह्यांमधील फरक समजण्यास छां ७/३-४ पहा) ~~सत्यसंकल्प~~ (सत्यसंकल्प ह्याचा हाच अर्थ छां. ३/१४ येथें केला आहे तो पहा) असा आहे. (ज्ञानवान् जीवाचें हें वर्णन आहे.) ज्या प्रमाणें एखाद्या राजाच्या प्रजा, ज्या ज्या अंताची म्हणजे जागेची (आपट्यांचा कोश पहा) ज्या जनपदाची किंवा ज्या शेताची (क्षेत्रभागं) इच्छा करितात (अभिकामा भवंति) त्याचा त्याचाच राजाच्या आज्ञे प्रमाणें (यथानुशासनं) उपभोग घेतात (तं तमेवोपजीवंति) याप्रमाणेंच

ह्या अर्थी ''या'' शब्दाचा अध्याहार करावा लागतो. उपसंहार न्याय १८ पहा

ब्रह्माच्या प्रजासारखे असणारे सर्व जीवात्मे आपापल्या देहांमध्ये राहून आनंदाचा उपभोग घेतात ॥ ॥५॥ ह्यानंतर, ज्याप्रमाणे ह्यालोकीं म्हणजे मरणापूर्वी कर्मांनी मिळविलेला लोक (सुखसाधनसंपत्ति) क्षीण होतो त्या प्रमाणेंच परलोकीं म्हणजे मरणानंतरही पुण्यानें मिळविलेला लोक क्षीण होतो असें हें फळ, जें आत्म्याला आणि सत्य अशा कामांना म्हणजे खऱ्या आनंदाला न मिळवितां मरतात (व्रजंति) त्यांनांच मिळतें आणि ते पराधीनपणें सर्व लोकांत फिरतात म्हणजे त्या त्या समाजात जन्म घेतात (अकामचारो भवति) परंतु जे ह्या आत्म्याला आणि सत्य अशा कामांनां मिळवून घेतल्यानंतर मरतात ते स्वतंत्रपणें स्वेच्छेने सर्व लोकांमध्ये फिरतात म्हणजे स्वेच्छेनुसार त्या त्या लोकांमध्ये समाजामध्ये (जन्म घेतात) ॥६॥

सहाव्या वाक्यांत सांगितलेलें फळ खरें किंवा खोटें असो त्याच्या ऋषींची अशी कल्पना (theory) होती हें खरें आहे छां ३।१४ यांतही येथील फळाप्रमाणेंच ज्ञानाचे फळ सांगितलें आहे.

ह्या खंडांतील विधानांची उपपत्ति लागते किंवा नाहीं हें पाहण्याची पूर्वीच्या टीकाकारास गरजच वाटली नाहीं. संकल्पामुळेंच काम पूर्ण होतात असें त्यांनीं मानलें. नवीन टीकाकारांनी हें कांहींतरी मूर्खासारखें लिहिलें असें मानलें (बेलवेलकर आणि रानडे पा-२३६ Vol II. किंवा हा खंड Deussen नें प्रक्षिप्तच मानला (बेलवेलकर आणि रानडे पा. 373 Vol II). पण ह्या कल्पना अनावश्यक आहेत; कारण ह्या खंडांतील विधानांची उपपत्ति लागते. ती अशी. जो आत्मज्ञ आहे म्हणजे सर्वभूतांमध्ये एकच आत्मा आहे असें अद्वैत मानणारा आहे, त्याच्या इच्छा इतर जीव पुरवितात हीच खरी उपपत्ति आहे. त्याला पित्याची इच्छा झाल्यास इतर कोणी तरी जीव त्याशीं पित्याप्रमाणें वागतो आणि त्याची इच्छा पुरवितो. ह्या दृष्टीनें पाहिलें तर ह्या खंडांच्या अर्थ सुबोध आणि उपपन्न आहे (व्याससूत्रें ३।३।३९-४१ पहा).

अर्थ:— आत्म्याला मिळविणारा म्हणजेच जाणणारा मनुष्य (स) मरणापूर्वीं देखील जर पितृलोकाची इच्छा करील तर संकल्पामुळेंच त्याचे पितर

(मार्जिन टीप: बृ. १/४/१६ मध्ये हीच सांगितली आहे)

(मार्जिन टीप: "लोक" ह्याचा अर्थ "सहवास" असा येथें आहे)

मागील खंडांत "अस्मिन् कामाः समाहिताः" आणि "सत्यान् कामान्" हे शब्द ज्यांचे विषयी म्हटले आहेत ते काम ह्या खंडांत वर्णिले आहेत आणि ते ब्रह्मज्ञास कसे मिळतात तेंही दाखविलें आहे. ब्रह्मज्ञाचे म्हणजेच अद्वैतज्ञाचे काम सत्य असतात कारण ते एकट्याच्या सुखाकरितां केलेले नसून सर्वांच्या सुखाकरितां केलेले असतात आणि बहुतेक पूर्ण होतात आणि पूर्ण न झाले तरी ब्रह्मज्ञाच्या आनंदाचा विघात करीत नांहींत, कारण त्या कामांत फलासक्ति नसते.

उपसंहार प्यारा॰ पहा.

म्हणजे प्रियाप्रमाणें प्रेमानें वागणारे मनुष्य पुढें येतात (समुत्तिष्ठंते) व तो त्या आनंदाचा अनुभव घेतो (महीयते) [महीयते = कामानें संपन्न होऊन; किंवा आनंद ह्यापासून हें क्रियापद झालें आहे] मह म्हणजे उत्सव. आत्मज्ञाला इच्छाच होत नाहीं हें म्हणणें खरें नाहीं. खऱ्या आनंदाची इच्छा करणाऱ्या आत्मज्ञाला देखील अन्न वगैरे पाहिजेतच आणि दुसऱ्यांलाही सुखी करण्याची इच्छा असतेच यामुळें त्यालाही इच्छा असतातच. ह्या अशा पवित्र इच्छांशिवाय त्याला दुसऱ्या अपवित्र इच्छा ~~नसतात म्हणून~~ म्हणजे ~~वैयक्तिक~~ वैयक्तिक व वैषयिक सुखाच्या इच्छा त्यास नसतात आणि ह्या पवित्र इच्छा ही पूर्ण न झाल्या तर त्यास खेद होत नाहीं म्हणून त्यास सवासनारहित असें म्हणतात. ~~सर्वेच~~

अध्याय ८ खंड ३ :—

अर्थ :— ते हे मागील खंडांमध्यें सांगितलेले ~~काम~~ सत्यकाम अनृतापिधान आहेत. ते [सत्य आहेत म्हणजे] जरी ~~खरे सत्याकरितां म्हणजे खऱ्या सुखाकरितां केलेले आणि म्हणून~~ पूर्ण ~~होणारे~~ होऊं शकतील असे आहेत तरी अनृतानें द्वैतभावनेनें झाकलेले आहेत. (म्हणून) ह्याच्या जो जो नातलग (पितृ, मातृ वगैरे) ह्या लोकांतून (इतः) परलोकास जातो (प्रैति) म्हणजे मरतो तो तो त्याला ह्या लोकीं दिसत नाहीं (दर्शनाय लभते) ॥१॥ परंतु (अथ)

याचे येथें जीवंत (जीवाः) असलेले नातलग किंवा मेलेले नातलग (प्रेताः) किंवा दुसरें कोणतें ही जें इच्छा करीत असूनही याला मिळत नांहीं तें सर्व ह्या ब्रह्मलोकीं (अत्र) गेल्यानें याला मिळतें. कारण याचें हे अनृतानें झाकलेलें सत्य काम ह्या ब्रह्मलोकी (अत्र) असतात. (तथापि) ज्याप्रमाणें पुरून ठेवलेल्या सोन्याच्या साठ्याची (हिरण्यनिधिं) जागा न जाणणाऱ्यानां, त्या जागेवरून ते पुनःपुनः गेले तरी तो साठा मिळत नांहीं, याप्रमाणें ह्या सर्व प्रजा दररोज (जागृतावस्थेंतीं) ह्या ब्रह्मलोका-वरून (~~जागृतावस्थेंत~~) जातात (मार्गे पहा) तरी हा ब्रह्मलोक त्यांनां मिळत नांहीं. कारण अनृतानें ते ओढले जातात (प्रत्यूढाः प्रति+वह+क्तः) ॥२॥. तो हा आत्मा (~~[illegible]~~) प्रत्येकाच्या हृदयांत आहे. (हृदय ~~मागे पहा~~ म्हणजे छातीतील रक्ताभिसारक इंद्रिय असें कोणी मानतील पण तें चूक आहे येथें हृदय म्हणजे डोक्यांतील मेंदू असा अर्थ आहे. तैत्तिरीयांत (१।६) अमृत हिरण्मय पुरुष तेथेंच आहे असें स्पष्टपणें सांगितलें आहे. तेथील विवरण पहा. तेथेंही मेंदूला हृदयच म्हटलें आहे. ऐतरेयांत ही (१।३) याकुतीलि छिद्रावून ब्रह्मानें प्रवेश केला असें म्हटलें आहे

(दररोज ब्रह्मलोकावरून मनुष्य जातो तें निद्रावस्थेत
घडते असे श्री शंकराचार्य व तदनुयायी आणि
आधुनिक टीकाकारही ~~कु...~~ म्हणतात,
तें चूक आहे कारण ब्रह्मलोक ही सज्ञाना-
वस्थाच असली पाहिजे व ती जागृति च
असूं शकते. निद्रेंत कोणतेंच ज्ञान नांही.
जागृतीतंच अद्वैतप्रत्यय होऊं शकतो.
तो होतांच जागृतिचाच ब्रह्मलोक होतो.
तो होत नांही तो पर्यंत तो ब्रह्मलोक
म्हणजे अज्ञानानें अनृतानें झांकला आहे असें म्हणतां
येते. म्हणून जागृतीतंच अज्ञ मनुष्य
ब्रह्मलोक न मिळवितां ब्रह्मलोकावरून
चालत जातो असें म्हणतां येते. ज्ञान्याला
निद्रेत दुःखाभावाशिवाय इतर ~~निद्रेंत~~ देखील कांहींच मिळत नांही
~~...~~ येथें निर्दिष्ट केलेली स्थिति
निद्रा नव्हे)

व अज्ञान्यास देखील निद्रेंत दुःखाभावच ~~दुःखाभाव~~
मिळतोच म्हणून

~~त्यांतूनच विद्वानाचा आत्मा मृत्युकालीं बाहेर जातो~~
~~म्हणून त्याला ब्रह्मरंध्र म्हणण्याची रूढि पडली~~
~~आहे~~ जागृतावस्थेंत आत्मा डोळ्यांत असतो
असें छां० ४।५ [आत्म्या विवरणांत दिलें] ~~ये और हृदय~~ आहे. डोळे व मेंदू
जवळ जवळच आहेत. ब्रह्मलोकही जागृतावस्थाच
होय म्हणून हा आत्मा मेंदूत आहे हें म्हणणेंच अधिक उपपन्न
आहे. पहिल्या खंडांत "दहरं पुंडरीकं" म्हटलें आहे
तो मेंदूच मानला पाहिजे.) ~~ह्या सिद्धांताने~~
(कथनं) ~~(तस्य) निरुक्त~~ "हृदयं" हा शब्दच ~~आहे~~
~~म्हणजे हा सिद्धांत "हृदयं" हा शब्दच सांगतो.~~
~~कारण "हृदि अयम्" हा आत्मा हृदयांत आहे~~
~~असा त्याचा विग्रह होतो~~. आत्मवाचक जो
हृदयं शब्द आहे त्याचें निरुक्त ~~असेंच~~ हेंच
म्हणजे वरील सिद्धांताला अनुसरूनच आहे
तें असें:— हृदि (हृदयांत) अयम् (हा आत्मा)
आहे म्हणून (तस्मात्) तो "हृदयम्". तो आत्मा प्रत्येका-
च्या हृदयामध्ये आहे.
~~हा ब्रह्मलोक हृदयांत आहे~~
~~तो जागृतींत आहे असें च आहे~~ हें जो
जाणतो तो दर रोजे जागृतावस्थेंत स्वर्ग लोकास
म्हणजे ब्रह्मलोकास जातो. जो हें जाणत
नाहीं तो दर रोज जागृतावस्थेंत जाऊनही
तेथें ब्रह्मलोक आहे हें न जाणल्यामुळें
त्याला ब्रह्मलोक मिळत नाहीं हा भाव आहे ॥३॥
(ह्याचेंच स्पष्टीकरण पुढील वाक्यांत आहे)

"तुरीयं मूर्ध्नि संस्थितं" छायांही हें जुळतें

मागें पहा

तथापि हृदय कोठेंही मानलें तरी येथील सिद्धांतास बाध येत नाहीं हें लक्षांत ठेवावें

कारण (अथ) आत्मा प्रत्येका-
च्या हृदयांत आहे हें ज्ञान ज्याला झालें आहे तो
हा संप्रसाद म्हणजे जीवात्मा (मागें पृष्ठ २) ह्या आपल्या शरीरातून, उत्थान होऊन श्रेष्ठ
जी ज्योति तिला प्राप्त होऊन आपल्या स्वता
च्या खऱ्या स्वरुपानें (स्वेन रूपेण) प्राप्त होतो.
(अभिनिष्पद्यते) (ही भाषा अलंकारिक
आहे. हिचा स्पष्ट अर्थ तो स्वतावर व स्वताच्या शरीरा-
वर जितकें प्रेम करतो तितकेंच प्रेम तो दुसऱ्यांवर
व दुसऱ्यांच्या शरीरावर करतो त्यामुळें त्या
दुसऱ्यांचें ही प्रेम त्याला लाभतें आणि दुसऱ्यां
च्या आनंदानें तो आनंदी होतो. ह्या भाषेचा
शाब्दिक अर्थ घेऊं नये हें उघड आहे)

मागें पहा

हाच खरा आत्मा होय हाच अमृत म्हणजे आनंदस्वरूप आणि अभय ब्रह्म
आहे असें (आमचा गुरु) म्हणाला (झाले). ह्याच
ब्रह्माचें सत्य असें नांव आहे ॥ ३ ॥

असेंही आमचा गुरु म्हणाला (इति)

कारण त्यांत स ति आणि यं ही तीन
अक्षरें आहेत. त्या पैकीं जें "सत्"
अमृत म्हणजे अमर किंवा आनंदस्वरूप
आहे; जें "ति" म्हणजे दुसरें
म्हणून दिसतें "विनाशी" आहे
आणि जें "यं" हें अक्षर आहे त्यानें तो
विद्वान् मनुष्य
त्या दोघांस ही जोडतो (यच्छति; यम्+ति)
म्हणजे दोनही एकच आहेत असें ठरवितो.

म्हणजे आत्मा ज्याला "अहं" म्हणतात

(१)

"संप्रसाद" ह्याचा हाच अर्थ हाच की आपले प्रेम आपल्या स्वतःच्या शरीरापुरतेच मर्यादित न ठेवतां ते बाहेरील इतर शरीरांना व्यापणारें असें तो करतो. श्री शंकराचार्यही ब्र.सू १/३/१९ च्या भाष्यांत अशाच प्रकारचा अर्थ करतात.

(२)

छां ८/४/१ येथें निद्रित जीवाला "संप्रसन्न" असें विशेषण लावलें आहे आणि बृहदारण्यक ४/३/१५ येथें "संप्रसाद" हा शब्द "निद्रावाचक" आहे ह्यावरून येथील "संप्रसाद" शब्दाचा अर्थ निद्रा अनुभविणारा म्हणजे जीव" असा ठरतो. ~~व्यास सूत्र १/३/१८ या भाष्यांत श्री शंकराचार्य असाच अर्थ करतात. परंतु येथें~~ परंतु ~~येथें तो अर्थ जुळत नाहीं. येथें निद्रित~~ जीवाप्रमाणेंच शांत असलेला ज्ञानी जीव असा अर्थ घ्यावा लागतो. व्यास सूत्रें १/३/१४-२१ ह्यांमध्ये "दहर अंतराकाश" म्हणजे "ब्रह्मज्ञ जीव" असें सिद्ध केलें आहे आणि त्याबरोबरच "संप्रसाद" म्हणजे ब्रह्मज्ञ जीव असें १/३/१८ ह्या सूत्रांत सिद्ध केले आहे. तेथील आमचें भाष्य पहा.)

~~कारण (अथ) हा जो संप्रसाद म्हणजे ज्ञानवान~~
~~मनुष्य आहे तो~~ . ज्या अर्थी त्या दोघांसही
ह्याने जोडतो म्हणून ह्यास यं म्हणावें.
एकूण ह्या ब्रह्मास — सत्य म्हणतात.
ह्या प्रमाणें जो जाणतो तो दररोज
जागृतीत स्वर्गलोकास (ब्रह्मलोकास)
जातो ॥ ५ ॥. तैत्तिरीय ब्रह्मानंदवल्ली ६
मध्यें केलेलें "सत्य" ह्याचें ~~विवरण~~ (निर्वचन)
भिन्न आहे आणि ऐतरेय १/५ मध्ये केलेले
विवरणही भिन्न आहे हें लक्षांत ठेवावें.
येथें सत्य म्हणजे "अद्वैतज्ञ जीव" असा अर्थ
आहे. तेथें हा अर्थ नाही. (मागें पहा)

अध्याय ८ खंड ६:— हा खंड फारच रसाळ, सुंदर
व महत्वाचा आहे पण ह्याचा श्री शंकराचार्यांनी
फारच पाणचट अर्थ करून ठेवला आहे.
खरा अर्थ असा:- ~~खरा आत्मा आहे म्हणजे~~

अर्थ:— आतां हा जो मागील खंडात
वर्णिलेला अद्वैतज्ञ आत्मा आहे ~~हा~~ तोच
ह्या पृथ्वीवरील समाजांच्या (एषां लोकानां)
सातत्या करितां (असंभेदाय = अविनाशाय
= सातत्याय = कायम राहण्याकरितां) विधृति
म्हणजे आधार असलेला सेतू (किंवा बांध किंवा किल्ला ~~पूल~~) आहे
(अद्वैत बुद्धीनें वागणारा महात्मा हा समाजाच्या
कल्याणाचा मोठा आधार आहे हा भाव.)
~~सातत्य म्हणजेच सुस्थिति किंवा कल्याण …~~

सुस्थिति किंवा कल्याण …त्यादि समाजसातत्य ? किंवा शब्द नाहीं.

'ति' ह्याला विनाशी कां म्हटले अशी शंका, येथें येते. तिचें समाधान असें कीं त्या तिचा 'सत्'शीं जो संबंध येतो तो नेहमीं सारखा असत नाहीं म्हणजे विनाशी असतो.

ह्या किल्ल्यावरून अहोरात्र, जरा, मृत्यु, शोक, सुकृत, किंवा दुष्कृत, म्हणजे सुकृत दुष्कृतापासून उत्पन्न झाले ल्या वासना (व्याससूत्र भाष्य पहा १।१४ वरील) जाऊं शकत नांहीं (तरतः) (म्हणजे ह्या अद्वैतबुद्धीनें कर्म करणाऱ्यांमुळें अहोरात्र म्हणजे काळाचा विनाशक प्रभाव, जरा, मृत्यु, शोक, सुकृत आणि दुष्कृत हे समाजसुस्थिति बिघडवूं शकत नांहींत, असा भाव आहे. समाजसुस्थिति हें एक जणूं शहर आहे. याचें रक्षण करणारा हा किल्ला आहे. ह्या किल्ल्यावरून या शहराचा नाश करणाऱ्या ह्या गोष्टी या शहरांत प्रवेश करूं शकत नांहींत). सर्व पापें (वाईट गोष्टी) त्या किल्ल्यापासून च परत फिरतात. हा सेतुरूपी ब्रह्मलोक पापांचा नाश करणारा आहे. म्हणून ह्या पुलावरून गेलेला मनुष्य म्हणजेच ह्या आत्म्याला जाणणारा मनुष्य अंध असला तरी अंध रहात नांहीं, जखमी (विद्ध) असला तरी जखमी रहात नांहीं आणि रोगी (उपतापी) असला तरी रोगी रहात नांहीं (अंधत्वादि गोष्टी तो मानत नांहीं हा भाव आहे. कारण एक त्याच्या शरीराच्या दृष्टीनें तो विचार करीतच नांहीं) हा पूल तरून गेल्यानें रात्रीचा देखील अंध नक्कीच दिवसच होतो असा हा नेहमीं प्रकाशणारा

(असकृद्विभातः) हा ब्रह्मलोक आहे. (असकृत ह्यांचाच अर्थ "नेहमी" असा होईल. म्हणून आम्ही असकृत असे पद याचा घेतलें आहे व तें घेता येतें ही) (रात्रीचा दिवसच होतो हा अलंकार आहे ह्याचा अर्थ वाईट गोष्टी देखील चांगलें फळ देऊं लागतात असा भाव आहे).

तथापि (तत्) जे ह्या ब्रह्मलोकाला ब्रह्मचर्यानें (ब्रह्मणः चर्या इव चर्या यस्मिन् तत् ब्रह्मचर्यम् ब्रह्मा प्रमाणें वासना रहित द्वैतभावनारहित आचरण ज्यांत असतें तें ब्रह्मचर्य. मुंडक ३/१/३ वरील विवरण पहा) मिळवितात त्यानांच तो ब्रह्मलोक मिळतो. तेच सर्व समाजांत (लोकेषु) यथेच्छ फिरूं शकतात (कामचारो भवति) (मागें पहा)

अध्याय ८ खंड ५ :— ह्या खंडांत असें दाखविलें आहे कीं धार्य मानलेल्या यज्ञादिक्रिया ब्रह्मचर्यस्वरूपाच्या असतील तरच त्या खऱ्या म्हणजे फायदेशीर आहेत. ब्रह्मचर्य म्हणजे काय तें मी मागील खंडाच्या विवरणांत दाखविलेंच आहे.

अर्थ :— आतां ज्याला यज्ञ असें म्हणतात तें ब्रह्मचर्यच होय (तें ब्रह्मचर्यच असावें असा भाव) कारण जो ज्ञाता आहे (यज्ञः ह्यांचें निर्वचन यः ज्ञः असें केलें आहे) तोच ब्रह्मचर्यानें त्याला म्हणजे यज्ञाला मिळवितो म्हणजे खरा यज्ञ करतो.

टिप्पण :— "अथ य आत्मा" ह्या शब्दांचा "अथ य एष आत्मा" ह्या शब्दांच्या अर्थासारखाच अर्थ करावा लागतो. कारण त्याशिवाय चांगला अर्थ होत नाही. श्री. शंकराचार्यांनीं ही असाच अर्थ केला आहे.

॥ ज्याला इष्ट असें म्हणतात तें देखील ब्रह्मचर्यच असावें कारण आत्म्याचा शोध करूनच (आत्मानं इष्ट्वा) ब्रह्मचर्यानें इष्ट मिळवितो म्हणजे खरें इष्ट करतो ॥१॥ आतां ज्याला सत्रायण म्हणतात तें ब्रह्मचर्यच असावें कारण ब्रह्मचर्यानेंच "सत्" म्हणजे जीवात्मा ह्याचें त्राण "रक्षण तो मिळवितो (सत्रायणं ह्याचा विग्रह सतः आत्मनः त्रायणं त्राणं रक्षणं असा केला आहे. सत्रायणाचा मूळ अर्थ दीर्घ सत्र, पुष्कळ काळ चालणारा पुष्कळांनी करावया यज्ञ)॥

ब्रह्मचर्यानें आयुष्य वाढते म्हणजे जीवात्म्याचें रक्षण होतें हे लक्षांत ठेवावें

आतां ज्याला मौन म्हणतात तें देखील ब्रह्मचर्यच असावें कारण ब्रह्मचर्यानेंच आत्म्याला मिळवून (अनुविद्य = अनु विद् + ल्यप्) खरा विचार करतो ॥२॥ आतां ज्याला अनाशकायन म्हणतात तें ही ब्रह्मचर्यच असावें कारण ब्रह्मचर्यानें जो आत्मा मिळवितो तो कधींच नाश पावत नाहीं है

{अनाशकायनं ~~म्हणजे~~ = ~~न~~ न ~~आशकः~~ (खाणारा ह्याचे निर्वचन न नश्यति ~~असेयनं~~ तत्" असें केलें आहे. ब्रह्मचर्यानें राहणारा कीर्तिरूपानें ~~अनाशकः तस्य अयनं अनाशकायनम्~~ अमर ~~स्थिती~~ होतो ~~हे~~ असा भाव आहे. ~~अशनरहित उपभोग रहित वा~~.}

आतां ज्याला "अरण्यायन" (अरण्यांत जाणें) म्हणतात तें ही ब्रह्मचर्यच असावें. कारण "अर" आणि "ण्य" हे ~~दोन~~ ब्रह्मचर्यानें मिळणाऱ्या

त्या ब्रह्मलोकीं म्हणजे येथून तिसऱ्या अशा म्हणजे तुर्यविस्थेंत दोन द्युलोकीं तळाव आहेत. तेथेंच (तत्) "ऐर" नावाचें मदीय म्हणजेच मद (म्हणजे आनंद) उत्पन्न करणारें सरः म्हणजे तळें आहे आणि तेथेंच सोमसवन म्हणजे अमृत स्रवणारा अश्वत्थ वृक्ष आहे आणि तेथेंच ब्रह्माची (पुरी) अपराजिता नावाची पुरी (पूः) आणि प्रभु नावाचें सोन्याचें विमितं म्हणजे आवार किंवा दिवाणखाना किंवा सभा आहे. (कौषितकी १/३ मध्यें अशासारख्याच गोष्टी सांगितल्या आहेत. तेथील विवरण पहा तदनुसारच येथील अर्थ केला आहे.) (हा परोक्षवाद आहे हें उघड आहे. तो सर्वांशानें उलगडणें कठीण आहे.) ॥३॥ म्हणून (तत्) जो हे "अर" आणि "ण्य" नावाचे ब्रह्मलोकांतील तळाव ब्रह्मचर्यानें मिळवितो त्यालाच हा ब्रह्मलोक मिळतो आणि तोच सर्व समाजांमध्ये यथेच्छ फिरूं शकतो ॥४॥.

मागें पहा

अध्याय ८ खंड ६ :—

मागील खंडांत सांगितल्याप्रमाणें दररोज जागृतावस्थेंत ब्रह्मलोकास जाणाऱ्या विद्वानास मरणानंतर कोणती गति प्राप्त होते हें सांगण्याकरितां हा खंड लिहिला आहे.

अर्थ :— आतां हृदयाच्या ज्या ह्या नाडी आहेत

त्या पिंगल, शुक्ल, नील, पीत, लोहित अशा सूक्ष्म
रसाच्या (अभिन्न:) आहेत (तिष्ठंति) म्हणजे सूक्ष्म
रसानें भरलेल्या आहेत (~~[illegible]~~ [आणि तो] हा आदित्य [म्हणजे त्या रश्मीही] ~~ही~~
पिंगल, शुक्ल, नील, पीत आणि लोहित आहे. ।।१।।
ज्याप्रमाणें एखादा मोठा ~~रस्ता~~ लांब (आतत:)
रस्ता ह्या आणि पलीकडच्या अशा दोनही
गावांस जातो, [म्हणजे जोडतो] त्याप्रमाणेंच ~~[illegible]~~ आदित्याच्या
हा रश्मि ह्या व पलीकडच्या अशा दोनही लोकांस
जातात, म्हणजेच त्या [पलीकडच्या] आदित्यापासून ~~त्या रश्मि~~
निघतात (प्रतायंते) त्या रश्मि ह्या हृदयाच्या
वर सांगितलेल्या नाडींमध्ये येऊन मिळतात
(सृप्ता:) आणि ह्या हृदयाच्या वर सांगितलेल्या
नाडीपासून निघतात (प्रतायंते) ते रश्मि
त्या आदित्यांत जाऊन मिळतात (सृप्ता:)
(येथे रश्मि शब्द एकदां पुल्लिंगीं व एकदा
स्त्रीलिंगीं योजला आहे ~~[illegible]~~ कारण तो दोनही
लिंगी आहेच. प्रतायंते = तन् + कर्मणि लट्)
।।२।। म्हणून, [जेव्हां हे घडते (एतत्) ~~[illegible]~~ म्हणजे] समस्त म्हणजे अद्वैतास्थिती-
स प्राप्त झालेला (ज्ञाता, ज्ञेय आणि ज्ञान हे सं
म्हणजे एकत्र अस्त म्हणजे यकले असतात ज्यांत
अशा समस्त म्हणजे अद्वैतास्थितिस प्राप्त
झालेला), [आणि] संप्रसन्न म्हणजे दुःखरहित होऊन
निजलेला मनुष्य स्वप्नेंही पहात नाही
तेव्हां तो ह्या वर सांगितलेल्या हृदयाच्या

नाडीमध्येच गेलेला म्हणजे शिरलेला (सृप्तः) असतो. त्याला तेव्हां
कोणतेंच पाप म्हणजे दुःख स्पर्श करीत नाहीं आणि तो तेजानें
व्याप्त झालेला असतो ॥२॥ आतां जेव्हां हे घडते म्हणजे मनुष्य
जेव्हां (रोगामुळे किंवा म्हातारपणामुळे) अतिशय
अशक्तिला ~~अ~~ (अबलिमानं) नेला जातो, तेव्हां
त्याला, त्याच्या सभोंवती (अभितः) बसलेले
(आसीनाः) मला ओळखतोस काय मला
ओळखतोस काय असे विचारतात (आहुः).
तो जोपर्यंत शरीरांतून बाहेर गेलेला
~~अनुक्रांत~~ नसतो (अनुत्क्रांत) तोपर्यंत
ओळखतो ॥४॥ आतां नंतर (अथ) जेव्हां असे घडते म्हणजे ह्या
शरीरातून तो जेव्हां बाहेर जातो तेव्हां तो
ह्या वर सांगितलेल्या आदित्याच्या रश्मि-
च्या मार्गानें वर (ऊर्ध्व) जातो (आक्रमते)
तो, ~~विद्वान~~ (ब्रह्मज्ञ असल्यास) ॐ असे म्हणत
म्हणजे आनंदानें ~~म्हणत~~ ~~म्हणत~~ किंवा ~~आणि~~ (अब्रह्मज्ञ
असल्यास) हा उत् म्हणजे हा हा उद्गच्छति
कि हा हा मी मरतो असे म्हणत म्हणजे दुःखानें रडत
मरतो (मीयते) आणि तो, मन जितक्या
वेळांत (यावत्) आदित्यावर जाऊन
पोहोंचते (क्षिप्येत्) तितक्यां वेळांत
आदित्याकडे जाऊन ~~जाऊन पोहों~~ पोहोचतो ~~आलो~~. कारण
आदित्य हेंच लोकद्वार आहे ते ब्रह्मज्ञाला
(प्रपदनं) (विदुषां) ब्रह्मलोकास जाऊं देते, आणि
अब्रह्मज्ञास (अविदुषां) ~~अडथ~~ अडथळा

करून परत ह्या लोकीं पाठवितें. ब्रह्मज्ञ मेल्यानंतर ब्रह्मज्ञ असाच जन्मतो आणि अब्रह्मज्ञ मेल्यानंतर अब्रह्मज्ञच जन्मतो असा भाव आहे. (कौषितकी उपनिषदांत, ब्रह्मज्ञ आणि अब्रह्मज्ञ हे दोघेही चंद्रलोकांत जातात व तेथें चंद्र अब्रह्मज्ञाला अडवून ह्या लोकांत परत पाठवितो आणि ब्रह्मज्ञाला ब्रह्मलोकांत जाऊं देतो असें सांगितलें आहे (अ १ व त्याचें विवरण पहा) येथें चंद्राबद्दल आदित्य घालून तेंच सांगितलें आहे.)

(छांदोग्य ३।१४ ह्यांतही शांडिल्य मत म्हणून हेंच सांगितलें आहे) ॥ ॥ "तदेष श्लोक" येथून पुढचा भाग प्रक्षिप्त आहे असें स्पष्ट दिसतें. येथें दिलेला श्लोक मूळचा कठोपनिषदांतचा (६।१६) आहे. त्यांत हृदयाच्या नाडी दोन प्रकारच्या सांगितल्या आहे म्हणजे स्वाभिसरणें हृदयापासून हृदयापासून डोक्याकडे जाणारी एक आणि दुसऱ्या दिशेनें जाणाऱ्या शंभर परंतु असा विभाग वरील खंडांत केलेला नांहीं. सर्वच नाडीमध्यें आदित्याचे रश्मि येऊन मिळाले आहेत म्हणजे सर्व नाडीतून आदित्याकडे जाता येते असें ह्या खंडांत वर्णन आहे. ह्या विरोधावरून सिद्ध होते कीं कोणीतरी गैर समजानें हा भाग प्रक्षिप्त केला.

(येथें हृदयांतील म्हणजे मेंदूंतील)

म्हणून ह्या श्लोकाचें विवरण कठोपनिषदांत पहावें. ॥ ६ ॥ व्याससूत्र ४।२।१७ येथें मात्र (मानिला)

अध्याय ८ खंड ७ : —

खंड ७ ते १५ ह्यांत उपनिषदांची शिकवण व तिची उपपत्ति अगदीं स्पष्ट भाषेंत मांडली आहे. ह्या भागाचें व एकंदरीत उपनिषदांचेंच सौंदर्य व योग्यता वर्णन करण्यास माझी भाषा अपुरी पडते असें मला फार जोरानें वाटतें. सर्वभूतीं मीच आहे असें मानणाऱ्याचें निष्कलंक आनंदपूर्ण वर्तन हेंच उपनिषदांची शिकवण आहे आणि त्या स्थितीलाच त्यांनीं ब्रह्मलोक किंवा तुर्या किंवा भूमा म्हटलें आहे. जुन्या व नव्या टीकाकारांनीं ह्या अवस्थेचा गूढवादाच्या (mysticism) आश्रयानें बाऊ करून उपनिषदें केवळ असंमज बडबड आहे असें म्हणण्यास जागा करून दिली. उपनिषदांचा वरील अर्थ ह्या भागांत विशेषतः ~~बारा~~ बाराव्या खंडांत स्पष्ट केलेला आहे असें यथा~~मति~~शक्ति दाखवितो.

ह्या खंडाची भाषा सुबोधच आहे म्हणून फक्त कांहीं टिप्पणें देतो.

"स्त मात्मानमनुविद्य विजानाति" = त्या आत्म्याचा ~~जाणून घेतल्यानें जो विज्ञान होतो तो~~ विचार करून त्याला जो जाणतो. विद् लृ्धा(?) विचारणे चें ल्यप् "अनुविद्य" आहे.

असंविदानौ = एकमेकांस न जाणणारे ~~किंवा प्रजापतिचें म्हणणें न समजणारे असा ही अर्थ होईल. ह्यांमध्ये मतभेद झाल्यामुळें असाही अर्थ होतो (प्रो मर्दे)~~

अवास्तम् = वस् + लुङ् मध्यमपुरुष द्विवचन आर्षरूप वास्तविक "अवात्तम्" पाहिजे
हा शब्द येथे दोनदां आला आहे. दुसऱ्यानदां आलेला अवात्स्व पाहिजे हें स्पष्ट आहे. पाठभेद मानावा (प्रो. मर्दे)

"य एषोऽक्षिणि ..... ब्रह्म" :- छांदोग्य ४/१५ मध्ये हेंच वाक्य आहे त्याचें विवरण तेथें पहा.
("उवाच" म्हणजे मी म्हणालो असा अर्थ घ्यावा.)
पण ह्या वाक्याचा अर्थ इंद्र व विरोचन ह्यांनां समजला नांही म्हणून त्यांनी विचारलें "पाण्यांत आणि आरशांत दिसतो तो ~~काय आत्मा होय~~ कोणी? (परिख्यायते = ~~दिस~~ चक्षु म्हणजे पाहणे ह्याचें कर्मणि रूप) प्रजापतिनें, ते नासमज आहेत असें पाहून ~~...~~ बुद्धिपुरःसर ~~पण~~ यांची चुकी त्यांनां स्वतांनांच समजून यावी म्हणून चुकीचेंच उत्तर दिलें "हाच तो : ह्या सर्व ठिकाणीं (अंतर्भूत) दिसतो"
प्रजापतिचें उत्तर पुढील खंडांतही चालूं आहे.

अध्याय ८ खंड ८ :—

"यदि आत्मनो न विजानीथ:" = आत्म्याचें जे कांहीं ~~स्वरूप~~ तुम्हास समजणार नांही ~~...~~ तें
परिष्कृत = सुशोभित केलेले.
एतदुपनिषद: = हेंच उपनिषद् म्हणजे सत्य तत्व, मानणारे.

"आत्मा महय्य..... इति = येथें आत्मा म्हणजे "शरीर" असा अर्थ घ्यावा. ~~मह्य ...~~

मह्यः = सुखी करावयाचा मह = आनंद उत्सव

अददानम् = दान न करणाऱ्याला . मह्यन् = सुखी करीत.

भिक्षया = भिक्षा मागून जें मिळेल म्हणजे अन्नानें त्यानें

अध्याय ८ खंड ९ : —

स्राम = ज्याचा डोळा किंवा नाक सदा स्रवत असतो तो स्राम.

परिवृक्ण = ज्याचा हात, किंवा पाय तुटलेला आहे तो परिवृक्ण

भोग्यं = उपभोग घेण्यास योग्य, म्हणून स्पृहणीय

अध्याय ८ खंड १० : —— चरति = सर्व इंद्रियांचे व्यापार करतो.

वध किंवा हन् = हातपाय तोडणें, कारण जीवाने मारल्यास स्वप्नच दिसत नाहीं

महीयमानः = सुखी केला जात असलेला.

घ्नंति त्वेवैनं : - येथें जो एव शब्द आहे त्याचा "इव" असा अर्थ करावा असें शंकराचार्य म्हणतात. आणि कारण असें देतात की पुढे जवळच विच्छादयंति वगैरेशीं "इव" शब्दच जोडलेला आहे. ते तसें मानण्याची गरज नाहीं. मारतातच असा अर्थ करावा.

विच्छादयंति = वस्त्र रहित करतात. छद् म्हणजे झांकणे असा अर्थ आहे त्यावरून हाच अर्थ होईल. शंकराचार्य विद्रावयंति पळावयाला लावतात असा अर्थ करतात तो बरोबर वाटत नाहीं. बृहदारण्यक ४/३/२० मध्यें असेंच वचन आहे तेथें "विच्छाययंति" असा पाठ आहे तोच येथें घेतला तर ते "छो" म्हणजे कापणें ह्या धातूचे

णिजंताचें रूप होते अर्थात त्याचा अर्थ "कांपवितात" असा होईल

अध्याय ८ खंड ११: —

समस्तः, संप्रसन्न = मागील ६ व्या खंडाच्या विवरणांत ह्यांचे अर्थ पहा.

नाह = न + अह = ~~आहा~~ अह = अहाहा (खेदवाचक अव्यय)

"नो एवान्यत्रैतस्मात्" = मी जो आत्मा आतां पुढें तुला पुढें सांगणार आहे त्याहून (एतस्मात्) ~~भिन्न~~ दुसऱ्या ठिकाणीं (अन्यत्र) म्हणजे भिन्न असा आत्मा नाहींच (नो एव) म्हणजे मी खरोखरीचाच आत्मा आतां तुला सांगणार आहे.

मागें जरी मी खोटे आत्मे सांगितले तरी

अध्याय ८ खंड १२: —

ह्या खंडांतच खरी योग्य अशी आत्मस्थिति वर्णिली आहे.

उपसंहार प्रकार २ पहा

अर्थ: — हे, मघवन् हे शरीर मर्त्य म्हणजे दुःख अनुभवणारें आहेच व हे शरीर मृत्युनें म्हणजे दुःखानें पकडलें आहेच (आत्तं = आ + दा + क:) परंतु ते ~~आत्म~~ आनंदरूप (अमृत) व शरीराहून भिन्न असा ~~शरीररहित~~ (अशरीरस्य) आत्म्याचें अधिष्ठान म्हणजे राहण्याचें ठिकाण आहे. ~~आत्म्याचें जे~~ ~~राहण्याचें~~ ~~ठिकाण आहे~~ ~~त्याचं~~ अर्थात (सशरीर) शरीरासह राहणारा म्हणजे मी ~~शरीराचें~~ शरीरच आहे ~~शरीरासम~~ ~~नाही~~ असे मानणारा प्रियाप्रियांनीं म्हणजे सुखदुःखांनी ~~पकडले~~ पकडलेला असतो. म्हणजेच सुखदुःखें त्याला सोडत नाहीत.

("सशरीर" ह्याचा शंकराचार्यही हाच अर्थ करतात
ते म्हणतात. "अशरीरस्वभावस्यात्मनः तदेवाहं शरीरं
शरीरमेवाहं इत्य विवेकात्मभावः सशरीरत्वम्")
जो सशरीर आहे त्याच्या प्रियाप्रियांचा नाश
होत नाही. परंतु जो शरीररहित (अशरीर) असतो म्हणजे
शरीरच मी आहे, असें जो
मानत नाही त्याला प्रियाप्रिये स्पर्श करीत
नाहीत ॥१॥. वायु, अभ्र, वीज आणि वीजेचा
आवाज (स्तनयित्नु) हे सर्व अशरीर आहेत म्हणजे
शरीरें नव्हत.
तथापि (तत्) त्याप्रमाणें, आकाश-
तून उत्पन्न होऊन (समुत्थाय) आपल्या
श्रेष्ठ अशा ज्योतिला म्हणजे अवस्थेस प्राप्त होऊन
(उपसंपद्य) आपल्या स्वताच्या स्वरूपाने म्हणजे वायुवगैरेंच्या
रूपाने प्रगट होतात ॥२॥
त्याप्रमाणेच हा संप्रसाद म्हणजे शांत जीवात्मा
मनुष्य ह्या आपल्या शरीरातून उत्पन्न होऊन
श्रेष्ठ ज्योतिला म्हणजे ब्रह्मभावस्थेला प्राप्त होतो, आणि
आपल्या स्वताच्या खर्‍या स्वरूपास प्राप्त होतो.
(खंड ३ वाक्य ४ ह्याचे विवरण पहा)
तोच उत्तम पुरुष म्हणजे तीच पुरुषाची
उत्तम म्हणजे भोग्य अथवा स्पृहणीय
अवस्था होय. हा उत्तम पुरुष, अन्न खात
(जक्षत्) खेळत, स्त्रियांशी, यानांशी किंवा

सांगितलें आहे तेंच येथेंही सांगितलें आहे.) ॥५॥ २९८

ह्याच आत्म्याची सर्व देव म्हणजे शहाणे मनुष्य उपासना करतात. आणि यामुळेंच (तस्मात्) यांना सर्व लोक आणि सर्व काम मिळतात (आप्ताः) कारण जो ह्या आत्म्याचा विचार करून (अनुविद्य) या आत्म्याला जाणतो ~~विज्ञान होते~~ तो सर्व काम आणि सर्व लोक मिळवितो असें प्रजापति म्हणाला ॥६॥

म्हणजे जागत्या अवस्था

ह्या खंडांतील वर्णनावरून उत्तमपुरुष म्हणजे ब्रह्मज्ञानी (अद्वैत ज्ञानी) जागृतावस्थाच होय हे उघड आहे. (टिप्पण मागे पहा)

अध्याय ८ खंड १३ :—

मी श्यामापासून म्हणजे निद्रेतून शबलांत ~~जातो (प्रपद्ये)~~ म्हणजे जागृतीत जातो (प्रपद्ये) आणि शबलांतून श्यामांत जातो म्हणजे जागृतीतून झोपें जातो (झोपेंत ज्ञान नसतें म्हणून तिला श्याम-काळी असें म्हटलें आहे आणि जागृतीत अनेकप्रकारचीं ज्ञानें असतात म्हणून तिला ~~श्व~~ शबल म्हणजे बहुवर्णाची असें म्हटलें आहे) आणि घोडा आपले केश अंग हालवून झाडून टाकतो याप्रमाणें द्वैतरूपी पाप झाडून टाकून, राहूच्या मुखातून चंद्र सुटतो त्या प्रमाणें सुटून, शरीर टाकून देऊन म्हणजे मी शरीरच होय हा अभिमान टाकून देऊन कृतात्मा म्हणजे

अज्ञानातून

॥ ९ ॥

टिप्पण: — "समुत्थाय" ह्याचा अर्थ श्री-शंकराचार्यानीं "देहादिवैलक्षण्यमात्मनो रूपमवगम्य देहात्मभावनां हित्वा असा केला आहे. तो आम्ही केलेल्या ह्या खंडाच्या अर्थास अनुकूल असला तरी ग्राह्य करतां येत नाहीं. कारण येथील दुसऱ्या वाक्यांत दिलेल्या वायु, बीज वगैरेंच्या उपमेंत "समुत्थाय" ह्याचा तो अर्थ जुळत नाहीं. तेथें "समुत्थाय" ह्याचा अर्थ "बाहेर निघून जाऊन असा घेतां येत नाहीं, "पासून उत्पन्न होऊन" असा द्यावा लागतो. बृहदारण्यक ४।४।१२ येथें "समुत्थाय" ह्याचा जो अर्थ आहे तोच येथें आहे. "जीव शरीरापासून उत्पन्न होतो" हाच अर्थ "समुत्थाय" शब्दानें तेथें सांगितला आहे. अव्याकृतातून व्याकृत वायु बीज वगैरे उत्पन्न होतात, तसेंच अव्याकृत ब्रह्मातून शरीराच्या साधनानें व्याकृत जीव म्हणजे जागृतावस्था उत्पन्न होते आणि ती व्याकृत अवस्था असल्यामुळें तीच भोग्य आहे असा दुसऱ्या व तिसऱ्या वाक्याचा अर्थ आहे. जागृतींत ब्रह्मज्ञानाचा प्रादुर्भाव झाल्यानें ती जागृतीही अत्यंत व्याकृत होते — परं ज्योतिः बनते व तीच भोग्य असा सर्व खंडाचा भाव आहे.

सुसंस्कृत झालेला आहे आत्मा ज्याचा असा होऊन, (~~...~~) न केलेल्या अकृत्रिम (अकृत) म्हणजे ~~...~~ केलेला नसल्यामुळें क्षीण न होणाऱ्या म्हणजेच नित्य अशा ब्रह्मलोकास मी जातो. (अभिसंभवामि) किंवा ब्रह्मलोकांत मी राहतो. (ब्रह्मलोकांतील आनंद विषयसंपर्कावर अवलंबून नाही 'अकृत' ह्या शब्दाचा भाव आहे).

अध्याय ८ खंड १४ :—

आकाश म्हणजे अनाविष्कृत ब्रह्म हें नाम आणि रूप ह्यांनां धारण करणारें आहे (निर्वहिता) : तथापि, त्या दोघांच्या (नामरूपांच्या) आंत (ते अंतरा;) 'ते' द्वितीयेचें द्विवचन; "अंतरा" ह्या अव्ययामुळें ही द्वितीया झाली) जो ~~आविष्कृत ब्रह्म म्हणजे~~ जीवात्मा आहे, तोच ब्रह्म होय तोच अमृत म्हणजे अनंदा-चा उपभोग घेणारा आहे, तोच आत्मा मी होय. (~~ऐतरेय अध्याय ५ मध्ये हे सांगितले आहे~~). ~~...~~ मी प्रजापतीच्या म्हणजे ब्रह्म्याच्या ~~...~~ पुरींत आणि सभेंत (म्हणजे खंड ५ मध्ये वर्णिलेल्या अपराजिता नावाच्या पुरींत आणि विभु नावाच्या सभेंत म्हणजेच जीवन्मुक्तावस्थेंत) मी जातो, मी यश-च ~~...~~ कीर्तिच होतो. ब्राह्मणांचें यश, क्षत्रियांचें यश आणि वैश्यांचें यश मी मिळविलें (ब्राह्मण, क्षत्रिय आणि वैश्य जें यश मिळवितात तें) (प्रापत्सि; प्राप्त हे प्रथमपुरुषाचें होते) प्र+पद्+लुङ् उत्तम पुरुष एकवचन; हें रूप मागें ही ह्याच उपनिषदांत आलें आहे असें वाटतें.) तो मी यशांचा ही यश आहे.

श्री शंकराचार्यांनीं "ते यदंतरा" ह्याचे दोन अन्वय व अर्थ केले आहेत, यापैकी एक आमच्या सारखाच आहे.

म्हणजे सर्वप्रकारचें यश मिळविण्यास मी कारण होतो.

पांढरे म्हणजे ज्यांत केश पांढरे झाले आहेत असे कोठे "श्येत" असा पाठ आहे तो अशाचे अर्थ

आणि दंतहीन (अदत्कं) अशा वृद्धत्वास (लिंदु) मी न जावो. म्हणजे माझीं इंद्रियें मरेपर्यंत समर्थ राहोत असा भाव ॥ द्विरुक्ति इच्छेची उत्कटता दर्शविते. 'अदत्क आणि श्येत' ह्या विशेषणांनी 'लिंदु' चा अर्थ वृद्धत्व असा ठरतो.

अर्थात मी त्या करितां प्रयत्न करीन

अध्याय ८ खंड १५

तें हें ब्रह्म्यानें (ब्रह्मा = तेव्हांचा आनंदमयाचा श्रेष्ठ अधिकारी) प्रजापतिस सांगितलें. प्रजापतिनें मनुस सांगितलें आणि मनुनें सर्व प्रजांस सांगितलें. तें हेंच कीं आचार्याच्या घरीं राहून (आचार्यकुलात् ही ल्यब्लोपे पंचमी मानावी म्हणजे आचार्यकुलमास्थाय" असा अर्थ करावा) गुरुसेवनार्थ कर्म केल्यानंतर बाकीचा शिल्लक जो वेळ राहील त्या वेळीत (कर्मातिशेषेण) गुरु पासून यथाशास्त्र वेदांचें अध्ययन करून परत घरीं येऊन (अभिसमावृत्य) कुटुंबांत (म्हणजे पत्नी पुत्रांसह) पवित्र देशांत राहून वेदांचें अध्ययन व अध्यापन ॐ करीत धार्मिक विधि करीत (विदधत्) मागील बाराव्या खंडांत वर्णिलेल्या आत्म्याच्या ठिकाणीच सर्व इंद्रियें ठेवून धर्म्यकर्तव्याशिवाय इतर कोणत्याही प्रसंगीं (अन्यत्र तीर्थेभ्यः) कोणत्याही भूताची हिंसा न करतां जो ~~आयुष्य आहे~~ ~~पर्यंत~~ वागतो तो ~~ब्रह्मलोकांत जातो~~

ॐ: पुढें मागें पहा

*. टीप

अध्ययनांत अध्यापनाच्या अंतर्भाव होतोच कारण हीं दोनही ब्राह्मण गृहस्थाचीं कर्तव्यें मनुस्मृतींत सांगितली आहेत. "यथातथा ध्यापयंस्तु साह्यस्य कृतकृत्यता" असें तेथें ही स्पष्ट सांगितलें आहे. "अधीहि" ह्याचा अर्थ "अध्यापय" असाच तैत्तिरीय ३/१ येथें आहे तसाच येथें करावा.

छांदोग्य ७/१

~~पुनः ह्या लोकीं परत येत नाहीं~~ (असा ~~मनुष्य जीवंत असतांच ब्रह्मलोकांत असतो [illegible] मग तो मरणानंतर पुनः परत येत नाहीं~~

आयुष्य आहे तोपर्यंत ब्रह्मलोकांतच असतो (अभिसंपद्यते) आणि त्या ब्रह्मलोकांतून ह्या लोकांत म्हणजे अज्ञानावस्थेंत केव्हांही परत ~~किंवा पुनः जन्म घेत नाहीं~~ येत नाहीं. "कठवल्लीत अत्र ब्रह्म समश्नुते" (६।१४) ह्या वाक्यांत हेंच सांगितलें आहे. ~~किंवा पुनः जन्म येत नाहीं~~ (मागें पहा)

उपसंहार :— हें उपनिषद् वाचणाऱ्यास दिसून येईल कीं हें फार सुंदर काव्य आहे. ह्यांत परोक्षवाद हा अलंकार फार ओतप्रोत भरलेला आहे. तो उलगडण्याचा मी फार प्रयत्न केलेला आहे. मी केलेला उलगडा कोठें कोठें चुकलेला असण्याचाही संभव आहे. तशा ठिकाणीं उलगडा शोधून काढण्याचा किंवा माझी चुकी दुरुस्त करण्याचा प्रयत्न वाचकांनीं जरूर करावा. हें उपनिषद् काव्यरूप असलें तरी ह्यांतील तत्त्वज्ञान बिनचूक आहे ह्यांत संशय नाहीं.

कोठें कोठें तेथील परोक्षवादाचा उलगडा मला सुचला नाहीं आणि

टिपण — आनंद नावाच्या ब्रह्मावर्त देशाच्या श्रेष्ठ अधिकाऱ्यानें धर्माची स्थापना केली व १३२ वर्षे राज्य केले त्यानंतर लोकसत्ताक राज्य स्थापन झालें व तीनशें वर्षे चालले. यांत आनंदोक्त कांहीं धर्म टाकून दिले गेले. त्या राज्याच्या श्रेष्ठ अधिकाऱ्यास प्रजापति म्हणत असावे ह्या लोकसत्ताक राज्याच्या अंतीं स्वायंभुव मनुनें पुनः राज्य स्थापन केले व आनंदानें सांगितलेल्या धर्माचें पुनरुज्जीवन केले. हा इतिहास मी धर्मरहस्य व "Social Institutions in Ancient India" ह्या ग्रंथांत सिद्ध केला आहे. त्या इतिहासास अनुसरूनच येथील इतिहास सांगितला आहे असें दिसतें.

# बृहदारण्यकोपनिषद्

काल व कर्ता :– ह्या उपनिषदाचा कर्ता याज्ञवल्क्य होय असे बरवर दिसतें. याज्ञवल्क्याची हकीकत पुराणांमध्ये दिलेली आहे (वायु पु. अ. ६१) त्यावरून दिसतें कीं त्यानें कृष्णयजुर्वेदाची सुधारणा करून शुक्लयजुर्वेद आणि शतपथब्राह्मण हे दोन ग्रंथ केले. शुक्लयजुर्वेदास वाजसनेय संहिता असे ही म्हणतात. बृहदारण्यकोपनिषद् हे शतपथ ब्राह्मणाचाच एक भाग आहे. अर्थात् हें उपनिषद् याज्ञवल्क्यानें केलें आहे असें बरवर दिसते. ह्या उपनिषदांतच ६।५।३ मध्ये "आदित्यानीमानि शुक्लानि यजूंषि वाजसनेयेन याज्ञवल्क्येनाख्यायंते" म्हणजे "आदित्यापासून उत्पन्न झालेला हा शुक्लयजुर्वेद वाजसनेय याज्ञवल्क्यानें (मागें पुढें) सांगितला" असें म्हटलें आहे, दिसतें कर्ता याज्ञवल्क्यच होय. तथापि ६।५।३ मधील वंशावळी प्रमाणेंच दुसऱ्या व चवथ्या अध्यायांच्या शेवटीं ही वंशावळी आहेत पण त्यांत याज्ञवल्क्याचें नांव नाहीं तीनही वंशावळींच्या शेवटीं पौतिमाष्यच आहे, ६।५।४ येथें जी सांजीवी-पुत्राची वंशावळी आहे तींत ही याज्ञवल्क्या

तीनही वंशावळींत याज्ञवल्क्याचा शिष्य आसुरि हीआहेच

बृहदारण्यकोपनिषदाच्या अर्थात

हें वाक्य, शतपथ ब्राह्मणाच्या ~~आणि अर्थात्~~ ~~बृहदारण्यकोपनिषदाच्या~~ शेवटीं असल्यामुळे असेंच दिसतें कीं शुक्लयजुर्वेदाचा, शतपथ ब्राह्मणाचा आणि अर्थात् बृहदारण्यकोपनिषदाचा

-चें नांव नाही. ह्या वरून दिसतें पूर्वी तीन स्वतंत्र
उपनिषदें होती तीं पौतिमाष्यानें एकत्र करून
एक बृहदारण्यकोपनिषद बनविलें व ते शतपथांत घातलें ~~पण हे याज्ञवल्क्या~~
~~नंतरच झालें असावें कारण~~ अध्याय १।२ ह्यांचे
एक उपनिषद झालें "मधुकांड" म्हणतात. अध्याय
(ह्यांचें दुसरें उपनिषद) ३।४ ह्याला "याज्ञवल्क्य कांड" म्हणतात आणि
अध्याय ५।६ ह्याला "खिलकांड" म्हणतात.
(ह्यांचे तिसरें उपनिषद) ह्या प्रत्येक कांडाचे कर्ते भिन्न असले पाहिजेत
ते कोण हा प्रश्न आहे. कसेंही असले तरी
हीं तीनही उपनिषदें याज्ञवल्क्यानंतर झालीं हे
निश्चित आहे कारण तीनही कांडांत याज्ञवल्क्याचा
निर्देश आहेच (६।३।७-८ पहा) ~~हें~~ ह्यावरून
(याज्ञवल्क्य-शिष्यवंशांतील) दिसतें की ~~याज्ञवल्क्य शिष्यांनी केलेलीं~~ हीं
तीन उपनिषदें पौतिमाष्यानें एकत्र करून
शतपथ ब्राह्मणांत घातलीं. ~~आणि अर्थात यांत~~
~~याज्ञवल्क्याचेंच मत प्रतिपादन केलें आहे असे~~
~~मानावें लागतें~~. "खिलकांड" हे सांजिवी पुत्रानें केलें (मागें पहा)
ह्या ~~उपनिषदाचा~~ तीन कांडांचा काल अर्थात् याज्ञवल्क्यानंतर
चा हे उघड आहे. याज्ञवल्क्य जनमेजय पांडवाचा
समकालीन होता असें The astronomical
method and its application to the Chronology
of Ancient India" ह्या ग्रंथात प्यारा ~~२०८~~-२०८
येथें दाखविलें आहे त्यावरून शतपथाचा काळ
सुमारें ३१५० B.C. प्यारा २०२ मध्ये ठरविला
आहे. बृहदारण्याकालील तीन उपनिषदें त्यानंतरची
ठरतात.

आणि याज्ञवल्क्यकांडातील व मधुकांडांतील याज्ञवल्क्या-
-ची हकीकत सांगण्यास त्यांच्या प्रत्यक्ष शिष्याशिवाय दुसरा
कोणी समर्थ असणें संभवनीय नाहीं.

असावें असें ६/५ मधील वंशावळीच्या विचारा
वरून दिसतें. ह्या वंशावळीचे दोन भाग आहेत.
१/२३ वाक्यांत एक वंशावळी पूर्णपणे सांगितली
आहे व नंतर ४ थ्या वाक्यांत "समानं आ
सांजीवी पुत्रात्" म्हणजे "पौतिमाष्यापासून
सांजीवि पुत्रापर्यंत मागीलच वंशावळी घ्यावी"
असें म्हणून पुढील वंशावळी ब्रह्मापर्यंत दिली
आहे. ह्यावरून ही चवथी वंशावळी
खिलकांडाची आहे आणि तिसरी म्हणजे
१/२३ वाक्यांतील वंशावळी शुक्लयजुर्वेद
आणि शतपथ ब्राह्मण यांची आहे असें
दिसतें. ह्या दोन वंशावळी सांजीवी पुत्रा-
पासून भिन्न होतात त्यावरून खिलकांडाचा
कर्ता सांजीवीपुत्र ठरतो. मधुकांड व
याज्ञवल्क्यकांड ह्यांचा कर्ता याज्ञवल्क्य-
शिष्य आसुरि हाच होय असें निश्चित वाटतें
कारण ६ व्या अध्यायांतील वंशावळींत तो
याज्ञवल्क्याच्या शिष्य असें सांगितलेंच आहे
आणि मधुकांडाच्या व याज्ञवल्क्यकांडाच्या
वंशावळींत ही त्याचे नांव आहेच. दध्यङ्
आथर्वणापासून प्राप्त झालेलें ज्ञान सांगण्यास त्यानें

(याज्ञवल्क्य-शिष्यवंशातील)

(पुढील पानाच्या मागे पहा)

बृहदारण्यक मधुकांड
अध्याय १

अध्याय १ ब्राह्मण १ खंड १–२ :— ह्या ब्राह्मणाचे हे दोन खंड शतपथ ब्राह्मण १०/६/४ येथीलच घेतलेले आहेत.
ह्यांत जगालाच मेध्य अश्व कल्पून जगाच्या भागांची अश्वाच्या अवयवाशीं तुलना केली आहे. ह्या जगद्रूपी अश्वाच्या पाठीवर देव, गंधर्व, असुर आणि मनुष्य बसतात आणि अर्थात् त्या रितीनें आनंद किंवा दुःख भोगतात असा ह्या दोन खंडांचा भाव आहे. पुढील दुसऱ्या ब्राह्मणांत ह्याच अश्वाची उत्पत्ति सांगून त्याचा मेध करावा म्हणजे जगाचा योग्य उपभोग घेऊन खऱ्या आनंदाचा अनुभव घ्यावा असा भाव वर्णिला आहे.
ह्या पहिल्या खंडाची भाषा सुबोधच आहे म्हणून टिप्पणें फक्त देतो.

वातः प्राणः = वेगानें वाहणारी हवा हा श्वासोच्छ्वास आहे.

व्यात्तमग्निर्वैश्वानरः = वैश्वानर अग्नि हें त्याचें उघडलेलें तोंड (व्यात्तं open mouth)

पाजस्यम् = वर्णव्यत्ययेन पादस्यम् म्हणजे पायाचें स्थान म्हणजे पाय जेथें बसविलेले आहेत तें स्थान. ढुंगण असा याचा अर्थ

(अर्थ श्री शंकराचार्य करतात. परंतु अवयवांच्या क्रमाच्या दृष्टीनें छाती असावा. ३०५ पानांच्या मागे पहा)

पर्वाणि = दोन सांध्यां मधील भाग (सांधा हा अर्थ चूक आहे) जसे हाताचीं बोटाच्या टोकापर्यंत ६ पर्वे आहेत पर्व = पेरें




मधुकांड केलें आणि याज्ञवल्क्याची हकीकत सांगण्याकरितां यानें याज्ञवल्क्य कांड केलें असें स्पष्ट दिसतें. एकूण बृहदारण्यकाची तीनही कांडें याज्ञवल्क्याच्याच शिष्यांनीं केलीं आणि अर्थात् त्यांतील व ईशावास्योपनिषदांतील मतें सारखींच असलीं पाहिजेत हें सिद्ध होतें.

पार्श्व = बाजू.

पर्शु = बरगड्या; बाजूंची हाडें.

अहोरात्राणि प्रतिष्ठाः = अहोरात्र हे पाय आहेत.
(प्रतिष्ठाः = पादाः)

नभः = अंतरिक्षांतील मेघ (श्रीशंकराचार्य)

ऊवध्यम् = उदरस्थम् अर्धपक्वम् अशन

सिकता = वाळु

सिंधवः = नद्यः

गुदाः = पक्वाशयाच्या नलिकाः

क्लोमानः = (क्लोमन् हा शब्द नेहमी बहुवचनी असतो) फुफ्फुस (lungs) श्रीशंकराचार्य क्लोम हा अर्थ करितात तो बहुवचनामुळे अग्राह्य.

म्हणून क्लोम म्हणजे फुफ्फुस. करते कारण फुफ्फुसे बहु आहेत

उद्यन् = पूर्वेकडील प्रदेश

निम्लोचन् = पश्चिमेकडील प्रदेश

मेहन् = वीर्यपात (मलमूत्र हा अर्थ शोभत नाही)

वागेवास्य वाक् = मनुष्य जे बोलतात तेंच त्याचें ही बोलणें होय.

अध्याय १ ब्राह्मण १ खंड २ :—

अर्थ: ह्या अश्वापुढें (अश्वं पुरस्तात्; "पुरस्तात्" ह्यामुळें "अश्व" ह्याची द्वितीया झाली) दिवस हाच महिमा (म्हणजे ग्रह संज्ञक यज्ञपात्र) उत्पन्न झाला. या दिवसाची पूर्वसमुद्रांत उत्पत्ति स्थान (योनि) आहे. ह्या अश्वाच्या मागें (एनं पश्चात्) रात्रि हाच महिमा उत्पन्न झाला. हे दोन महिमे (म्हणजे मोठेपणा करणारे;

पुढें ब्राह्मण २ खंड ३ येथें "द्यौः पृष्ठमंतरिक्षमुदर मियमुरः" असें वाक्य आहे त्यात पृथिवीला उराचीच उपमा दिली आहे. तीवरून ही पाजस्य म्हणजे उरःअसेंच ठरतें.

वाढविणारे, पोषणकरणारे; येथें "महिमा" शब्दांतर श्लेष आहे. महिमा हे यज्ञपात्राचें नांव आहे आणि "महिमन्" म्हणजे मोठे करणारा असाही अर्थ आहे असें मी The Astronomical Method and its application to the Chronology of Ancient India ह्या प्यारा २८९ मध्ये दाखविलें आहे.) म्हणजे मोठे करणारे अश्वाच्या भोंवतीं (अश्वं अभितः | अभितः" ह्यामुळें "अश्वं" ह्याची द्वितीया झाली) उत्पन्न झाले. (वा अश्वं = वै + अश्वम्) तो अश्व हय होऊन देवांस वाहता झाला; वाजी होऊन गंधर्वांस वाहता झाला; अर्वा होऊन असुरांस वाहता झाला; अश्व होऊन मनुष्यांस वाहता झाला. (हय वगैरे घोड्याचेच प्रकार आहेत आणि देव वगैरे ही मनुष्यांचे प्रकार आहेत. देव म्हणजे शहाणे मनुष्य; त्यानीं जगाकडे अद्वैतदृष्टीनें पाहिलें म्हणून त्यांना जग आनंदपूर्ण दिसलें म्हणून त्यांच्या दृष्टीनें जगद्रूपी अश्वाला "हय" म्हटलें. गंधर्व म्हणजे जगाकडे भोग दृष्टीनें पाहणारे मनुष्य; असुर म्हणजे जगाकडे द्वैत दृष्टीनें पाहणारे मनुष्य; आणि मनुष्य म्हणजे पशुतुल्य दूरदृष्टिविहीन (उद्याचा विचार न करणारे) मनुष्य असे अर्थ दिसतात.) समुद्र (म्हणजे पुढील ब्राह्मणांत वर्णिलेले "आप") हाच त्याचा नातलग आणि उत्पत्तिस्थान होय.

अध्याय १ ब्राह्मण २ ~~खंड १~~ :—

हें सर्व ब्राह्मण शतपथ १०।६।५ येथीलच घेतलेलें आहे. ह्या ब्राह्मणांत जगाची उत्पत्ति ~~सांगून~~ सांगून जगद्रूपी अश्वाचा मेध म्हणजे यज्ञ करावा असें सांगितलें आहे.

खंड १ :— येथें ~~आ~~ आरंभीं (अग्रे) कांहीं देखील नव्हतेंच — म्हणजे नामरूपात्मक असें कांहीं देखील नव्हतेंच. हें मृत्युनेंच (मागें पहा) व्यापलेलें होतें, मृत्यूनें म्हणजे उपभोगराहित्यानें (अशनाया = न खाणें, उपभोग न घेणें) (मागें पृष्ठ १) (त्या वेळच्या निद्रासारख्या अद्वैतस्थितींत कोणताही उपभोग नव्हता; ~~उपभोगराहित्य म्हणजे~~ जागृतींत कोणत्या तरी विषयाचा उपभोग असतोच तसा त्या वेळीं नव्हता असा भाव.) उपभोगराहित्य म्हणजे मृत्युच म्हणजे मेल्यासारखें राहणेंच होय. त्यानें मनांत आणलें कीं (मनः अकुरुत) आपण आत्मन्वी म्हणजे आत्मयुक्त व्हावें (म्हणजे अहंकारयुक्त व्हावें किंवा जीव बनावें). तो अर्चीकरीत चालला. (तैत्तिरीय २।६ ह्यांत "स तपोऽतप्यत" ह्यांनीं जें सांगितलें आहे तेंच येथें दुसऱ्या शब्दांनीं सांगितलें आहे.) तो अर्ची करीत असतां आप उत्पन्न झालें. अर्ची करीत असले त्याला मला कं म्हणजे सुखं झालें म्हणूनच अर्काचें (पाण्याचें) अर्कत्व (अर्क म्हणजे पाणी हें पुढें स्पष्टच सांगितलें

तस्य अर्चतः येथे भावे षष्ठी मानावी

१

"अशनाया" ह्याचा मूळचा अर्थ ~~खाण्य~~ भूक म्हणजे "खाण्याची इच्छा" आहे. खात नसतो तेव्हांच खाण्याची इच्छा असते म्हणून अशनाया ह्याचा अर्थ "न खाणे" असा घेतला आहे; न खाणे म्हणजे उपभोग न घेणे हाच भाव येथें उघड आहे ह्यां ३।१८ येथे ही "अशिषाति" ह्याचाही असाच अर्थ केला आहे.

२

ह्याचा अर्थ ~~[illegible]~~ शून्यातून जग उत्पन्न झाले असे समजूं नये. पूर्वी अव्याकृत होते ते व्याकृत झाले असा अर्थ समजावा.

आहे.) हें अर्काचें (पाण्याचें) अर्कत्व (म्हणजे सुख-दातृत्व) जो जाणतो त्याला सुख मिळतें ॥१॥

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड २ :—

आप ह्यासच अर्क म्हणतात. त्या पाण्यावर ~~साय (शर) आली~~ (दुधावर साय येते याप्रमाणें) (यत्) जी साय (शर) आली तिचा गोळा झाला (समहन्यत) तोच पृथ्वी झाला. तो त्या पृथ्वीवर श्रम करता झाला. ("तमभ्यतपत्" ह्या ऐतरेय १|१|मधील वाक्याचा जो अर्थ तोच येथें ही आहे). तो श्रम करता झाला व तापता झाला, तेव्हां (पृथ्वीपासून) तेजो राशि अग्नि उत्पन्न झाला. ॥२॥

श्रान्तस्य तप्तस्य इत्यत्र येथें भावे षष्ठी मानावी

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ३ :—

अर्थ:— त्या उत्पन्न झालेल्या अग्निनें स्वतःचें तीन (तृतीयं) भाग केले. एक तिसरा भाग अग्नि बनला (हे अध्याहृत घ्यावें लागतें) एक तिसरा भाग (तृतीयं) आदित्य बनला. आणि एक तिसरा भाग वायु (प्राणशक्ति | हवा असा अर्थ नांही) बनला. तो हा तीन तुकडे झालेला अग्नि जगाचा प्राणच होय. ॥ ह्या प्रमाणें जो हा बनलेला म्हणजे जगाची यांची पूर्व दिशा हें डोकें, हें आणि हें हे दोन ~~हात~~ (ईर्मौ) ही (ईशानी) आणि ही (आग्नेयी)

म्हणजेच विराट् पुरुषाची

ह्या दोन दिशा त्याचे दोन हात (इर्मो) होत; पश्चिम दिशा ही त्याचे पुच्छ; ही (वायवी) आणि ही (नैर्ऋती) ह्या दोन दिशा त्यांच्या दोन सक्थी (मांड्या); दक्षिण आणि उत्तर ह्या दोन दिशा त्याच्या बाजू (पार्श्वे) होत, द्यौ ही त्याची पाठ; अंतरीक्ष उदर होय; ही (पृथ्वी) उर म्हणजे छाति होय. तो हा आपावर प्रतिष्ठित आहे. (कारण आपांपासूनच तो झाला). हे जाणणारा विद्वान् जेथें कोठें जाता तेथें (तदेव = तत्रैव) तो प्रतिष्ठित म्हणजे स्थिर राहतो. ॥३॥

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ४ :—

(म्हणजे विराट् पुरुषानें) अर्थ :— त्यानें इच्छा केली कीं मला (मे = मह्यं) स्वतःच्या दुसरा आत्मा म्हणजे जोडीदार उत्पन्न व्हावा. म्हणून त्यानें मनानेंच वाचा जनक (वाचं हा शब्द "वाच्" पासून झालेलें "तद्धित" होय; वाच: इदं वाचम् मिथुनं म्हणजे वाचा जनक मिथुनं) (मैथुन केलें) कारण उपभोग घेणें (अरे अशनाया; अ१ ब्राह्मण २ खं १ वरील विवरण पहा) हा मृत्युच आहे. [ तेव्हां (तत् म्हणजे या मैथुनानंतर

३७०

जें रेत उत्पन्न झालें तो संवत्सर झाला. त्यापूर्वी संवत्सर नव्हताच. संवत्सर जेवढा (यावान्) असतो तेवढा काळ त्या संवत्सराला त्यानें (गर्भांत) धारण केलें (अबिभः । भृ बिभर्ति धारण करणे रूप) एवढ्या काळाच्या नंतर त्या संवत्सराला त्याने उत्पन्न केलें म्हणजे जन्म दिला.

जन्मलेल्या या संवत्सराला खाण्याकरितां त्याने म्हणजे विराट् पुरुषानें तोंड उघडलें (व्याद्दात). (मागें पहा) तीच वाक् झाली. ॥ Note:- तो ध्वनि किंवा वाक् ऐकण्यास अजून मन उत्पन्न झालें नव्हतें. तें झाल्याचें पुढें वर्णिलें आहे. ही येथें वर्णिलेली वाक् म्हणजे केवळ ध्वनि म्हणजे कंपनात्मक गति किंवा एक विशिष्ट प्रकारची शक्ति असावी व ती पुढील खंडांत प्राण व नंतर मन उत्पन्न झाल्याचें सांगितलें आहे त्यापूर्वी उत्पन्न झाली असे दिसतें. प्राणाच्या पूर्वी ही रसायन शक्ति Chemical action उत्पन्न झाली तीच ही वाक् असेल.

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ५ :—

अर्थ : त्या विराट्पुरुषानें विचार केला की (ऐक्षत) जर मी या संवत्सराचाच अभिमान धरीन (अभिमंस्ये) म्हणजे हाच

मला खाण्यास पाहिजे व दुसरें कांहीं नको असें मी मानलें तर
माझ्या करितां फारच थोडें (कनीयः) अन्न होईल. असें म्हणून
त्यानें त्या वाचेनें आणि संवत्सररूपी या शरीरानें
(आत्मना) हें जें कांहीं आहे तें सर्व उत्पन्न
केलें. म्हणजे ऋग्, यजुष्, साम, छंद, यज्ञ,
प्रजा, पशु हे सर्व त्यानें उत्पन्न केले. (येथें
परोक्षवाद आहे असें दिसतें) त्यानें जें जें
उत्पन्न केलें तें तें खाण्याकरीता म्हणजे उपभोगण्याकरितां ठेवले गेले.
(आध्रियत) (ह्यावरून दिसतें ऋग् यजुष् वगैरे
सर्व उपभोग्य वस्तू होत). सर्व-च खातो
(अत्ति) म्हणून त्या अदितिला (विराट् पुरुषा-
ला अदिति म्हणतात. ~~कारण ह्या सर्वांचा~~
~~तो खाणारा (अत्ता) आहे. आणि सर्व याचें~~
~~अन्न आहे~~. हें अदितिचें अदितित्व जो
जाणतो, त्याचें सर्व याचें अन्न होतें म्हणजे
कोणतें हि अन्न खाण्यास त्याला हरकत वाटत नाहीं.

(ऋग् वगैरे इंद्रियांचें विषय होत असें दिसतें)

(तो ह्या सर्वांचा खाणारा होतो)

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ६ :—

अर्थ:- त्या विराट् पुरुषानें इच्छा केली कीं
पूर्वी केला त्यापेक्षाहीं मोठा (भूयसा) यज्ञ पुनः
(भूयः) करावा. तेव्हां त्यानें श्रम केले आणि तप
केलें. त्यानें श्रम व तप केलें असतां यशो-
वीर्य उत्पन्न झालें. शरीरांतील प्राण (life)
हेच तें यशोवीर्य होय. प्राण उत्पन्न झाले

असतां शरीर वाढण्याकरितां (श्वयितुं) ठेविले गेले (अध्रियत). त्याच्या शरीरांतच मन उत्पन्न झाले (आसीत्) (मागे पहा) ॥ध्य॥ मुंडकात "तपसा चीयते ब्रह्म ततोऽन्नमभिजायते । अन्नात्प्राणो मनः सत्यं लोकाः कर्मसु चामृतम् ॥८॥ (१।१।८)" ह्यांत जें सांगितले आहे तेंच येथें सांगितलें आहे हें उघड आहे ॥

~~अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ७~~

अर्थः या विराट्पुरुषानें इच्छा केली कीं, माझें हें मनानें युक्त झालेलें शरीर (इदं) मेध्य म्हणजे उपभोगार्ह (उपभोग्य घेणारें) (मेध् = मारणें = मारून खाणें = उपभोगणें) होवें आणि ह्या मनोयुक्त झालेल्या शरीरानेंच मी आत्मयुक्त (आत्मन्वी) होवें. म्हणून अश्व (जगत्) (ब्राह्मण १ खंड १ येथें वर्णिलेला) उत्पन्न झाला. (शरीरांत मन उत्पन्न झालें तेव्हांच मनाला जगत् दिसूं लागलें म्हणून तेव्हांच जगत् उत्पन्न झालें असें म्हटलें आहे) ज्या अर्थी तें वाढलें (अश्वत् श्विचे लुङ्) म्हणजे ज्याअर्थी त्यांत मन उत्पन्न झालें तेव्हां जगत् मेध्य (उपभोगार्ह) झालें, असें (इति तद्) हेंच अश्वमेधाचें अश्वमेधत्व होय ॥ जो ह्याला ह्याप्रमाणें जाणतो तोच अश्वमेधाला

त्याच्या त्याकामापासून (ततः)

शरीर वाढण्याकरितां ठेवलें असें म्हटल्यावर
काय वाढलें तें सांगणें जरूरच म्हणून "मन"
वाढलें म्हणजे नवीन उत्पन्न झालें असाच
"आसीत्" ह्याचा अर्थ घेणें जरूर आहे.

जाणतो. त्या अश्वाला (तं) बांधून ठेवल्याशिवाय च (अनवरुध्य) तो विचार करतां झाला आणि संवत्सरानंतर त्याचें (जगताचें) स्वतांकरितां (आत्मने) आलंभन केलें (त्याला मारलें) म्हणजे त्यांतील पशूंनां (इंद्रियविषयांनां) त्या त्या देवतांनां (इंद्रियांनां) पोहोचते केले (प्रत्यौहत) म्हणून प्रोक्षीत प्राजापत्य पशूचें सर्व देवतां करितां च (सर्व दैवत्यं) आलंभन करतात. ॥ हा जो तपतो तो (सूर्य ही) अश्वमेध च आहे. त्याचा ~~संवत्सर हा आत्मा आहे.~~

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ७:— त्या विराट् पुरुषाने इच्छा केली की हें जगत् (इदं) मला (मे) मेध्य म्हणजे उपभोग्य ~~ब~~ (मेध = मारणें = मारून. खाणें = उपभोगणें) व्हावें आणि ह्या जगामुळें मी आत्मयुक्त व्हावें (जगामुळेंच अहंकार, जीवात्मा आणि मन ~~आणि~~ ~~जीव~~ (आणि मनामुळें) जगत् असा परस्परावलंब असल्यामुळे असें म्हटले आहे) ~~ह्या~~ (त्या) विराट् पुरुषाच्या कामा- पासून (ततः) ~~अश्व~~ जगाचा अश्व (अध्याय १ ब्राह्मण १ खं १ ह्यांत सांगितलेला) झाला. ज्या अर्थी (यत्) ~~तत्~~ तें जगत् (तत्) वाढलें (अश्वत् = "श्वि"-चें लुङ्) आणि तें मेध्य झालें त्या अर्थी तें हेंच (इति तदेव) अश्वमेधाचें अश्वमेधत्व होय. (शरीर वाढून

(आत्मन्वी, तपस्वी मायावी प्राणेंच हा शब्द बनला आहे)

सुमारे एक संवत्सर पर्यंत जीव गर्भात असतो तेव्हां तो जगाचा उपभोग घेत नसतो पण जगाचा उपभोग घेण्याची तयारी होत असते, ह्यासच अश्व मोकळा सोडून त्याचा विचार करणें असें म्हटलें आहे. एका संवत्सरानंतर जीव गर्भातून बाहेर येतो व जगाचा उपभोग घेऊं लागतो ह्यासच अश्वाला मारणें असे म्हटलें आहे. अश्वमेधयज्ञांतही अश्वाला एक संवत्सर-पर्यंत मोकळे सोडून नंतर तो परत आल्यावर मारतात तसेंच हें आहे.

त्यांत मन उत्पन्न झालें असें मागें सांगितलें आहे (खंड ६ मध्ये) तें वाटणें येथील वाटण्याहून भिन्न आहे. येथें जगाचेंच वाटणें निर्दिष्ट आहे.) ‖ ह्याप्रमाणें ह्या ला (ह्या जगद्रूपी अश्वाला) जो जाणतो म्हणजे तो मेध्य आहे असें जाणतो तोच खरा अश्वमेध जाणतो. त्या अश्वाला जणुं न बांधून न ठेवून (अनवरुध्यैव) त्याचा त्यानें विचार केला, एका संवत्सरानंतर स्वतःकरितां (आत्मने) त्या अश्वाला मारलें म्हणजे पशूंनां (इंद्रियांच्या विषयांनां) देवतांकडे (इंद्रियांकडे) पोहोचविलें. म्हणून प्रोक्षित प्राजापत्य पशूला सर्व देवतांकरितां (सर्वदैवत्यं) मारत असतात. ‖ (सर्वजगत् जसा एक अश्वमेध म्हणजे मेध्य अश्व आहे तसाच) हा जो तपतो तो सूर्य ही मेध्य असा अश्वच आहे. त्या यज्ञाचा म्हणजे कर्त्याचा फेरा संवत्सर हा आत्मा आहे. (त्या सूर्याचा मेध करावा म्हणजे त्या सूर्यापासून उत्पन्न झालेल्या वृष्टिच्या व उष्णतेच्या सहाय्यानें अन्न उत्पन्न करावें. (त्या अन्नानें करावयाच्या यज्ञांत) हा अग्नि म्हणजे जाठराग्नि (जठरांतील अन्न पचविणारा अग्नि (मागें पहा)) हाच अर्क म्हणजे ज्यांत आहुति टाकावयाची तो अग्नि होय. (आपट्यांचा कोश पहा; त्यांत अग्नि = जाठराग्नि आणि अर्क = अग्नि), त्या यज्ञाचे आत्मे (आत्मानः) हे लोकच (म्हणजे मनुष्यदेहच) होत. हे दोन ते, ~~अर्क आणि अश्वमेध~~ ~~म्हणजे जाठराग्नि आणि सूर्य~~ हे अर्क आणि

म्हणजे मोकळे सोडून

येथील परीक्षणाचा मला उलगडा असा दिसतो (मागें पहा)

असाही अर्थ

"अर्च्यते" सः अर्कः म्हणजे जिची पूजा करावया ची ती देवता. (ऐतरेयांत हा १|२ मध्ये असत्य अर्थ आहे.)

यज्ञ अश्वमेध होय. ह्यांची त्यांची देवता ही एकच आहे (~~सा~~ ;

मागे पहा

(सो = सा + उ) आणि ती मृत्यु हीच होय. (वरील अर्काश्व-
मेध यज्ञांनी मृत्यु कळतो म्हणून त्यांची देवता मृत्यु
आहे असें म्हटलें हें उघड आहे.) (हे अर्काश्वमेध
यज्ञ जो करतो तो (मागे पहा) पुनः पुनः चालून येणाऱ्या
मृत्यूला (पुनर्मृत्युं) जिंकतो (अप जयति); त्याला
मृत्यु पकडू शकत नाहीं (आप्नोति). ~~मृत्यु याचा~~
~~आत्मा होतो (म्हणजे मृत्यु याच्या काबूंत राहतो~~
~~असा भावार्थ दिसतो) आणि या देवतांपैकीं~~

नं: ह्याचा अर्थ ठरविण्यास 3/3/2 आणि 3/2/10 पहा

["मृत्युरस्यात्मा भवति" येथें मूळचा पाठ
"अमृत्युरस्यात्मा भवति" असा असाना कारण
हा पाठ घेतल्या शिवाय समंजस अर्थ
लागत नाहीं म्हणून हा पाठ घेऊन पुढें अर्थ
दिला आहे.] अमृत्यु म्हणजे मृत्युरहित

मागे पहा २

ह्याचा त्याचा आत्मा होतो ~~आणि तो~~
~~म्हणजे मृत्युरहित~~ हें ह्यां देवतांचा
~~(म्हणजे इंद्रियांचा) एक म्हणजे~~
~~मुख्य होतो. (मृत्युरहित्या शिवाय म्हणजे~~
~~इंद्रि शरीर जीवंत असल्याशिवाय इंद्रियें~~
~~विषयांचा उपभोग घेऊं शकत नाहींत~~
~~म्हणून मृत्युरहित हेंच प्रमुख इंद्रिय~~
~~येथें मानलें आहे~~) ॥८॥ एकूण ह्या
खंडांत अनुक्रमें तीन यज्ञ सांगितलें
आहेत. (१) जगाचा उपभोग घेऊन
स्वर्गीय आनंदाची प्राप्ति करून घेणें

(१)

अन्नाभावामुळें दररोज येऊं शकणाऱ्या मृत्यूला.

(२)

म्हणजे तो दीर्घायुषी होतो आणि असा हा दीर्घायुषी मनुष्य ह्या देवतांपैकीं म्हणजे समाजांतील पूजनीय मनुष्यां पैकीं एक होतो.

अश्वमेध असें नांव ह्यालाच दिलें आहे (२) शेतीकरून अन्न उत्पन्न करणें. ह्यालाही अश्वमेध असें नांव दिलें आहे (३) अन्न खाऊन शरीरास जीवंत व समर्थ ठेवणें ह्यालाच अर्क म्हटलें आहे असें दिसतें.

शतपथ ब्राह्मणांतून घेतलेल्या अर्थात् याज्ञवल्क्य-कृत, अशा ह्या दोन ब्राह्मणांचा मथितार्थ हे तीन यज्ञ हाच आहे हें स्पष्ट आहे आणि हा अर्थ याज्ञवल्क्यकृतच ईशावास्योपनिषदांतील "अविद्यया मृत्युं तीर्त्वा विद्ययाऽमृतमश्नुते" ह्या च्या अर्थाशीं तंतोतंत जुळतो. बृहदारण्यकाचे कर्ते कोणीही असोत त्यांनी आरंभीं हे दोन ब्राह्मणे शतपथब्राह्मणांतून घेतले; ह्यावरून बृहदारण्यकांत ईशावास्योचेंच मत प्रतिपादण्याचा त्यांचा इरादा स्पष्ट होतो. आणि बृहदारण्यकांत खरोखर तेंच मत प्रतिपादिलें आहे हें पुढें दिसून येईलच. (मागे पहा)

## अध्याय १ ब्राह्मण २

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड १ :—

ह्या ब्राह्मणांतील वर्णनाप्रमाणेंच वर्णन छांदोग्यांत अध्याय १ खंड २ येथें आहे.

ह्या खंडाची भाषा सोपी आहे. म्हणून फक्त टिप्पणी देतो.

द्वया = दोन प्रकारचे

कानीयसा: = कनीयस ह्या शब्दास स्वार्थ अण् लागून "कानीयस" शब्द झाला.

टिप्पणे :—

"अनवरुध्येव" हा पाठ कांही प्रतीत आहे. इतर प्रतींत "अनवरुध्यैव" असा पाठ आहे. पहिलाच पाठ जास्त सरस आणि ग्राह्य आहे.

"पुनर्मृत्यु" ह्याचा अर्थ श्रीशंकराचार्य जन्ममरणाचा फेरा असा करतात. पण येथें वर्णिलेल्या अर्क व अश्वमेध ह्या द्विवचननिर्दिष्ट दोन यज्ञांचे हें फळ त्यांच्याही सिद्धांताप्रमाणे नाही म्हणून ह्या शब्दाचा भिन्न अर्थ करणें भाग आहे. हा शब्द पुढेही ३/३/२ व ३/२/१० येथें आला आहे. आणि ३/२/१० येथें श्री. शंकराचार्यांचा अर्थ अगदींच जुळत नाहीं. म्हणून "पुनर्मृत्यु" ह्याचा आम्ही केलेला अर्थच ग्राह्य आहे. (३/२/१० वरील आमचें विवरण पहा) दोन यज्ञ म्हणजे शेती करणें व अन्न खाणें. ह्यांसच येथें अनुक्रमें अश्वमेध व अर्क म्हटलें आहे. पहिल्याचा आत्मा संवत्सर व दुसऱ्याचे आत्मे लोक हे भिन्न असल्यामुळे हे यज्ञही भिन्न ठरतात. तावेता-वकश्चिमेधौ असे म्हटल्या नंतर पुढची वाक्यें त्या दोन यज्ञविषयींच आहेत हें उघड आहे.

ज्यायसाः = "ज्यायस्" शब्दास स्वार्थे "अण्" लागून "ज्यायस" हा शब्द झाला.

अत्ययाम = जिंकू

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २ :—

अर्थः— देव वाणीला म्हणाले "तूं आमच्याकरितां (नः) उद्गीथ गा." तसें मी करते (तथा) असें म्हणून (इति) त्यांच्या करितां वाणीने उद्गीथा चें गान केलें (म्हणजे) वाणींत जो भोग (आनंद) आहे तो देवानां दिला (आगायत). वाणी जें कल्याण म्हणजे चांगले बोलते ते आपल्या करितां म्हणजे स्वतांकरितां घेतले (आगायत-अध्याहृत). (आलने) मग पहा ते असुर (ते) जाणते झाले (विदुः) ह्या उद्गात्याच्या साहाय्याने आम्हांस (नः) देव पराजित करतील (अत्येष्यंति) असें म्हणून (इति) असुरांनी त्याच्यावर झडप घालून (अभिद्रुत्य) पापानें त्याला (तं) वाणी जे अयोग्य उद्गात्याला टोंचलें (अविध्यन्) म्हणजे वाईट (अप्रतिरूप) बोलतें तेंच ते पाप होय ॥ २ ॥ तें जें ते पाप आहे (स यः स पाप्मा)

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड ३ ते ६ :

ह्यांचा अर्थ खंड २ प्रमाणेंच करावा. फक्त एवढेंच लक्षांत ठेवावें की तिसऱ्या खंडांतील प्राण म्हणजे जीवशक्ति नसून "घ्राणशक्ति" होय. सातव्या खंडातील प्राण जीवशक्ति होय हें ही लक्षांत ठेवावें. (मागें पहा)

(1)

"एवमु खल्वेता देवता ...... अविध्यन्" = ह्या प्रमाणें ह्या देवतांवर असुरांनी पापें सोडलीं आणि त्या देवतांना पापांनी येंचलें.

(2)

उद्गाता यजमानासाठीं कांहीं मिळविण्याकरितां आणि स्वतासाठीही कांहीं मिळविण्याकरितां गातो हें छांन्दो. 2/22 येथील "स्वर्गं लोकं यजमानाया-त्मनमै आगायानि" ह्या वाक्यावरून दिसते. त्यास अनुसरूनच येथील विधान आहे. त्याचा भाव असा कीं विषय ~~ज्ञान~~ स्वतां घेतलेंपण आनंद आत्म्यास दिला.

अर्थ:— नंतर ते देव ह्या मुखांतील (आसन्यं; आस्ये भव मासन्यं) म्हणजे मुखाने श्वासोच्छ्वास घेणाऱ्या जीवशक्तिला म्हणाले तूं आमच्या करितां उद्गान कर - "तसें करतो" असें म्हणून देवांकरितां प्राणाने उद्गान केलें. तेव्हां ते असुर जाणते झाले की ह्या उद्गात्याच्या सहाय्याने देव आम्हांस जिंकतील म्हणून त्या उद्गात्यावर झडप घालून त्याला पापानें टोंचण्याची ~~तीव्र~~ त्यांनी इच्छा केली. (~~आवेध~~ (अविव्यत्सन्; व्यध + सन + लङ्)) परंतु ज्या प्रमाणें लोष्ट म्हणजे मातीचें ढेकूळ गोट्यावर पडलें असतां (अश्मानं ऋत्वा = अश्मानं प्राप्य) ~~नाश पावले~~ त्याचे तुकडे तुकडे होतात (विध्वंसेत) त्याप्रमाणे त्या असुरांचे तुकडे तुकडे ~~होऊन~~ चोहीकडे उडून (विष्वंचः) ते नाश पावले. तेव्हां देव विजयी झाले आणि असुर पराजित झाले। हें जो जाणतो, तो आपल्या आत्म्यानें (शरीरानें) कायम राहतो (भवति) आणि त्याचा द्वेष करणारा शत्रु (भ्रातृव्य) पराभव पावतो (परा भवति) ॥७॥

(१)

(जागृतीच्या वेळीं प्राण इंद्रियांत शिरून त्यांना आपापलीं कामें करण्यास समर्थ करतो पण निद्राकाळीं तो त्या इंद्रियांतून निघून जाऊन फक्त मुखानें श्वासोच्छ्वास घेत असतो त्यास अनुलक्षून हें लिहिलें आहे.)

(२)

(श्री. शंकराचार्यांनी ही "श्रान्तः" ह्याचा हाच अर्थ केला आहे)

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड ८ :—

अर्थ :- ते म्हणजे वागादि इंद्रियें म्हणाली जो आम्हांस जागृतीच्या वेळीं ह्या प्रमाणें (प्राण) डिकून राहिलेला आहे होता (असक्त) तो निद्राकाळीं कोठें गेला होता (अभूत). त्याचें उत्तर त्यानींच दिलें कीं (इति) हा मुखांमध्ये (आस्येंतर) (समोरपहा) "अयम् आस्ये" ह्या शब्दावरून होता म्हणून तो अयास्य (आस्यांत म्हणजे मुखांत आभास) आंगिरस होय. कारण तो अंगांचा रस म्हणजे सारभाग आहे. ॥८॥

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड ९ :—

अर्थ :- ती प्राणसंज्ञक देवता दूर ह्या नावाची आहे, कारण मृत्यु तिच्या पासून दूर राहतो. जो हें जाणतो त्या पासून मृत्यु दूर राहतो. ॥९॥ कारण तो त्या प्राणाला अन्न देऊन त्याची उपासना करतो.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड १० :—

अर्थ :- त्या ह्या प्राणसंज्ञक देवतेनें ह्या वागादि देवतांच्या पापी मृत्युस म्हणजे दुर्भिक्षास अन्नोत्पत्ति करितां केलेल्या कर्मानीं, मारून जेथें दिशांचा अंत आहे तेथें म्हणजे हिंदुस्थानाबाहेर (समोरपहा २) घालविलें (गमयांचकार) आणि तेथें (तत्) ह्या वागादि देवतांच्या

पापांना (म्हणजे अन्नाभावामुळे उत्पन्न होणाऱ्या रोगांना) नेऊन ठेवलें (विन्यदधात) म्हणून त्या हिंदुस्थानाबाहेरच्या देशांत (जनम्) किंवा दिशांच्या अंताला, पापी मृत्यूच्या मागें मी जाऊं नये म्हणून (न इत् अन्ववायानि इति) जाऊं नये ॥१०॥

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड ११:

अर्थ:- अन्नाभावामुळे येणारा मृत्यु ह्याप्रमाणें टळला तरी वार्धक्यामुळे येणारा मृत्यु येतोच. त्या वार्धक्यामुळे येणाऱ्या वागादि देवतांच्या त्या पापी मृत्युला ही मारून, ह्या देवतेनेंच (शरीराबाहेरील प्राणशक्तीनेंच) ह्या वागादि देवतांना मृत्यूच्या पलीकडे नेलें (मृत्युम् अति अवहत्) ॥११॥ ~~आयुष्य वाढविलें~~ तें कसें केलें तें खंड १२-१६मध्ये ~~अर्थ~~ सांगितलें आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण २ खंड १२ ते १६: —

ह्या खंडांमध्यें मृत्यूच्या पलीकडे नेलेल्या वागादि इंद्रियांचे अग्नि वगैरे बनले असें सांगितलें आहे. ~~अग्नि वगैरेमध्ये हीच प्राणशक्ति वावरत आहे हेच ह्या सांगण्याचा भाव दिसतो~~. ह्या खंडाचीभाषा सोपी आहे म्हणून फक्त टिप्पणें देतो.

"मृत्युमत्यमुच्यत" = मृत्युम् अति अमुच्यत = मृत्यूच्या पलीकडे नेऊन सोडलें

~~मेनी~~ = मृत्यूच्या पलीकडे नेली गेली.

"परेण" = हे अव्यय मानावे. (आपट्यांचा कोश पहा) ह्याचा अर्थ "अतिशय" असा आहे व हे "अतिक्रांत" ह्याचे विशेषण आहे.

परेण मृत्युमतिक्रांत: - मृत्यूच्या अतिशय पलीकडे ~~गेलेला~~ असलेला

"एवं ह वा एनं एषा देवता ... वेद:" = (मागे पहा)

~~अध्यात्मिकांमध्ये ही प्राणशक्तिच श्रेष्ठ आहे हे जो जाणतो, तो यातील प्राणशक्तीचा योग्य रीतीने उपयोग करतो तेव्हां ती देवता म्हणजे प्राणशक्ति त्याच्या सेमाचा नाश करून त्याला मृत्यूच्या पलीकडे नेते. (म्हणजे त्याचा अपमृत्यु टळतो. ॥ १२ ॥~~

~~असा भाव॥ किंवा श्री. गोरे यांच्या सूचनेप्रमाणे (मागे पहा)~~

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड १७ : —

अर्थ: - ~~आता~~ नंतर प्राणाने अन्नाद्य म्हणजे अन्न वगैरे स्वतांकरितांच गाइले (आगायत) म्हणजे स्वताच ते सर्व ~~स्वता करितांच पाहिजे~~ ~~असे प्राणाने म्हटले~~ उपभोगले. कारण जे कांही अन्न खाल्लें जातें ते प्राणाकडून (अनेनैव)च खाल्लें जातें आणि अन्नावरच (इह) प्राण प्रतिष्ठित राहतो.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड १८ :

अर्थ: - तेव्हां ते देव (इंद्रियें) म्हणाले "अरे

टिप्पण :- ~~येथें "य एवंवेद" हे शब्द कोणीतरी प्रक्षिप्त~~
~~केले असे दिसते कारण~~ उपनिषदांचा उपसंहार ज्यारा
११० येथें सांख्यविल्याप्रमाणें याज्ञवल्क्य मतानें विद्वान्
किंवा अविद्वान् हे दोघेही मृत्युनंतर ब्रह्मांत मिळतात
आणि पुन: जन्मत नाहींत, त्या मताशीं हे शब्द जुळ-
त नाहींत म्हणजे विद्वानालाच प्राण मृत्युच्या पली-
कडे नेतो आणि अविद्वानास मृत्युच्या पलीकडे
नेत नाहीं हे जुळत नाहीं. ब्रह्मदेव प्रवर्तित (देवतात) पुरा-
~~असो प्राची इंद्रियें आधिभौतिक लीन~~
~~होतात म्हणजे मृत्यु रहित होतात असा रवी-~~
~~भाव मानतां येईल~~ हे शब्द जुळतात. ~~ह्या विरोधाच्या~~
तन मताशीं ~~जुळवून घेण्याकरितां कोणीतरी हे~~
~~शब्द प्रक्षिप्त केले असावेत. ह्या दृष्टीनें ह्या~~
~~वाक्याचा अर्थ पुढील प्रमाणें करावा- "ह्या~~
~~प्रमाणें म्हणजे वाणी, घ्राण, चक्षु, श्रोत्र व~~
~~मन ह्यांना मृत्युच्या पलीकडे नेऊन ह्याला~~
~~म्हणजे ह्या जीवात्मा ही प्राणरूपी देवता~~
~~मृत्युच्या पलीकडे नेते" एकूण ह्या खंडाचा~~
~~भाव असा कीं मृत्युनंतर सर्व इंद्रियें आप-~~
~~पल्या आधिभौतिक देवतांमध्ये लीन होतात~~
~~आणि हे प्राण स्वतःच सोडून आपले~~. उलगडा
असा कीं खंड ८-१६ हे सर्व प्रक्षिप्त आहेत ~~असे हे दिसते कारण~~
सतराव्या खंडांतील "अथात्मनेऽन्नाद्यमागायत्" हें वाक्य
असें आहे कीं तें सातव्या खंडानंतर लागलीच आलें पाहिजे.
सातव्या खंडांत प्राणानें देवाकरितां गान केलें असें सांगि-
तलें आहे. स्वताकरितां गान केल्याचें सतराव्या खंडांतच
सांगितलें आहे म्हणून सतरावा खंड सातव्या खंडा-
नंतर लागलीच असला पाहिजे. ह्यावर आक्षेप असा
येईल कीं खंड ८-१६ यांत प्राणाची प्रासंगिक स्तुति आहे
(पुढील पानाच्या मागें पहा)

प्राण, हे जें हे सर्व अन्न आहे तें सर्व त्वां खलाच उपभोगिलेस (अभ्याशीः) पण अरे, आम्हाला ही ह्या अन्नांत काहीं भाग दे (अन्वाभजस्व)." तेव्हां प्राण म्हणाला "तुम्ही माझ्यांतच शिरा" (अभिसंविशत). "आम्ही तसें करतो" असें म्हणून (तथेति), ते (ते) त्यांत (तं) चोहीकडून (समंतं) शिरले. (परिण्यविशंत). म्हणून मनुष्य ह्या प्राणानें (अनेन) जें अन्न खातो त्यानें हे देव ही तृप्त होतात. ह्याप्रमाणेच जो हे जाणतो त्यांत त्याचें लोक (स्वाः) प्रवेश करतात, तो आपल्या लोकांचे पोषण करणारा (भर्ता) श्रेष्ठ, पुढारी (पुरः एता=पुरः गंता) अन्न खाणारा आणि अधिपति होतो. आणि त्यांच्या लोकांपैकीं (स्वेषु) जो (यः) असें जाणणाऱ्याची (एवंविदं प्रति) बरोबरी करूं इच्छितो (प्रतिबुभूषति) तो आपल्या पोष्यांचें (भार्येभ्यः) पोषण करण्यास समर्थ (अलं) होतच नाहीं : परंतु (अथ) जो हें जाणणाऱ्याच्या अनुयायी होतो (अनु भवति) आणि त्याच्या पोषणानंतर (अनु) आपल्या पोष्यांस (भार्यान्) पोसूं इच्छितो (बुभूषति) तो आपल्या पोष्यांचे (भार्येभ्यः) पोषण करण्यास समर्थ होतो. ॥१८॥

तुझ्या मागून (अनु)

प्रक्षेप नांहीं. ह्यास उत्तर असें आहे कीं खंड १ पासून प्राणाची स्तुतिच आहेच आणि तींत खंड ८–१६ ह्यातील आंगिरस शब्दाच्या निर्वचनाची पुनरुक्तिही आहे. म्हणून खंड ८–१६ प्रक्षिप्तच ठरतात.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड १९ :- हा फारच सुबोध आहे.
अयास्य = न थकविला जाणारा असा अर्थ करावा अर्थात् न थकणारा (बृ.उ. १/५/२१ पहा) (मागे पहा)

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २० :

अर्थ :- हा प्राण बृहस्पति च आहे. ~~आणि~~ कारण बृहती म्हणजे छंदोबद्ध ऋग्वेद ही वाणीच (वाग्) आहे आणि हा वाणीचा पति आहे. म्हणून हा "बृहस्पति" आहे - ~~म्हणजे हाच ऋग्वेद आहे असा भाव~~.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २१ :—

अर्थ = हा प्राण ब्रह्मणस्पति आहे कारण ब्रह्म म्हणजे यजुर्वेदांतील मंत्र हे वाणीच होत आणि हा वाणीचा पति आहे म्हणून तो "ब्रह्मणस्पति" आहे = ~~म्हणजे हा यजुर्वेद आहे असा भाव~~.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २२ :—

अर्थ = हा प्राणच सामवेद आहे कारण सामवेदांतील साम म्हणजे गाणे ही वाणीच आहे. तो प्राण सा म्हणजे ~~ती वाणीही होय~~ ~~आणि अम म्हणजे प्राण ही होय~~. अर्थवती वाणीही होय आणि अम म्हणजे अर्थरहित पण गोड असा ध्वनि ही होय. हेच सामाचें सामत्व ~~म्हणून सामाला सामं असे म्हणतात~~. होय. म्हणजे अर्थयुक्त गोड आवाज साम होय. आणि ज्या अर्थी (यद्धेव = यद् + उ + एव) तो प्राण काजव्याशीं (प्लुषिणा ; कारण प्लुष म्हणजे जळणें) किंवा मशकाशीं (डास किंवा मच्छर) किंवा हत्याशीं (नाग) किंवा ह्या तीन लोकाशीं, किंवा ह्या सर्वांशीं सम म्हणजे

म्हणजे भू, अंतरिक्ष आणि द्यौ ह्यातील जीवांशीं

टिप्पण :— मागील आठव्या खंडांत प्राणाचें जें नांव "अयास्य आंगिरस" हें दिलें आहे तेंच येथें दिलें आहे. तेथें "अयास्य" आणि "आंगिरस" ह्या दोहोंचेंही निर्वचन दिलें आहे. पण येथें फक्त "आंगिरस" ह्याचेंच निर्वचन दिलें आहे. ह्याचें कारण काय काय असावें? ह्याचें कारण असें दिसतें कीं "अयास्य" ह्याचा येथें उपयोग त्याच्या व्युत्पत्तिसिद्ध अर्थानेंच केला आहे (. यस् + णिच् + य = यास्य) आणि तोच अर्थ पुढें १/५/२१ येथें सांगितला आहे. पण प्रक्षेपकारानें "अयास्य" ह्याचें एक निर्वचन शोधून काढलें व तें सांगण्याकरितां आठवा खंड प्रक्षिप्त केला. ह्यामुळें येथें फक्त "आंगिरस" ह्याचेंच निर्वचन आहे आणि तेथें "अयास्य" आणि "आंगिरस" ह्या दोहोंचेंही निर्वचन आहे. "आंगिरसाच्या" निर्वचनाच्या पुनरुक्तिवरून खंड ८–१६ प्रक्षिप्त ठरतात हें ही उघड आहे.

३२८

~~आहे म्हणजे सारख्या~~ सारखा वागतो त्या अर्थी (तस्माद् उ एव) तो "साम" आहे. हे साम जो जाणतो म्हणजे सर्वांशी म्हणजेच स्वताशी व इतरांशी समानतेने वागणे जो जाणतो तो सामाशी म्हणज शालीशी सायुज्य आणि सलोकता मिळवितो (जिंकतो). ॥२२॥

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २३ :—

अर्थ :- हा प्राण उद्गीथ ही आहेच. प्राण हा "उत्" आहेच कारण ~~प्राणानेच~~ हे सर्व जग प्राणामध्येच उत्थब्ध म्हणजे धरून ठेवलेले आहे. आणि गीथा म्हणजे गाणे ही वाणीच आहे. "उत्" आणि गीथा मिळून (~~वो~~ ~~चीत~~) तो "उद्गीथ" होतो ॥२३॥ (मार्गे पहा)

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २४ :—

आणि त्या संबंधाने (तत्) एक ~~ब~~ इकीकत देखील (अपि) ऐकण्यांत आहे. (ह) । ती अशी । चिकितानाचा मुलगा ब्रह्मदत्त हा राजाचे म्हणजे सोमाचे भक्षण करीत असतां म्हणाला "~~जर अयास्य~~ ~~आंगिरसाने~~ ~~म्हणजे प्राण~~ वाचेशिवाय दुसऱ्या ने (अन्येन) गान ~~केले असेल~~ ~~केले असल~~ तर माझे (त्यस्य = तस्य = मम ब्रह्मदत्तस्य) डोके राजा म्हणजे सोम खाली पाडो ~~वि~~ विपात यतात (हा लोट आहे) = विपातयतु त्याने प्राणाने आणि वाचेनेच गान केले असे मी म्हणतो.

खोटे बोलल्या बद्दल

(उद्गीथ ह्याचा मूळ अर्थ सामवेद गाणें. हे गाणें प्राणा शिवाय होत नांहीं असा ह्या खंडाचा भाव आहे आणि तोच पुढील खंडाचाही आहे.)

"अयास्य आंगिरसानें ~~प्राणाचें नांव~~ (एका यज्ञांतील उद्गात्याचें नांव) प्राण आणि वाचा ह्यांनीच गान केलें. त्यानें जर दुसऱ्या कशानें (अन्येन) गान केलें असेल तर खोटें बोलल्याबद्दल हा राजा (सोम) माझें (त्यस्य = तस्य = मम ~~के~~ हा भाव indirect speech मध्ये इंग्रजीत असते तशी ही शब्दयोजना आहे) डोकें ~~खा~~ खालीं पाडवो (पातयतात् हा लोट् आहे ह्याचा अर्थ विपातयतु असा आहे)" प्राण, वाचा आणि गान ह्यांचा ~~आहे~~ नित्य संबंध आहे ह्या विषयीं खात्री आहे म्हणूनच ब्रह्मदत्तानें ही शपथ घेतली हें उघड आहे कारण त्याला डोकें गमावण्याचें भय वाटलें नांहीं. अर्थात् प्राण, वाचा आणि गान ह्यांचा संबंध नित्य आहे म्हणून प्राणाला "उद्गीथ" तेवीसाव्या खंडांत ठरविलें ते बरोबरच आहे असा भाव आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २५ :—

~~अर्थ~~ :— जो ह्या सामाचें ~~म्हणजे प्राणाचें~~ स्व म्हणजे धन ~~के~~ जो जाणतो त्याला स्व म्हणजे धन मिळतें (तस्य भवति) ह्या ~~प्राणाचें~~ सामाचें धन ~~आहे~~ स्वर ~~हेच आहे~~ म्हणजे गोड आवाज हेंच आहे. म्हणून ज्याला यज्ञांत आर्त्विज्य करावयाचें असेल त्यानें आपल्या वाचेंत

गोड आवाजाची इच्छा करावी. आणि त्या स्वरसंपन्न वाचेनें त्यानें आर्त्विज्य करावें. म्हणून (अंशो" ह्याचा अर्थ गोड आवाजाच्या मनुष्यांस (स्वरवंतम्) पाहण्याची ठोक इच्छा करतातच (मागे पहा) ह्या प्रमाणें ह्या सामाचें धन जो जाणतो (मिळवितो) त्याळा धन मिळते ॥२५॥

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २६ :—

ह्याचा अर्थ मागील खंडाप्रमाणेंच करावा.
सुवर्ण = चांगला वर्णोच्चार आणि दुसरा अर्थ सोनें असा आहे. येथें श्लेषालंकार योजला आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २७ :—

अर्थ :— त्या ह्या सामाची प्रतिष्ठा (आधार) जो जाणतो तो प्रतिष्ठित (स्थिर) होतो. वाक् म्हणजे वागिंद्रिय हीच त्या सामाची प्रतिष्ठा आहे ("वाक्" ह्याचा अर्थ वागिंद्रिय असा घ्यावा) कारण प्राण वागिंद्रिया वर प्रतिष्ठित झाले असतांनाच ("सत्" हें पद अध्याहृत घ्यावें लागते) साम (एतत्) ("असें अध्याहारानें घ्यावें.) गाइल्या जाते (गीयते) परंतु कोणी म्हणतात प्राण अन्नावर प्रतिष्ठित असतां साम म्हटले जाते ॥२७॥

ह्या प्रमाणें ह्या ब्राह्मणांत प्राणाचें महत्व वर्णन करून "साम" म्हणणा-यांनां ही प्राणांची जरूरी आहे हें दाखविलें, म्हणून साम

म्हणणाऱ्यांनीं मृत्युपासून मुक्त होण्याविषयी प्रार्थना करावी असें पुढील खंडांत सांगितलें आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ३ खंड २८ :—

अर्थ :— आतां पवमान ~~म्हणजे पवित्र करणाऱ्या~~ नावाच्या ~~यजुर्मंत्रांचा~~ मंत्रांचा "अभ्यारोह" म्हणजे अभ्यारोह नावाचें ~~आन कर्म~~ जपकर्म सांगतो. ("अभ्यारोह" म्हणण्याचें कारण असें कीं अभ्यारोह म्हणजे मृत्यूच्या वर चढणें म्हणजे मृत्यु टाळणें, पुढें ढकलणें, हें त्याचें अभीष्ट फळ आहे.) | प्रस्तोता जेव्हां साम ~~म्हणतो~~ म्हणत असतो (प्रस्तौति), तो जेव्हां (यत्र) साम ~~म्हणतो~~ म्हणण्यास आरंभ करील (प्रस्तुयात्) तेव्हां त्यानें पुढें दिलेले तीन यजुर- मंत्र जपावे. ते मंत्र हे "असतो मा सद्गमय" "तमसो मा ज्योतिर्गमय" "मृत्यो र्मामृतं गमय" ! | तो "असतो मा सद् गमय" असें जें म्हणतो (यदाह) त्यांत "असत्" म्हणजे अव्याकृतावस्था म्हणजे "मृत्यु" "सत्" म्हणजे व्याकृतावस्था म्हणजे "अमृत" हा अर्थ आहे म्हणून मृत्युपासून मला अमृताकडे ने म्हणजे मला अमृत ~~[illegible]~~ कर असेंच तो तेव्हां म्हणतो | "तमसो मा ज्योतिर्गमय" ह्या मंत्रात "तमः" म्हणजे अज्ञानावस्था म्हणजे "मृत्यु" आणि "ज्योतिः" म्हणजे सज्ञानावस्था म्हणजे "अमृत" असा अर्थ आहे म्हणून मृत्युपासून मला अमृताकडे ने म्हणजे मला अमृत ~~[illegible]~~ कर असेंच तो तेव्हां म्हणतो | ~~मृत्युम~~ "मृत्योर्मामृतं गमय" ह्या मंत्रांत तिरोहित म्हणजे गूढ असलेल्या सारखे (सा) असें कांहींच नाहीं. म्हणजे ह्या मंत्राचा अर्थ स्पष्टच आहे. |

(म्हणजे ह्या तीन मंत्रांच्या जपानंतर) आता जीं इतर स्तोत्रें म्हणावयाचीं असतात त्या स्तोत्रांत, यानें स्वतां करितां अन्न वगैरे मागावें त्याची ज्या कामाची कामना असेल तो वर त्यानें वरावा। त्या प्राणाला (तं) ह्या प्रमाणें जाणणारा हा उद्गाता स्वतां करितां किंवा यजमाना करितां तो ज्या कामाची कामना करतो तो काम गायनानें मिळवितो (आगायति)। ते हें (येथें सांगितलेलें प्राणाचें ज्ञान) लोक जिंकणारेंच आहे. जो हें साम म्हणजेच प्राणाविषयीं ज्ञान सांगणारें उपनिषद् जाणतो तो लोकांशिवाय राहील अशी आशाच (हा शब्द ह्या अर्थानें योजला आहे) नांहीं। (मागें पहा) कारण येथें सांगितलेलें प्राणाचें महत्व जो जाणतो तो सर्वत्र असणाऱ्या प्राणाची उपासना करील म्हणजे अन्न वगैरे देऊन रक्षण करील त्यामुळें त्याला इह लोकांत आनंदाचा अनुभव येईल व त्यामुळेंच त्याला परलोकांतील आनंदाची ही प्राप्ति होईल. (कौ० ३।२ पहा)॥२८॥

(म्हणजे सुस्थित प्राप्त करून देणारेंच)

टिप्पण- "गायनानें काम मिळवितो" असें जें म्हटलें आहे त्याचा अर्थ असा कीं गायनांत तो सर्व त्या त्या कामास मिळविण्याचा मुख्य उपाय जो प्राण रक्षण तो सुचवितो. प्राणोपासना केली असतां सर्वच काम अनायासेंच प्राप्त होतात असा भाव दिसतो. "मला मृत्यूपासून वांचीव" ही प्रार्थना ही एक प्रकारची मानसोपचार चिकित्सा आहे. छांदोग्यांत (अ. ३ खं १६) येथेंही असाच उपाय सांगितला आहे.

(श्री. शंकराचार्यांनी अलोकाची प्रार्थना करीत नाही असा अर्थ केला आहे. पण अलोकाची प्रार्थना कोणीच करीत नसतो. म्हणून "अलोकाची शंका येत नाही" असाच अर्थ करणें चांगलें.)

म्हणजे प्राणास (?) [margin]

एकूण ह्या ब्राह्मणांत प्राणाचेंच महत्व आणि उपासना म्हणजेच अन्नादिसाधनांनी रक्षण वर्णिलें आहे. "मला अमृत कर" म्हणजे जिवंत ठेवून आनंदयुक्त कर असा अर्थ आहे.

॥ बृहदारण्यक ब्राह्मण ४

बृ० अ० १ ब्राह्मण ४ खं० १ -

अर्थ : - आरंभी (अग्रे) हें जग (इदं) पुरुषविध "म्हणजे चैतन्ययुक्त आत्माच होतें; हें चैतन्य फक्त अव्यक्त (potential) होतें; व्यक्त (manifest) नव्हतें ; पण त्यानें पाहिलें तरी (अनुवीक्ष्य) त्याला स्वतांहून दुसरें कांहीं दिसलें नाहीं. पुढें त्यानंतर (अग्रे; आपट्यांच्या कोशांत Subsequently असाही अर्थ दिला आहे व उदाहरणं "अग्रे वक्ष्यति एनमग्रेऽपि द्रक्ष्यसि" हीं दिली आहे; "अग्रे" म्हणजे first असा अर्थ Hume नें केला तो युक्त नाहीं) तो "मी आहे" (अहम् अस्मि) असें म्हणाला. म्हणून त्याचें "अहम्" असें नांव झालें. म्हणून आतांही (एतर्हि) कोणास ~~हांक मारली असतां (आमंत्रित)~~ "तूं कोण आहेस" असें विचारलें असतां (आमंत्रितः) पहिल्यानें (अग्रे) "अयम् अहम्" "हा मी" असें म्हणून नंतर (अथ) त्याचें जें असेल तें दुसरें नांव सांगतो.

[margin: म्हणजे जागृतावस्था प्राप्त झाली तेव्हां]

तो ज्या अर्थी (यत्) ह्या सर्व जगाच्या पूर्वी होता (पूर्वः) ~~त्या अर्थी~~ त्यानें द्वैतमूलक सर्व पापें जाळलीं होतीं (औषत्) या अर्थी तो पुरुष (पुरा+उष = पुरुष) होय. हें जो

[margin: आणि ~~म्हणजे~~ याला त्यावेळी द्वैत दिसत ~~नव्हते~~ नसल्यामुळे]

श्री भागवतांत ही असेच सांगितले आहे (स्कं. ३ अ. ५

भगवानेक आसेदग्र आत्माऽऽत्मनां विभुः।
आत्मेच्छानुगतावात्मा नानामत्युपलक्षणः॥ २३॥
स वा एष तदा द्रष्टा नापश्यद्दृश्यमेकराट्।
मेनेऽसंतमिवात्मानं सुप्तशक्तिरसुप्तदृक्॥ २४॥

टीका (नीलकंठाची) :— "इदं विश्वमग्रे सृष्टेः पूर्वं परमात्मा भगवान् एक एव आस आसीत्। आत्मनां जीवानां आत्मा स्वरूपं विभुः स्वामीच। न्यान्यद्द्रष्टृदृश्यात्मकं किंचिदासीत्। कारणात्मना सतोऽपि पृथक्प्रतीत्यभावात् इत्याह अनाना मत्युपलक्षणो नाना द्रष्टृदृश्यादिभिर्नोपलक्ष्यत इति तथा। यद्वा अकारप्रश्लेषं विनैवायमर्थः यः सृष्टौ नानामतिभिरुपलक्ष्यते स तदा एक एवासीत् इति। कुतः आत्मेच्छा माया तस्या अनुगतौ लये सति यद्वा आत्मनः एकाकितेनावस्थानेच्छायामनुप्रवृत्तायामित्यर्थः॥ २३॥ "स वै एष द्रष्टा सन् दृश्यं नापश्यत्। यत एकराट् एक एव तदा प्रकाशते। आत्मानमसंतमिव मेने दृश्याभावे द्रष्टृत्वाभावात्। तदाह सुप्ता मायाद्या शक्तयो यस्य सः। न त्वसंतमेव मेने यतोऽसुप्तदृक् चिच्छक्तिर्यस्येति॥ २४॥

330

जाणतो त्याच्या पुढे म्हणजे वरचढ होण्याची जो इच्छा करतो (पूर्व: बुभूषति) त्याला तो जाळतो. अद्वैतबुद्धीच्या मनुष्याशी द्वैतबुद्धीने वागणारा मनुष्य नाश पावतो असा याचा भाव आहे.

अ १ ब्रा. ४ खं २ :—

अर्थ:— तो आत्मा (त्याला दुसरा कोणी साहाय्यकर्ता नसल्यामुळे) भ्याला | त्याप्रमाणेच आजही (तस्मात् = तत्सामान्यात् असा अर्थ शंकराचार्य करतात तसाच आम्हीही करतो) म्हणजे दुसरा साहाय्य करणारा ज्याला कोणीही एकटा नाही असा (एकाकी) मनुष्य भीतो | परंतु त्याने विचार केला की "माझ्याहून भिन्न असे जर कांहीच नाही तर मी कोणास भ्यावें". तेव्हां त्या विचाराने त्याचें भय नाहीसें झाले. ~~[struck]~~, (याने कोणास भ्यावे? (अभेष्यत्) भय दुसऱ्यापासूनच होते (आणि तेव्हां त्याला दुसरे तर कांही दिसतच नव्हते) म्हणून त्याला भय वाटत नव्हते ||२|| जग उत्पन्न होण्याच्या पूर्वीच्या अद्वैत स्थितीत या आत्म्याला भय वाटत नव्हतें हा भाव. || पण त्याला आनंदही वाटत नव्हता हे पुढील खंडांत सांगितलें आहे.

अ १ ब्राह्मण ४ खंड ३ :—

अर्थ:— पण त्याला आनंदही वाटत नव्हता | (न रेमे) त्याप्रमाणेंच (तस्मात्: मागील खंडांतील "तस्मात्" प्रमाणे येथेंही अर्थ आहे) कोण्याही एकाकी मनुष्यास आजही आनंद वाटत नाही | त्यानें दुसऱ्याची इच्छा केली | त्यापूर्वी स्त्री पुरुषांनी एकमेकांस दृढ आलिंगन देऊन रहावें (संपारिष्वक्तौ)

असा तो होताच. (वनस्पतीमध्ये स्त्री पुरुषेंद्रियें एकाच पुष्पांत असतात तसा तो होता) त्यानें द्वितीयाची इच्छा केली, तेव्हां त्यानें ~~आपले~~ आपल्या ह्या देहाचे दोन भाग केले आणि त्यापासून पति आणि पत्नी हे दोघे झाले।

म्हणून याज्ञवल्क्य म्हणे ~~[illegible]~~ की कोणत्याही स्त्रियेचा किंवा पुरुषाचा आत्मा (स्वः) हा अर्ध्या तुकड्या- प्रमाणें (अर्धबृगल मिव) म्हणजे डाळीच्या दोन दळापैकी एकट्या एकट्या दळाप्रमाणें आहे. म्हणून हे आकाश, स्त्रियेनें म्हणजेच हा आत्मा ~~भरले जाते~~ परिपूर्ण होतो. कारण तो पुरुष त्या स्त्रियेशी मैथुन करता झाला। (समभवत्) त्यापासून मनुष्य उत्पन्न झाले। (मागें पहा).

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड : ४

अर्थः- परंतु पुढें ती ही (सा ~~उ ह इयम् ई~~) विचार करती झाली कीं " ~~त्याने~~ मला आपल्यापासूनच उत्पन्न करून माझ्याशीच हा मैथुन कसा करतो?

अहो, ~~[illegible]~~ (हंत) ~~मी [illegible]~~ मला गुप्त होऊ द्या (तिरो असानि) असें म्हणून ती गाय झाली तेव्हां दुसरा म्हणजे पुरुष बैल झाला व तिच्याशीच (~~[illegible]~~ ताम् एव) मैथुन करता झाला. त्यापासून गाई व बैल उत्पन्न झाले. इत्यादि (सर्व सुबोधच आहे).

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड ५ :—

अर्थः- तो (ही सृष्टि उत्पन्न करणारा) जाणता झाला कीं " मीच खरोखर सृष्टि आहे कारण मीच हे सर्व उत्पन्न केले" ~~[illegible]~~ ततः [illegible]

टिप्पण : "ईक्षते नाशब्दम्" ह्या व्याससूत्राच्या विवरणांत उद्धृत केलेल्या वचनांतील ईक्षणाप्रमाणें ह्या तीन खंडांतील "अन्वीक्ष्य", "ऐक्षत", "अबिभेत्", "ईक्षांचक्रे", "ऐच्छत्", "अपातयत्" ह्यांतील क्रिया गौणार्थक आहेत. उपसंहार द्वारा ६५ पद्य ह्या तीन खंडांतील वर्णनाचा भावार्थ हाच कीं जीवाच्या उत्पत्तीच्या पूर्वीच्या अद्वैतस्थितींत भय व दुःख नव्हते तथापि आनंदही नव्हता. आणि तो आनंद भोगण्यासाठींच ब्रह्मानें जग निर्माण केलें असें समजून वागावें.

पुढील खंडांत मनुष्येतर अनंत प्रकारचे जीव कां व कसे उत्पन्न झाले ह्याचें काव्यमय काल्पनिक वर्णन केलेलें आहे.

ह्या ह्यामुळे तो सृष्टिच झाला (ततः)
जो हे जाणतो तो ह्या सृष्टितच राहतो म्हणजे
(ह्याच्या) तो ह्या सृष्टिकडे अद्वैतदृष्टीने पाहतो किंवा
ह्यासृष्टीचा त्याग न करतां तिचा उपभोग घेतो
एकूण ह्या पाच खंडामध्ये आत्माच सर्व (आणि तिला उपभोग देतो)
सृष्टींत आहे व मानावा असें सांगितलें आहे.
अर्थात् सृष्टीचा त्याग न करतां तिचा उपभोग घ्यावा आणि तिला उपभोग द्यावा

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड ६ :—

मागील खंडामध्ये जीवसृष्टि सांगितली आहे आणि ह्या खंडांत आधिभौतिक शक्तिंची म्हणजे जीवशरीराबाहेरील शक्तीची म्हणजेच देवांची सृष्टि सांगितली आहे व तिलाच अतिसृष्टि म्हटलें आहे.

अर्थः— आतां देवसृष्टि करूं असें म्हणून (अथेति) त्यानें घर्षण केलें (अभ्यमंथत्) म्हणजेच मुखरूपी योनीच्या ठिकाणीं हातांनीं घर्षण करून (दोन लांकडांच्या घर्षणापासून अग्नि उत्पन्न करतात त्याप्रमाणें) अग्नि उत्पन्न केला. म्हणूनच हात आणि तोंड हे दोनही आंतून केशरहित आहेत आणि योनिही आंतून केशरहितच आहे ‖ ह्या देवाची पूजा करा, त्या देवाची पूजा करा असें जें (यदिदं) (एकैकं देवम्) एक एका देवाविषयी म्हणतात तें (तद् म्हणजे ते देव) ह्या आत्म्याचीच विसृष्टि आहे. हा आत्माच सर्व देव आहे ‖ आतां जें कांहीं आर्द्र म्हणजे ओलें आहे तें त्या आत्म्यानें आपल्या रेता-पासून उत्पन्न केलें आणि तोच सोम होय / हें जें

एवदं (एतावद् वै इदं) जग आहे ते सर्व अन्न ह्या वर्गात पडतें किंवा अन्नाद ह्या वर्गांत पडते; अन्न हाच सोम आणि अन्नाद हा अग्नि ही त्या ब्रह्माची अतिसृष्टि होय. ज्या अर्थी स्वतःहून ही, चांगल्या

म्हणजे च सर्वां मर्त्य असून अमृत अशा देवानां उत्पन्न केलें

(श्रेयसः = द्वितीयेचे बहुवचन) देवानां त्याने उत्पन्न केले, त्या अर्थी हीच त्या ब्रह्माची अतिसृष्टि होय. (ब्रह्म हें अव्याकृत आहे त्यापेक्षां व्याकृत देव चांगले हें उघड आहे. ह्या कारणामुळेंच "स्मरो वाव आकाशाद् भूयान्" असें छां ७/१३ मध्ये ही म्हटलें आहे) ब्रह्म हें मर्त्य म्हणजे ह्याच उपनिषदांत २/१ येथें म्हटल्या-प्रमाणें तें मृत्यूने व्याप्त असून ही म्हणजे निष्क्रिय असूनही त्याने अमृत म्हणजे जीवंत म्हणजे सक्रिय असे अग्नि आणि सोम हे देव उत्पन्न केले म्हणून ती अतिसृष्टि. जो हे जाणतो तो ह्याच्या ह्या अतिसृष्टींत राहतो.

अति म्हणजे अधिक चांगली.

म्हणजे अग्नि सोमादि देवांचा ही म्हणजे शक्तीचा योग्य उपयोग करून घेतो ॥ ६ ॥

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड ७:—

अर्थ: — तेव्हां म्हणजेच पूर्वी (तर्हि) हे ते जग अव्याकृत (अविकसित) होते. तें नामरूपां-

च्या सहाय्यानेंच, ~~व्याकृत (अक) केलें गेलें~~ म्हणजे हें त्याचें नाम व हें त्याचें रूप असें म्हणून (इति), व्याकृत (~~अक~~) केलें गेलें. आतां देखील (अपि एतर्हि) नामरूपांच्या सहाय्यानेंच म्हणजे हें त्याचें नाम व हें त्याचें रूप असें म्हणूनच हें ते जग व्याकृत केलें जातें. | ~~ह्या व्याकृत जगांतच (इह) तो आत्मा नखाग्रापर्यंत देखील प्रविष्ट झाला आहे~~ वस्तऱ्याच्या घरांत (क्षुरधाने) वस्तरा एकाच भागांत ठेवलेला असतो किंवा अग्निच्या घरांत म्हणजे लाकडामध्यें (विश्वंभर कुलाये) अग्नि (विश्वंभरः) सर्वत्र ठेवलेला असतो याप्रमाणें दोनही, ह्या व्याकृत जगांतच (इह) तो आत्मा नखाग्रापर्यंत देखील प्रविष्ट झालेला आहे. पण त्याला (अविचारी लोक) पहात नांहींत. | कारण ~~तो अनेक इंद्रियांत रहात असल्यामुळे~~ एकट्या एकट्या इंद्रियांत त्याचें पूर्ण ज्ञान होत नांहीं. (अकृत्स्नो हि इति शंकरः अर्थ "एकट्याच इंद्रियांत तो अपूर्ण असतो" असा आहे पण तो अर्थ उपपन्न नांहीं म्हणून भावार्थ "त्याचें पूर्ण ज्ञान होत नांहीं" असा घेतला आहे.) श्वासोच्छ्वास घेणाऱ्या (प्राणन्) आत्म्यास प्राण म्हणतात, बोलणाऱ्यास आत्म्यास वाणी म्हणतात, पाहणाऱ्या आत्म्यास डोळा म्हणतात, ऐकणाऱ्या आत्म्यास श्रोत्र म्हणतात, विचार करणाऱ्या आत्म्यास मन म्हणतात. हीं सर्व नांवें आत्म्याच्या कर्मांचीच नांवें आहेत. जो ह्यां-

-पैकीं एक एकाची उपासना करतो तो खरें कायतें जाणत नाहीं; आणि ह्या एका एका कर्मानें तो उपासकही अपूर्णच राहतो. म्हणून ह्या सर्व कर्मांना आधारभूत असा आत्मा मानूनच (आत्मा इत्येव) उपासना करावी; कारण त्या आत्म्यांतच ही सर्व कर्मे एकत्र होतात, म्हणजे आत्मा म्हटला की त्यांत ह्या सर्व कर्मांचा अंतर्भाव होतोच (भवन्ति)॥ ज्याप्रमाणें जमिनीवर गाय त्यांत उमटलेल्या पावलांच्या किंवा खुरांच्या साधनानें (पदेन) मनुष्याचा किंवा पशूचा म्हणजे प्राणि करून घेतात शोध लावतात (अनुविंदेत) त्याप्रमाणेंच (एवम्) ह्या सर्व श्वासोच्छ्वासादि कर्मांचें (अस्य सर्वस्य) शोध्य (पदनीयं) तोच आहे. ह्या जो आत्मा आहे; कारण आत्मा जाणल्यानें (अनेन) हें सर्व जाणल्या जातें॥ ह्याप्रमाणें जो जाणतो तो कीर्ति मिळवितो आणि लोक त्याची स्तुति (श्लोक) करतात.

(हाशिया: *. अनुविंदेत ह्या पुढचें "तावं" हें त्या मागील "यथा" शी जोडावें.)

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड ८:—

अर्थ:— मागील खंडांत वर्णिलेलें सर्व कर्मांचें आधारभूत असलेलें जें तें आत्मतत्व तेंच पुत्रापेक्षां, वित्तापेक्षां, आणि दुसऱ्या सर्वांपेक्षां अधिक आनंद देणारे (प्रेय:) आहे. कारण अंतराच्या ही अंतरांत (अंतरतर) हाच आहे. "आत्म्याहून दुसराच (आत्मन: अन्यं) मला प्रिय म्हणजे आनंद देणारा आहे असें म्हणणाऱ्याला जो कोणी म्हणेल

("रुध्" चें रूप)

कीं "तें प्रिय तुला अडवील (रोत्स्यति) म्हणजे दुःख देईल" तो तसें म्हणारा (तथैव) ईश्वरच होईल, म्हणजे त्याचें तें "तुला तें प्रिय अडवील हे" म्हणणें खरेंच होईल। म्हणून प्रिय म्हणजे आनंदस्वरूप अशा आत्म्याचीच उपासना करावी (ह्याचा अर्थ कोणी असा करतील कीं दुसऱ्यांचें नुकसान ही करून आपलें सुख साधावें पण असा अर्थ येथें नांही. येथें खरा अर्थ असा आहे की "आत्मा हा स्वतःच आनंद आहे. त्याला आनंदांत असण्याला दुसऱ्या कोणाची ही गरज नांही." "आनंद भावनं" ह्या सूत्रांत आम्ही जें सांगितलें तेंच येथें अभिप्रेत आहे, दुसरें नांही. "प्रिय" ह्याचा अर्थ ही असाच होतो. "प्रिय" म्हणजे आनंद देणारा आणि "प्रियं" म्हणजे आनंद असे अर्थ आहेत. म्हणून ह्या वाक्याचा अर्थ आत्मा हाच प्रिय म्हणजे आनंद देणारा किंवा आनंद आहे असें मानावें) ॥ जो आत्माच आनंद देणारा मानून त्याची उपासना करतो त्याचा आनंद (प्रियं) विनाशी (प्रमायुक) नसतो।

उपनिषदांचा उपसंहार प्यारा १०२ येथें

"प्री" म्हणजे आनंद देणें

असा आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड ९ :—

अर्थ :— लोक जो प्रश्न विचारतात (आहुः) तो असा (तत्) "ब्रह्म विद्येनें आम्ही सर्व होऊं (भविष्यंतः) असे मनुष्य मानतात, तर

ब्रह्मानें काय जाणलें ज्यामुळें तें सर्व झालें ॥ ९ ॥
उपसंहार प्यारा प्यारा १०४ येथील
"अद्वैतभावनं" ह्या सूत्रांतील अर्थच पुढील खंडांत सांगावयाचा आहे म्हणून त्याचा प्रस्तावनारूप असा हा प्रश्न येथें दिला आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १०:—

अर्थ:— आरंभीं (अग्रे) हें जग ब्रह्मच होतें. "मी ब्रह्म आहें" असें स्वतांविषयीं (आत्मानम्) ज्ञान त्याला झालें म्हणून तें सर्वच झालें. (म्हणजे त्याला दिसत असलेलें त्याच्याहून अभिन्न आहे असें त्याला वाटें) म्हणूनच देवांपैकीं जो जो ज्ञानवान् झाला (प्रत्यबुध्यत; बुध् हा धातु दिवादि गणांत देखील आहे त्यामुळें असें रूप झालें) तोही तत् म्हणजे सर्व झाला. हीच अवस्था ऋषींनां आणि मनुष्यांनां ही प्राप्त झाली. उदाहरणार्थ ऋषि वामदेवही हें जाणून (पश्यन्) म्हणजे "मी ब्रह्म आहे" हें जाणून झालो "मीच मनु, मीच सूर्य" असें जाणता झाला (प्रतिपेदे). आतां देखील असेंच होतें. जो "मी ब्रह्म आहे" असें जाणतो तो हें सर्व होतो. देव देखील (देवाश्चन = देवा अपि) त्याला तसें न होऊं देण्यास (अभूत्यै) समर्थ नाहींत (व

आगलें ऐ. ७१७ च्या टीपेंत हेंच सांगितलें आहे.

इच्छिते) म्हणजे देव देखील त्याच्या तसें होण्यास प्रतिबंध करूं शकत नाहींत. कारण तो त्या देवांचा ही ~~आत्मा~~ (एषां) आत्मा होतो.॥ आतां जो ही देवता माझ्याहून भिन्न आहे असें मानून त्या भिन्न देवतेची उपासना करतो, त्याला खरें ज्ञान नसतें (न वेद); तो देवांचा जसा कांहीं पशुच असतो; त्या प्रमाणें पुष्कळ पशु मनुष्या-चें रक्षण करतात (भुंज्युः) म्हणजे मनुष्याचें क्षुधाश्रम वगैरे पासून रक्षण करतात, त्याप्रमाणेंच एक एक मनुष्य देवांचें रक्षण करतो. म्हणजे देवांना धन वगैरे देऊन रक्षण करतो. ~~एकच~~ ~~पशु~~ कोण्या मनुष्याचा एकच पशु जर कोणी घेऊन गेला तर त्या मनुष्यास दुःख (अप्रिय) होतें तर मग, त्या देवांचे पुष्कळच पशु कोणी घेऊन गेला तर त्याला किती बरें दुःख होईल. (किमु) म्हणून मनुष्यांना ज्ञान व्हावें (विद्युः) ही गोष्ट देवांना आवडत नाहीं॥१०॥

येथें देव म्हणजे अग्नि, वायु वगैरे ~~बाह्य~~ बाह्य जगांतील शक्ति असा अर्थ घेतला असतां ह्या खंडाचा अर्थ उपपन्न वाटत नाहीं; देव म्हणजे मनुष्यसमाजांतील सत्ताधारी अधि-कारी असा अर्थ घेतल्यास ~~~~ ह्या खंडा-तील सर्व वाक्यें उपपन्न दिसतात. कारण मनुष्य जितके अज्ञानी असतील, तितके ह्या देवांच्याचे फावतें. गांधीसारखा सज्ञान मनुष्य

~~हिंसेते) म्हणजे देव देरवीळ त्याच्या तसें होण्यास प्रति-~~
~~बंध करूं शकत नाहींत; कारण तो त्या देवांनां ही~~
~~(एश्वी) आत्मा तो होतो.~~

त्यांच्या अन्याय्य कारवायांस प्रतिबंध करतो, आणि तें त्यांनां
आवडत नाहीं. वामदेवही गांधी सारखाच एक
होता असें दिसतें. वामदेवा सारखे मनुष्य
देवांनां नडतात म्हणून लोकांमध्ये ज्ञान पसरूं
नये, लोक अज्ञानांतच बुडलेले रहावे असा
देव प्रयत्न करतात. वामदेवास "मी ब्रह्म
आहे" असें ज्ञान झालें तेव्हांच मी मनु सूर्य
हे अधिकारी ही आहे असें ही ज्ञान अर्थात
झालें त्यामुळें त्या अधिकाऱ्यांचें अन्याय्य
वर्तन (अधर्म्य वर्तन) सहन न करतां तो
त्या वर्तनास विरोध करूं लागला हा भाव
आहे. आत्माद्वैत भावनेचा परिणाम राजकार-
णांत आणि समाजकारणांतही होतो असा
भाव आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड ११:—

(व पुढील) ह्या खंडांत प्रसंगानुसार हे देव म्हणजेच
अधिकारी कसे उत्पन्न झाले तें सांगतात

अर्थ:— आरंभीं हा मनुष्य समाज (इदं)
एकच ब्राह्मणवर्ण होता। तो एकच वर्ण असल्या-
मुळें त्यास वैभव प्राप्त होईना (न व्यभवत्)। त्या
ब्राह्मण वर्णानें श्रेयोरूप म्हणजे कल्याणरूपी

म्हणजे कल्याणकरणारें क्षत्रियवर्ण आणि देवां- मध्ये (देवत्रा) क्षत्रियवर्णाचे असलेले इंद्र वरुण सोम रुद्र पर्जन्य यम मृत्यु आणि ईशान हे देव उत्पन्न केले। म्हणून इतरवर्ण क्षत्रियवर्णापेक्षां मोठा नाहीं।
म्हणून राजसूययज्ञांत ब्राह्मण क्षत्रियाच्या खालीं बसून त्याची उपासना करतो। क्षत्रियच ब्राह्मणाचे यश स्थापन करतो (दधाति) म्हणजे क्षत्रियाच्या मदतीनेंच ब्राह्मण आपल्या कार्यांत यशस्वी होतो। हा ब्राह्मण वर्णच क्षत्रियवर्णाचें उत्पत्तिस्थान होय। म्हणून राजा जरी अतिशय (अंततः) उच्च पदास (परमतां) प्राप्त झाला तरी शेवटीं म्हणजे संकटसमयीं तो आपल्या उत्पत्तिस्थानाचा म्हणजे ब्राह्मणाचाच आश्रय घेतो। जो राजा ब्राह्मणाची हिंसा करतो तो आपल्या उत्पत्तिकर्त्याचीच (योनिं) हिंसा करतो (ऋच्छति) आणि चांगल्याची (श्रेयांसं) हिंसा केल्यानें (हिंसित्वा) जसा कोणी पापी होतो तसा तो राजा पापी (पापीयान्) होतो। ॥

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १२ :—

अर्थ :— क्षत्रिय उत्पन्न केल्यावरही तो मनुष्य-समाज वैभवास प्राप्त झाला नाहीं। म्हणून त्यानें वैश्यवर्ण आणि जे देवसंघ (देवजात) गणागणानें सांगितले जातात ते म्हणजे आठ वसु, अकरा

रुद्र, बारा आदित्य, तेरा विश्वेदेव, आणि सात मरुत हे देव उत्पन्न केले.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १३:—

अर्थ:— क्षत्रिय आणि वैश्य वर्ण उत्पन्न केल्यावरही तो मनुष्य समाज वैभवास प्राप्त झाला नाहीं. म्हणून त्यानें शूद्रवर्ण आणि पूषा ही देवता उत्पन्न केली. ही "शूद्रजातिच" (इयं) पूषा आहे कारण हीच मनुष्यसमाजांत जें कांहीं आहे त्याचें पोषण म्हणजे धारण करते.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १४:—

अर्थ:— क्षत्रिय, वैश्य, आणि शूद्र वर्ण उत्पन्न केले तरी तो मनुष्यसमाज वैभवास प्राप्त झाला नाहीं. तेव्हां त्यानें श्रेयोरूपी म्हणजे कल्याणकारक धर्म उत्पन्न केला। हा जो धर्म आहे तोच क्षत्रियांचा देखील क्षत्रिय म्हणजे नियमन करणारा आहे। म्हणून धर्मापेक्षां श्रेष्ठ दुसरें कांहीच नाहीं। म्हणूनच धर्माच्या साधनानें बलहीन मनुष्य बलवान मनुष्यास जिंकण्याची आशा करतो (आशंसते)। जो धर्म तेंच सत्य होय। म्हणून सत्य बोलणाऱ्यास तो धर्म बोलतो असें म्हणतात किंवा धर्म बोलणाऱ्यास तो सत्य बोलतो असे म्हणतात। धर्म आणि

(राजाच्या साधनाप्रमाणेंच (यथा राज्ञा एवं))

३४२

सत्य हे दोनही (एतदुभयं) हेंच (एतद्ह एव) आहे म्हणजे एकच आहे असा भाव.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १५ :—

अर्थ: हेंच ते समाजाच्या वैभवाकरितां उत्पन्न केलेले ब्राह्मण, क्षत्रिय, वैश्य आणि शूद्र वर्ण होत. (पुढील वाक्यांतही देव म्हणजे अधिकारी (rulers) असाच अर्थ आहे आणि मनुष्य" म्हणजे ज्यांवर अधिकार चालविला जातो ते सामान्य मनुष्य (ruled) म्हणजेच प्रजा.) हे चार वर्ण झाले ते ब्राह्मणच (तद्) मनुष्यांतील (प्रजांतील) ब्राह्मणच अग्निच्या रूपानें म्हणजे अग्नि हें अधिकारपद धारण करून देवांतील (अधिकाऱ्यांतील) ब्राह्मण झाला, मनुष्यांतील (प्रजांतील) ब्राह्मण क्षत्रियाच्या रूपानें म्हणजे इंद्र, वरुण, सोम, रुद्र, पर्जन्य, यम, मृत्यु आणि ईशान हीं क्षत्रिय अधिकारपदें धारण करून देवांतील क्षत्रिय झाले, मनुष्यांतील ब्राह्मण वैश्याच्या रूपानें म्हणजे वसु, रुद्र, आदित्य, विश्वेदेव आणि मरुत् हीं वैश्य अधिकारपदें धारण करून देवांतील वैश्य झाले. मनुष्यांतील ब्राह्मण शूद्राच्या रूपानें म्हणजे "पूषन्" हे अधिकारपद धारण करून देवांतील शूद्र झाला. (त्या सर्व देवांमध्ये

(समासात टीप:) ∴ यीप निघंटु मध्ये "रुद्रः" व "रुद्राः" अशीं दोन पदें सांगितलीं आहेत. "रुद्राः" हे वैश्य व गण-देवता होत

अग्नि हा ब्राह्मण असल्यामुळें सर्वांमध्ये श्रेष्ठ आहे है
आणि मनुष्यांमध्ये ब्राह्मण श्रेष्ठ आहे) म्हणून
देवांमध्ये अग्नि ह्याच अधिकारपदावर राहणें
(स्थानम् = राहणें)
(लोकम्=) आणि मनुष्यांमध्ये ब्राह्मण वर्गांत
(ब्राह्मणें) राहणें (लोकम्; "देवेषु अग्नौ एव लोकम्,,
इच्छंति, मनुष्येषु ब्राह्मणे लोकम् इच्छंति
असा अन्वय करावा) इच्छितात. कारण
आरंभीच असलेला एकच ब्रह्मवर्ण ह्या दोन
स्वरूपांनीं झाला म्हणजे देवांमध्ये अग्नि आणि
मनुष्यांमध्ये ब्राह्मण झाला. {ह्या प्रमाणे
आणि सर्व मनुष्यांतील आला एकच
मनुष्यातूनच देव झाले, असल्यामुळें
असल्यामुळें वामदेव म्हणाला मीच मनु आणि सूर्य
हे अधिकारी झालों, असा ह्या
प्रासंगिक हकीकतीचा भाव आहे.}
K.G.D. 7.11.42

{ह्या प्रासंगिक वर्णनानंतर पुनः प्रकृत विषय
चालू केलेला आहे. अर्थात् पुढील "अथ" पासून
सुरू होणारें वाक्य मागील "लब्धो यो देवानां
...... मनुष्याणाम्" ह्या वाक्याच्या पुढें
समजून त्याचा अर्थ केला पाहिजे.}
आतां जो आपला हा लोक (स्थान) न अनुभवतां
(अदृष्ट्वा) म्हणजे आपणच सर्व भूतांत खडावीत
(किंवा) राहतो, आपणच सर्व भूत आहे (मागील [illegible]

३४४

"तस्मात्सर्वमभवत्" ह्याचा हा अर्थ आहे.) (हें न अनुभवतां) ह्या लोकांतून जातो म्हणजे मरतो, त्याचें हा न जाणलेला लोक रक्षण करीत नाही (भुनक्ति); ज्याप्रमाणें न वाचलेला (अननूक्तः) वेद किंवा न केलेलें कर्म कोणाचें रक्षण करीत नाही तसेंच हें होतें। ह्या आपल्या लोकास न जाणणारा (अनेवंविद्) येथें जें मोठें पुण्य कर्म (अश्वमेधासारखें) करतो. तें त्याचें कर्म शेवटीं (अंततः) नाश पावतेंम्हणजे त्याचें फळ मोजकें असल्यामुळें संपून जातेंच।

म्हणून आत्मरूपी लोकाचीच उपासना करावी कारण जो आत्मरूपी लोकाची उपासना करतो, त्याचें कर्म म्हणजेच कर्मफल कधींच संपत नाही कारण तो जें जें इच्छितो तें तें तो ह्या आत्म्यातूनच उत्पन्न करतो. (ह्याची उपपत्ति समजून घेण्याकरितां छां० ८।२ वरील आमचें विवरण पहा; तीच उपपत्ति पुढील खंडांत सांगितली आहे.)

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १६ :—

अर्थः— आता हा जो आत्मा म्हणजे "तस्मात्तत्सर्वमभवत्" ह्या मागील दहाव्या खंडांतील वाक्यांत सांगितल्याप्रमाणें जो सर्वच भूतें बनला तो विद्वान् आत्मा सर्व भूतांचा लोक म्हणजे राहण्याचें ठिकाण किंवा आश्रयस्थान होतो. तो जें हवन

आत्मज्ञाने कर्म करवून येत ह्या त्यांच्या आग्रहामुळे त्यांनी तसा अर्थ केला हें उघड आहे. पण येथे प्रकरण आत्मज्ञाचेंच असल्यामुळें तसा अर्थ करतां येत नाहीं.

हवन करतो, व जें पूजन करतो, त्यानीं तो देवांचें आश्रयस्थान होतो, तो जें वेदाध्ययन करतो (अनुब्रूते) त्यानें तो ऋषींचें आश्रयस्थान होतो, तो पितरांना जें देतो आणि प्रजांची (संततीची) जी इच्छा करतो त्यानें तो पितरांचें आश्रयस्थान होतो, तो मनुष्यानां राहण्यास जागा देतो (वासयते) आणि त्यांना खाण्यास अन्न देतो त्यानें तो मनुष्यांचे आश्रयस्थान होतो, तो पशूकरितां गवत आणि पाणी मिळवितो (विंदति) त्यानें तो पशूंचे आश्रयस्थान होतो, याच्या घरीं श्वापद, पक्षी आणि मुंग्यापर्यंत सर्व जीव उपजीविका मिळवितात त्यानें तो यांचे आश्रयस्थान होतो, म्हणूनच, ज्याप्रमाणें कोणी ही आपल्याच स्वतःच्या आश्रयस्थानाचें म्हणजे शरीराचें (स्वाय लोकाय) अरिष्ट म्हणजे कल्याण इच्छितो त्याप्रमाणें मीच सर्व भूतें बनलों हें जाणणाऱ्याचें (एवंविदे) सर्व भूतें कल्याण इच्छितात (म्हणून त्याचें सर्व काम पूर्ण होतात असा भाव) ती ही आत्मज्ञानाची (विदितं भावेक्त:) मीमांसा होय ॥१८॥ शंकराचार्यांनी केलेला अर्थ ह्याच्या अगदी उलटा आहे आणि अगदी नीरस आहे. ते समोर पहा

माझाच आत्मा सर्व भूतांत आहे एवढें जाण त्यांने
च आनंद होत नाहीं. या करितां मन, वाणी, प्राण,
डोळे, कान, आणि शरीर यांच्या साहाय्यानें
सत्कर्म ही केलें पाहिजे हें सांगण्याकरितांच
हा खंड लिहिला आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ४ खंड १७:—

~~ह्या खंडांत प्रसवांनंतर सोडून स्वतंत्रपणे~~
~~~~ ~~स्वतःच्याच प्रयत्नानें पुरुष मिळवावें असे~~
~~सांगितलें आहे~~ (समोर पहा)

अर्थ:— हें जग (इदं) (पूर्वी) (अग्रे) ~~जीव हा (आत्मा वा इदं) जन्मतः~~ (~~अग्रे~~) आत्माच एकटा होता. [illegible] त्यानें इच्छा केली की मला बायको असावी म्हणजे मी संतति उत्पन्न करीन; त्यानें इच्छा केली की मला वित्त असावें म्हणजे मी कर्म करीन. काम एवढा मोठा आहे की ह्यापेक्षा, म्हणजे मिळाले त्यापेक्षां जास्त (अतो भूय:) मिळूं नये (न विंदेत) अशी ~~इच्छा~~ कोणी पूर्वीच्या काळीं इच्छा केली ~~न~~ नाहीं (न इच्छान् च; इच्छन् ह) लङाचे रूप मानावें; वैदिक भाषेंत केव्हां केव्हां अडागम होत नाही हे प्रसिद्ध आहे. ऐतरेय १।१२३ (आणि ह्याच ६।२ पहा) म्हणून आजही एकटा, म्हणजे अविवाहित असलेला मनुष्य, मला जाया असावी मग मी संतति उत्पन्न करीन, मला वित्त असावें मग मी कर्म करीन असे इच्छितो, आणि त्याला ह्या पैकीं एक एक म्हणजे सर्व जो पर्यंत ~~[illegible]~~ मिळत नाही, तो पर्यंत तो आपणास अपूर्ण मानतो. पण त्याची खरी पूर्णता पुढील प्रमाणें

(अनद्यतने लङ् ह्रास अनुसरून पूर्वीच्या काळीं हे शब्द घातले, चेह हे अव्यय निश्चय वाचक आहे)
~~~~

ह्या सहांनी सत्कर्म केल्यानेच मनुष्य पूर्ण होतो
म्हणजे आनंदाचा अनुभव घेतो. मग त्याला जाया,
संतति आणि पुष्कळ वित्त मिळो किंवा न मिळो असा भाव
आहे. प्राणधारणापुरते वित्त मिळेलच असाही
भाव आहेच

होते (तस्य उ कृत्स्नता) मन हाच त्याचा आत्मा, वाणी हीच जाया, प्राण हाच त्याची संतति, डोळा हेंच त्याचें मानुष वित्त कारण डोळ्यानेंच मानुष वित्त सुवर्णधान्यवगैरे त्याला दिसतें (विंदते) कान हेंच त्याचें दैव वित्त ~~म्हणजे ज्ञान~~ कारण कानानेंच ते दैववित्त म्हणजे ज्ञान तो ऐकतो, शरीर हेंच त्याचें कर्म कारण शरीरानेंच तो कर्म करतो (समोरपहा) म्हणून हा यज्ञ पांक्त म्हणजे पांचोनीं ~~[illegible]~~ होणारा (वाङ् प्राण, चक्षु, श्रोत्र आणि शरीर ह्यांच्या सहाय्यानें मनाकडून केला जाणारा) आहे. गाईवगैरे पशुही पांक्त म्हणजे ह्या पांचांनीं मिळविले जाणारे आहेत आणि हा मनुष्य ही पांक्तच आहे म्हणजे ह्या पांचोनींच आनंद ~~[illegible]~~ मिळविणारा आहे. हें जें कांही आहे तें सर्व पांक्तच आहे म्हणजे ह्या पांचानींच मिळणारें आहे. हें जो जाणतो तो हें सर्व मिळवितो.

## ब्राह्मण ५

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड १ :—

ह्या खंडांत श्लोक दिले आहेत व त्यांचे विवरण पुढील खंडांत आहे. ह्या श्लोकांचा शब्दशः अर्थ फक्त येथें देतो.

अर्थ :— जेव्हां (यत्) पित्यानें मेधेनें आणि तपानें सात अन्नें उत्पन्न केलीं, जेव्हां ~~[illegible]~~

त्याचें (अस्य) एक अन्न त्यानें साधारण केलें (म्हणजे सर्वांस दिलें), दोन अन्नें देवांस वाटून दिलीं (अभाजयत), तीन अन्नें स्वता करितां केलीं अर्थात् स्वतां घेतलीं, एक पशूंना दिलें; त्यावरच जें श्वासोच्छ्वास करते व जें श्वासोच्छ्वास करीत नाहीं तें सर्व प्रतिष्ठित आहे। हीं अन्नें नेहमी खाल्लीं जात असतांनां कां संपत नाहींत। हीं अन्नें कां संपत नाहींत ही गोष्ट जो जाणतो, (अर्थात् अन्न उत्पन्न करण्याचा प्रयत्न करतो) तो प्रतीकानें अन्न खातो. तो देवानां देखील जातो म्हणजे देवांमध्ये देखील जातो। तो अमृत खाऊन ~~अन्नावर शक्ति सहित म्हणजे अन्नाच्या साधनाने (ऊर्जम् उप) म्हणजे सशक्त असा~~ जिवंत राहतो॥ हे श्लोक आहेत॥

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड २:—

ह्या खंडांत मागील खंडांतील श्लोकांचे विवरण आहे.

अर्थ:— "यत्सप्तान्नानि मेधया तपसाजनयत्पिता" ह्याचें विवरण सांगतो. पित्यानें म्हणजे आत्म्यानें मेधेनें म्हणजे बुद्धीनें आणि तपानें अन्नें उत्पन्न केलीं हें खरेंच आहे (हि)। "एकमस्य साधारण" ह्याचें विवरण सांगतो. जें हें खाल्लें जातें तेंच ह्याचें साधारण अन्न होय। जो ह्या अन्नाची उपासना करतो म्हणजे हें अन्न खाण्याशिवाय दुसरें कांहींच करीत नाहीं तो पापापासून निवृत्त होत नाहीं कारण हें अन्न खाणें

मिश्र कर्म आहे म्हणजे पाप व पुण्य ह्या दोहांनीही युक्त आहे. (कारण अन्न उत्पन्न करतांना हिंसा होते, खातांनांही हिंसा होतेंच कारण तें अन्न आपणास मिळावें अशी दुसऱ्यांनांही इच्छा असते व दुसऱ्याच्या त्या इच्छेचा भंग तें अन्न खाणारा करतोच. ह्या प्रमाणें अन्न खाण्यांत पाप आहे. अन्न खाऊन समर्थ झाल्यानें आपण दुसऱ्याच्या उपयोगी पडूं शकतो हें पुण्यही अन्न खाण्यांत आहे) || "द्वे देवानभाजयत" ह्याचें विवरण सांगतो. हुत म्हणजे अग्नीस दिलेली आहुति आणि प्रहुत म्हणजे भूतांनां (इतर प्राण्यानां) दिलेला बलि (अन्न) हीं तीं दोन अन्नें होत. (मनुस्मृति अ ३ श्लो ७ ३/७४ ह्यांत हुत प्रहुतांच्या व्याख्या आहेत त्या पहा) म्हणून देवांकरितां हवन करतात आणि (भूतांकरितां) प्रहवन करतात (देव म्हणजे अधिकारी असें मानले तरी "अग्नि" ह्या अधिकाऱ्यास देणें हें हुत आणि इतर प्राण्यानां अन्न देणें हें प्रहुत) कोणी म्हणतात दर्श आणि पौर्णमास हींच तीं दोन अन्नें होत (हुत आणि प्रहुत हीं तीं दोन अन्नें नव्हत असा भाव). (ह्या दोन पक्षांपैकी कोणत्यातरी एका पक्षाचें म्हणणें खरें आहे म्हणून इष्टि म्हणजे कोणत्यातरी कामनेच्या

सिद्ध्यर्थ करावयाचे यज्ञ हे देवाची ~~ते~~ ती दोन अन्नें नव्हत) म्हणून कामनासिद्ध्यर्थ करावयाचे यज्ञ करूं नयेत (न इष्टियाजुकः स्यात) ‖ "पशुभ्य एकं प्रायच्छत" ह्याचें विवरण सांगतो. | दूध हेंच तें अन्न होय. | जन्मतांच (अग्रे) दुधावरच मनुष्य आणि पशु जिवंत राहतात. म्हणून नुकत्याच जन्मलेल्या (जातं) मुलाला ~~[illegible]~~ "आरंभीं (अग्रे) तूप (म्हणजेच दुधाचाच विकार) चाटवितात किंवा स्तन पाजतात. आणि (अथ) नुकत्याच जन्मलेल्या ~~[illegible]~~ वासराला "अतृणाद" म्हणजे गवत न खाणारा असें म्हणतात | "तस्मिन्सर्वं प्रतिष्ठितं यच्च प्राणिति यच्च न" ह्याचें विवरण सांगतो.

जें श्वासोच्छ्वास करणारें आहे आणि जें श्वासोच्छ्वास करीत नांहीं तें सर्व दुधावरच प्रतिष्ठित आहे. (जें श्वासोच्छ्वास करीत नांहीं तें दुधावर कसें ~~[illegible]~~ प्रतिष्ठित ~~[illegible]~~ आहे ? दुधानें जिवंत राहील तरच अप्राणि (स्थावर) पदार्थांस प्राणी पाहूं शकतो म्हणूनच स्थावर पदार्थ ही दुधावर प्रतिष्ठित आहेत असें म्हटले ~~आहे~~ आहे ~~असावें~~.) ‖ "एक संवत्सरपर्यंत दुधाचें हवन केल्यानें मनुष्य पुनः पुनः होणाऱ्या मृत्यूस जिंकतो" हें जें म्हणतात तें खरें आहे (तथा) असें समजूं नये (विद्यात्). खरें असें आहे कीं "ज्याच

~~किंवा वासराला हे यातील स्तनावर अवलंबून असतात त्यास आज येथें दुधें मुद्दे आहे [illegible]~~

दिवशीं तो हवन करतो त्याच दिवशीच्या पुनः पुनः म्हणजे दररोज होणाऱ्या मृत्युला जिंकतो.
(हें हवन म्हणजे देवानां म्हणजे इंद्रियानां अन्न पुरविणें हें उघड आहे कारण ज्या दिवशी हवन करतो त्याच दिवशी मृत्युला जिंकतो हें धाळण्य लागूं पडते) हें जाणणारा विद्वान अन्न वगैरे (अन्नाद्यं) सर्व देवांनां (इंद्रियांनां) देतो.
("अविद्यया मृत्युं तीर्त्वा" ह्या ईशांतील वचनांत जें सांगितलें आहे तेंच येथें जास्त स्पष्ट शब्दांनीं सांगितलें आहे.)|| "कस्मात्तानि न क्षीयंते अद्यमानानि सर्वदा" ह्याचें विवरण सांगतो. पुरुष म्हणजेच ब्रह्म आणि जीव (हे दोनही येथें अभिप्रेत आहेत) हाच अक्षिति म्हणजे अन्न संपू न देणारा आहे. कारण तोच हें अन्न पुनः पुनः उत्पन्न करतो.|| "यो वै तामक्षितिं वेद" ह्याचें विवरण सांगतो. पुरुष हाच अक्षीति म्हणजे अन्न न संपूं देणारा आहे. तोच हें अन्न पुनः पुनः विचार करून (धिया धिया) कर्मांनीं उत्पन्न करतो. जर त्यानें हें केलें नसतें तर अन्न संपलें असतें.|| "सोऽन्नमत्ति प्रतीकेन" ह्याचें विवरण सांगतो मुख हेंच प्रतीक आहे. मुखानें खातो हेंच हें वचन सांगतें (~~शंकराचार्यांनीं "मुखेन" म्हणजे "प्राधान्येन" असा अर्थ केला आहे~~

अन्न तोंड भरून ~~त्याअर्थ घेऊन अन्न प्राधान्यानें~~ खातो म्हणजे अन्न भरपूर खातो. कारण तें संपत नाहीं. ~~हे त्याला माहीत आहे किंवा तेंच संपण्याच्या क्रियेस कारण करतो, म्हणून अन्न भरपूर असत होते~~ आणि म्हणून ते त्याला भरपूर खावयास मिळते असा अर्थ करावा. उपनिषत्काराचा भाव हाच असावा. कारण नुसतें "अन्न तोंडानें खातो" ह्या म्हणण्यांत अर्थगांभीर्य नाहीं) ("स देवानपि गच्छति स ऊर्जमुपजीवति" ही प्रशंसा आहे म्हणजे अयथार्थ अर्थवाद आहे म्हणजे याचा शब्दशः अर्थ खरा आहे असे मानूं नये हा भाव. ("प्रशंसा" म्हणजे "फुगवून सांगणे" जैमिन्यर्थदीपिका" १।०।२६ वरील विवरण पहा)

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ३ :—

अर्थ :— "त्रीण्यात्मनेऽकुरुत" ह्याचें विवरण सांगतो. मन, वाणी आणि प्राण हीं तीन अन्नें त्यानें स्वतां करितां केलीं| माझें मन दुसरीकडे होतें म्हणून मी पाहिलें नाहीं, माझें मन दुसरीकडे होतें म्हणून मी ऐकलें नाहीं. ह्यांवरून सिद्ध होतें कीं मनानेंच पाहतो आणि मनानेंच ऐकतो| काम, संकल्प, विचिकित्सा, श्रद्धा, अश्रद्धा, धृति, अधृति, ह्री, धी, भी, हें सर्व मनच

आहे. म्हणूनच पाठीच्या ठिकाणी (पृष्ठतः) जरी स्पर्श केला गेला (उपस्पृष्टः) तरी तें मनानें जाणतो.॥ जो कोणताही शब्द म्हणजे ध्वनि आहे तो वाणीच (भाषाच) होय. कारण, ही वाणी म्हणजे हा शब्द जरी निसर्गतः अंताशी म्हणजे मनुष्याच्या अंतांत म्हणजे अंतरंगांत जो अभिप्राय असतो (सांगावयाची गोष्ट असते) याशीं (एकाहिन) बांधलेला नसतो, तरी तो मनुष्यांकडून संकेतानें अंताशीं म्हणजे अंतरांतील अभिप्रायाशीं बांधला गेला आहे (आयत्ता) ध्वनि जरी खरोखर अभिप्रायबोधक नाहीं तरी संकेतामुळें तो तसा केला गेला आणि यामुळें वाणी (भाषा) झाली असा भाव॥ प्राण, अपान, व्यान, उदान, समान हे सर्व "अन" चे असल्यामुळें प्राणच होत. हा आत्मा (जीवात्मा) ह्या तीनचा बनलेला (एतन्मय) आहे म्हणजे वाणी, मन आणि प्राण ह्यांचा बनलेला आहे.॥ ३॥

(जीवात्मा-चा)

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ४ः—

अर्थः— तीन लोक जरी हेच होत। वाणी ही हा भूलोक होय, मन हेंच अंतरीक्ष लोक आणि प्राण हाच तो (असौ) (मागें पहा) स्वर्लोक होय. ~~प्राण, मन, आणि वाणी यांचें रक्षण व सदुपयोग करणें हेंच भूर्भुवस्वर्लोक~~

~~मिळविणें होय असा ह्याचा भाव दिसतो.~~

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ५ :—

अर्थः— तीन वेद तरी हेच होत। ऋग्वेद हा वाणीच होय (कारण वाणीच्या साधनानेंच ऋग्वेदाची रचना झाली) यजुर्वेद हा मनच होय (कारण यजुर्वेदांतील पूजाविधी मनानें कल्पिले आणि योजले आहेत) प्राण हा सामवेद आहे (कारण प्राणाच्या म्हणजे श्वासोच्छ्वासाच्या साधनानेंच सामवेदांतील गाणें म्हणतां येतें)

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ६ :—

अर्थः— देव, पितर आणि मनुष्य तरी हेच होत। वाणी देव होय, मन पितर होत आणि मनुष्य प्राण होत. ह्याचा भावार्थ समजला नांही.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ७ :— ह्या खंडाची ही भाषा सुबोध आहे पण भाव समजला नांही.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ८-१० :-

अर्थ विज्ञात (जाणलेलें) विजिज्ञास्य (जें जाणण्याचा प्रयत्न चालू आहे तें) आणि अविज्ञात (न जाणलेलें) हे तरी तेच वाणी मन आणि प्राण होत. जाणलेलें (विज्ञातं) जें कांहीं आहे तें वाणीचें रूप होय (कारण तें वाणीच्या रूपानें प्रगट होतें) म्हणून वाणी हीच जाणणारी आहे. वाणी हीच विज्ञाचें म्हणजे जाणण्याचें रूप धारण करून (तद् भूत्वा) मनुष्याचें (एनं) रक्षण करते. (ज्ञात झालेली गोष्ट भाषेच्या रूपानें ग्रंथांत लिहून ठेवली जाते आणि तो ग्रंथ मनुष्यांचें अज्ञानापासून रक्षण करतो. असा भाव आहे) ॥८॥ जें कांहीं विजिज्ञास्य आहे तें मनाचेंच रूप आहे ( ) मन हेंच विजिज्ञास्य आहे (कारण मनामुळें जिज्ञासा आहे आणि मनच जिज्ञास्याचा विचार करीत ) मन हेंच जिज्ञास्य होऊन मनुष्याचें रक्षण करतें. (जिज्ञासेमुळेंच मनुष्याचें अज्ञानापासून रक्षण होतें असा भाव आहे) ॥९॥ जें कांहीं अविज्ञात म्हणजे अविज्ञेय आहे तें प्राणाचेंच रूप आहे असें समजावें. कारण प्राण अविज्ञातच आहे. प्राण अविज्ञात राहूनच मनुष्याचें रक्षण करतो. (प्राणाला जाणणें अशक्य आहे आणि हें प्राणाचें अज्ञेयत्व हितकरच आहे असा भाव दिसतो.) १० ॥

एकूण ह्या मागील दहा खंडांत वाणी, मन आणि प्राण हें आत्म्याचें अन्न म्हणजे आनंदोपभोगाचीं साधनें आहेत असें दाखवून त्यांचें रक्षण आणि सदुपयोग करावा असें सुचविलें आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड ११ ते १३ :— मनुष्य शरीरांतील म्हणजे अध्यात्मिक वाणी, मन, आणि प्राण ह्यांचें स्वरूप व महत्व ज्याप्रमाणें मागील खंडांमध्ये वर्णिलें त्याप्रमाणें च बाह्य जगांतील वाणी, मन आणि प्राण म्हणजे आधिदैविक वाणी, मन आणि प्राण ह्यांचें ह्या खंडांत वर्णन आहे. असें मानलें तरच ह्या खंडांतील अर्थ उपपन्न दिसतो. ही वाणी मन आणि प्राण हे पुढील खंडांत वर्णिलेल्या प्रजापतीची होत असें अर्थातच मानावें लागतें (तस्यै = तस्याः)

ह्या प्रजापतीला मनुष्य कल्पून ह्याचे येथें वर्णन केलें आहे.

अर्थ: ह्या संवत्सर रूपी प्रजापतीच्या, त्या वाचेचें पृथ्वी हे शरीर, पृथ्वीवर राहणारा हा अग्नि हे ज्योतीरूप म्हणजे वाचा वाचेतील शक्ति. जेवढी ही प्रजापतीची वाणी आहे तेवढीच पृथ्वी आणि तेवढाच हा अग्नि आहे ॥११॥ आता ह्या संवत्सररूपी प्रजापतीच्या ह्या

मनाचें द्यौः (~~स्वर्ग~~) हेंच शरीर आहे आणि तो दिवांत राहणारा आदित्य हे ज्योतीरूप म्हणजे मनांतील मननशक्ति होय. प्रजापतिचें जेवढे मन आहे तेवढाच द्यु ~~स्वर्ग~~ आणि तेवढाच हा आदित्य आहे. ते प्रजापतीचे मन आणि वाणी (तो) मैथुन करते झाले. (खंड ७ मध्यें मन पिता आणी वाणी माता आणी प्राण ही प्रजा असें म्हटलें आहे त्याला ~~अनुसरून~~ जुळणारें असेंच ह्या खंडांतील वर्णन आहे) तेव्हां प्राण म्हणजे पुढील खंडांत वर्णिलेलें पाणी व चंद्र उत्पन्न झाले. तोच इंद्र होय. तो हा असपत्न आहे. ~~म्हणजे ह्या बरोबरीचा शत्रु कोणीच नाहीं~~. सपत्न म्हणजे च बरोबरी करणारा दुसरा, ओढ (सपत्नो वै द्वितीयः). जो हें जाणतो त्याला सपत्न कोणीच रहात नाहीं ॥१२॥ आता ह्या संवत्सररूपी प्रजापतीच्या ह्या प्राणाचें पाणी हेंच शरीर आहे आणि हा चंद्र हे ज्योतीरूप म्हणजे त्यांतील शक्ति आहे. जेवढा ह्या प्रजापतीचा प्राण आहे तेवढें च पाणी आहे आणि तेवढाच चंद्र आहे. हे सर्व वाणी, मन आणि प्राण हे सारखेच आणि अनंत ~~सारखेच महत्वाचे असून अनंत~~ आहेत. हे अंतवंत आहेत असें समजून ह्यांची जो उपासना करतो म्हणजे उपयोग करतो त्याला अंतवत् असाच लोक म्हणजे फळ मिळतें आणि जो ह्यांना अनंतवत् समजून त्यांची उपासना करतो त्याला अनंत असें फळ मिळतें ॥१३॥

(मागे पहा)

टिप्पण

सारखा म्हणजे सर्व देहांत सारखाच.

अनंत म्हणजे अनंतसंख्य देहांमध्ये राहणारा.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड १४: —

अर्थ: — त्या ह्या संवत्सररूपी प्रजापतीच्या सोळा कळा आहेत. रात्रि म्हणजे तिथि (शंकराचार्यांनीं असाच अर्थ केला आहे) ह्याच त्याच्या पंधरा कळा होत आणि नेहमींच राहणारी (ध्रुवा) ही त्याची सोळावी कळा आहे. तो संवत्सर ह्या रात्रींनींच म्हणजे तिथींनींच पूर्ण होतो (आ पूर्यते) आणि त्यांनींच क्षीण होतो समाप्त होतो (अप क्षीयते) (हें संवत्सराचें पूर्ण होणें व क्षीण होणें चंद्राच्या कलावृद्धीच्या रूपानें दिसतें असा उपनिषत्काराचा भाव असावा) ॥ तो संवत्सर अमावास्येच्या रात्रीस ह्या आपल्या सोळाव्या कलेनें ह्या सर्व प्राणधारण करणाऱ्या जगांत (इदं प्राणभृत्; प्राणभृत् हें नपुंसकलिंगी शब्दाची द्वितीया विभक्ति आहे) प्रवेश करून पुनः दुसऱ्या दिवशीं सकाळीं उत्पन्न होतो. म्हणून ह्या अमावास्येच्या रात्रीं ~~कोणत्याही प्राण्याचे प्राण हरण करूं नयेत~~ ह्या देवतेच्या म्हणजे संवत्सराच्या पूजेकरितां ~~सरडा कृकलासाचे देखील प्राण हरण करूं नयेत~~ म्हणजे संवत्सराचा मान करण्याकरितां कोणत्याही प्राण्याचे प्राण हरण करूं नयेत, कृकलासाचे (सरड्याचे) देखील प्राण हरण करूं नयेत.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड १५ :—

अर्थ :— हें जाणणारा जो हा पुरुष (मनुष्य) तो ही तोच सोळाकलांचा संवत्सर प्रजापति होय (कारण तो त्या संवत्सराच्या ऋतूंचा उपयोग करून घेऊन त्यास अन्न उत्पन्न करण्यास मदत करतो) त्या पुरुषाचें वित्त (म्हणजे अन्न कपडा वगैरे जें तो मिळवितो तें सर्व) त्याच्या पंधरा कळा होत, आणि त्याचें शरीर हीच त्याची सोळावी कला होय. कारण तो वित्तानें म्हणजे वित्त मिळवून पूर्ण होतो आणि तो वित्तानेंच म्हणजे वित्त खर्च करून किंवा गमावून क्षीण होतो. हें जें त्याचें शरीर आहे तें नभ्य म्हणजे चाकाची नाभि होय आणि वित्त हें चाकाची प्रधि म्हणजे परिधि होय म्हणून जरी एखादा मनुष्य सर्वहानि (सर्वज्यानि) होईल अशा प्रकारें जिंकला गेला परंतु जर तो शरीरानें जिवंत असेल तर तो प्राधीनें म्हणजे परिधिनें गेला म्हणजे त्याचा परिधीच नाश पावली असें म्हणतात ॥१५॥ ह्या मागील खंडांचा भाव हाच आहे कीं मनुष्याचीं वाणी, मन, प्राण, वित्त आणि शरीर हीं आनंदोपभोगाचीं साधनें आहेत. ह्या साधनांनीं तीन लोक कसे मिळतात तें पुढील खंडांत सांगितलें आहे.

(ह्याचा भाव असा आहे कीं वित्त जरी नाश पावलें तरी मनुष्य शरीरानें तें पुनः उत्पन्न करूं शकतो)

आहे. "संप्रदान" आणि "संप्राप्ति" हे दोनही शब्द "सम्‌प्रदा" ह्या धातूपासूनच झालें असून त्यांचा अर्थही एकच आहे.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड १६ :—

अर्थ:— आतां खरोखर पाहतां (वाव) तीन लोक आहेत. मनुष्यलोक, पितृलोक, आणि देवलोक। मनुष्यलोक पुत्रानेंच जिंकल्या जातो (कारण पुत्ररूपानेंच मनुष्य मनुष्यलोकांत कायम राहतो) दुसऱ्या कोणत्याही कर्मानें मनुष्यलोक जिंकला जात नाहीं. पितृलोक चांगल्या कर्मानींच मिळतो (कारण चांगलीं कर्में केलीं असतील तरच त्याचे वंशज त्याची आठवण कायम ठेवतात आणि त्याची अशी आठवण कायम राहणें हाच पितृलोकवास होय). विद्येनें देवलोक मिळतो (कारण विद्वान् मनुष्याची देव म्हणजे विद्वान् लोक आठवण ठेवतात आणि त्याची अशी आठवण कायम राहणें हाच देवलोकवास होय। ह्या तीन लोकांमध्ये देवलोकच श्रेष्ठ आहे म्हणून विद्येचीच स्तुति करतात ॥१६—५.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड १७ :

ह्या खंडांत मनुष्य लोक जिंकण्या करितां आणि स्वर्ग्या आनंदाकरितां मनुष्यानें मरणापूर्वी पुत्रास आपल्या कर्मांचा हवाला द्यावा (म्हणजे आपलीं कर्में पुत्रास सोंपवून द्यावीं) असें सुचवून त्याचा विधि आणि फळ सांगितलें आहे. कौषीतकींत २।१० ही असाच विधि सांगितला आहे. त्याला "संप्रदान" म्हटलें (समोरपहा)

अर्थ:— आतां संप्रत्तिविधि (आपलीं कर्में मुलांस सोंपवून देण्याचा विधि) सांगतो.

त्याने पुत्रास म्हणावें "तूं ~~[illegible]~~ ब्रह्म आहेस, तूं यज्ञ आहेस, तूं लोक आहेस." नंतर पुत्राने म्हणावें (प्रत्याह) "मी ब्रह्म आहे, मी यज्ञ आहे, मी लोक आहे. ह्याचा अर्थ असा. जेंजें कांहीं अधीत केलें असेल (अनूक्तं) त्या सर्वांची "ब्रह्म" ह्या शब्दांत एकता होते म्हणजे त्या सर्वांचा ब्रह्म ह्या शब्दांत अंतर्भाव होतो. (त्यामुळें मी जें अध्ययन आजपर्यंत केलें तें सर्व त्वां करावें असा पित्याच्या म्हणण्याचा भाव आहे आणि तें सर्व मी करीन असा पुत्राच्या म्हणण्याचा भाव आहे). जे यज्ञ आहेत त्या सर्व यज्ञांचा "यज्ञ" ह्या शब्दांत अंतर्भाव आहे (यापुढें ते सर्व "यज्ञ" त्वां करावे असा पित्याचा भाव आहे आणि मी करीन असा पुत्राचा भाव आहे.) जितके लोक आहेत त्या सर्वांचा ~~[illegible]~~ म्हणजे मनुष्य लोक, पितृलोक आणि देवलोक ह्या तिनही लोकांचा "लोक" ह्या शब्दांत अंतर्भाव आहे. (हे लोक ~~जिंकण्या करितां मी आजपर्यंत ब्रह्म कर्म केलेंच त्या पुढें चालवावें~~ हा पित्याचा भाव आणि मी ते ~~पुढें चालवीन~~ करीन हा पुत्राचा भाव). एवढेंच हें सर्व म्हणजे पूर्ण आहे म्हणजे ह्या पेक्षां जास्त कर्तव्य नाहीं. हें सर्व मी माझ्यावर घेतलें. (संनयम: ऊ: अडगम झाला नाहीं.) आतां ~~[illegible]~~ आपण घरीं येथेंच राहून (इतः सम्भ्यर्थी तसिल समजावा) ~~[illegible]~~ रक्षण करा[illegible].

(margin: मला मिळवून देण्या-करितां आवश्यक तेंतकर)

(margin: हें पुत्रानें म्हणणें आहे)

(अभुनक् जो ह्याच्या कविभवान् असून हे भुज् धातुचे लंङाचे आर्ष रूप आहे. लृट् अर्थानें येथें लङ् योजिला आहे. शंकराचार्य ही आणि "पालयिष्यति" असा अर्थ करतात म्हणतात असे आहेकी) (येथेंच घरी राहून असें म्हणण्याचें कारण, ह्या विधीनंतर ही कुटुंबाची चिंता सोडून देऊन घरींच रहावें किंवा बाहेर फिरत रहावें असें कौषीतकींत म्हटलें आहे त्याला अनुसरून बापानें घरींच रहावें असें म्हणणें मुलाचें कर्तव्यच आहे त्या प्रमाणें तो म्हणतो)

अशाप्रकारें पुत्र बापाच्या कर्तव्याचा भार आपणावर घेतो म्हणून (तस्मात्) शिकविलेल्या पुत्राला "लोक्यं" म्हणजे "लोकप्राप्त करून देणारा" असें म्हणतात. म्हणून पिता पुत्रास हें जाणणारा शिकवितो. तो पिता जेव्हां ह्या लोकांतून जातो (मरतो) तेव्हां ह्याच प्राणासह (वाणी मन आणी प्राण) पुत्रांत प्रवेश करतो। आणि पुत्र ही पित्यानें करावयाचे राहिले करून जें कांहीं चुकीनें (अक्ष्णया) असेल (~~"अकृतं" असा पदच्छेद न करतां "कृतं" असा करावा~~) या सर्वांपासून त्याला सोडवितो म्हणूनच त्याला "पुत्र" म्हणतात. (मनुस्मृति. ९।१३८ पहा). तो पिता पुत्राच्या रूपानेंच (पुत्रेणैव) ह्या लोकांत कायम राहतो। आतां ह्या संप्रत्ति कर्मानंतर हे दिव्य (दैवाः) अमृत म्हणजे आनंद देणारे प्राण म्हणजे वाणी, मन आणि प्राण ह्या पित्यामध्ये प्रवेश करतात (ह्याचेंच सविस्तर वर्णन पुढील खंडांत आहे)

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड १८-२० :— ह्या खंडांत, संप्रत्तिकर्मांच्या वेळीं कुटुंबभरणचिंता टाकून दिल्यामुळें मनुष्याचे सर्व क्षुद्र स्वार्थ नाहींसे होतात व त्यामुळें त्या मनुष्यास दिव्यत्व प्राप्त होते. त्याच्या वाणीस, मनास आणि प्राणासही दिव्यत्व प्राप्त होतें असें वर्णिलें आहे. (Socialistic राज्यांत ही अशा चिंतेचा अभाव असल्यामुळें असेंच दिव्यत्व मनुष्यांना नेहमींच राहूं शकेल हें उघड आहे.)

अर्थ:— पृथिवीतून ("पृथिव्यै" ह्याचा अर्थ "पृथिव्या:" असाच करावा लागतो) आणि अग्नितून निघून दिव्य वाणी त्यांत प्रवेश करतें (पृथ्वी आणि अग्नि हे संवत्सराची वाणी होत हे मागें सांगितलें त्याला अनुसरून च हें म्हटलें आहे. असेंच पुढेंही आहे) जिनें जेंच बोलतो तेंच होतें म्हणजे जसें बोलतो तसें करतो, तीच दिव्य वाणी होय. ॥ १८ ॥ दिवलोकातून आणि आदित्या- तून निघून दिव्य मन त्यांत प्रवेश करतें. ज्यानें आनंदीच राहतो आणि शोक करीत नाहीं तेंच दिव्य मन होय. ("स्वानंदभावनं" ह्या सूत्रांत आम्ही जें सांगितलें तेंच येथेही अभिप्रेत आहे) ॥ १९ ॥ पाण्यातून आणि चंद्रातून निघून दिव्य प्राण त्याच्यात प्रवेश करतो. ज्या प्राणाला

(हाशियात: किंवा नि:स्पृहते मुळें तो खरेंच बोलतो व तेंच घडून येतें)

स्वतांचीं कर्मे करीत असतांनां (संचरन्)
किंवा दुसऱ्याचीं कर्मे करीत असतांनां (आसंचरन्;
आ म्हणजे चोहोबाजूचें असा अर्थ आहे. चोहोबाजूचे म्हणजे दुसरे) दुःख वाटत नांहीं किंवा थकवा वाटत नांहीं (न रिष्यते) तोच दिव्य प्राण होय.
(सर्वभूतांच्या हिताकरितां कर्म करण्याचा ज्याला कधीच कंटाळा येत नांहीं त्याचे प्राण दिव्य होत असा भाव आहे म्हणूनच हे सर्व जाणणारा सर्व भूतांचा आत्मा होतो असें म्हटलें आहे)

(म्हणजे "सत्कर्मनि" ह्या सूत्रांत सांगितल्या प्रमाणें कर्मे करतांनां)

हे जाणणारा तो मनुष्य सर्व भूतांचा आत्मा होतो (~~"अद्वैत भावनम्" ह्या सूत्रांत जे सांगितले तेच येथे अभिप्रेत आहे~~).
जशी ही प्राणरूपी देवता आहे तशी सर्वांची प्राणरूपी देवता तो होतो, ज्याप्रमाणें सर्व भूतें आपापल्या प्राणरूपी देवतेचें रक्षण करितात, त्याप्रमाणेंच हे जाणाऱ्याचें सर्व भूतें रक्षण करतात. (सर्वभूतहितार्थ कर्मे करणाऱ्यास सर्वभूतें ही उलट रक्षितात असा अर्थ आहे). ह्या प्रजा जो कांहीं शोक करतात त्यांचा तो शोक (तासां तत्) त्यांच्या बरोबरच (अमा एव; अमा = सह; "अमावास्या" ह्या शब्दांत हाच अर्थ आहे) राहतो. त्याचें पुण्य म्हणजे आनंद मात्र ह्या विद्वान् मनुष्यास मिळतें. कारण देवांनां (अशा विद्वानांनां पाप कधीच ~~जात~~ नांही ॥ ~~२०॥~~ (मार्ग पहा)

(म्हणजे सर्वभूतें त्याला आपला ~~आत्मा~~ प्राण मानतात.)

(प्राप्त होत)

विद्वान् मनुष्य दुसऱ्यांच्या आनंदाने आनंदित होतो
पण दुसऱ्यांच्या दुःखाविषयी दुःख करीत बसत
नाहीं. असा याचा भाव आहे. दुसऱ्याचें दुःख
नाहींसें करण्याचा प्रयत्न मात्र तो करतोच हें ही
उघडच आहे.) ॥२०॥.

अध्याय १ ब्राह्मण ५ खंड २१ ते २३ :—

ह्यांचा अर्थ "सर्वमेव च" ह्या सूत्राच्या विवरणांत दिला आहे तो पहावा.

अध्याय १ ब्राह्मण ६

अध्याय १ ब्राह्मण ६ खंड १-३ :—

मागील ब्राह्मणांत खंड २१ ते २३ मधील व्रतमीमांसेंत प्राणाची उपासना सांगितली. तिचे -च समर्थन करण्याकरितां येथें नाम, रूप, आणि कर्म हे तिन्ही प्राणाच्याच आधारावर असतात असें दाखविलें आहे.

अर्थ :— मनुष्याचें चरित्र (इदं) हें त्रय आहे म्हणजे तीन गोष्टींनी बनलेलें आहे. त्या तीन गोष्टी नामें म्हणजे बोललेलें, रूप म्हणजे पाहिलेल्या वस्तु आणि कर्म म्हणजे क्रिया ह्या होत. त्या सर्व नामांचें वागिंद्रिय (वाग्) हेंच उक्थ आहे कारण ह्या मधूनच सर्व नामें उत्पन्न होतात. हेंच सर्व नामांचें साम आहे कारण सर्व नामांबरोबर (समं = सह) हें वागिंद्रिय असतेंच. हेंच सर्व नामांचें ब्रह्म आहे कारण हेंच सर्व नामांस धारण करतें ॥ १ ॥. आतां रूपांचें डोळा हेंच "उक्थ" आहे. कारण ह्यातून सर्व रूपें उत्पन्न होतात. हेंच सर्व रूपांचें साम आहे कारण सर्व रूपांबरोबर (समं = सह) हें असतेंच. हेंच रूपांचें ब्रह्म आहे कारण सर्व रूपांना हेंच धारण करतें ॥ २ ॥ आतां कर्मांचें आत्मा म्हणजेच प्राण (हा अर्थ घेण्याचें कारण पुढें ह्याच खंडांत त्याला प्राण म्हटलें आहे आणि प्राणोपासनेचेंच समर्थन करण्याकरितांच हें ब्राह्मण

येथें घातलें आहे हें संदर्भावरून म्हणजे मागील ब्राह्मणांतील व्रतमीमांसेवरून ठरते) हेंच उक्थ आहे, वगैरे मागील खंडाप्रमाणें. (ह्या तीनही खंडांत उक्थ, साम, आणि ब्रह्म ह्या शब्दांवर श्लेष आहे. एक अर्थ स्तोत्र असा आहे आणि दुसरा येथेंच निर्वचनावरून दाखविला तो.) ॥ तें हें त्रिक आहे तरी खरोखर ते एक आत्मा म्हणजे प्राणच आहे. आत्मा म्हणजे प्राण एकच आहे तरी (आत्मा+उ+एक: सन्) त्याचें हें कर्म त्रिक म्हणजे तीन प्रकारचें आहे. तें हें अमृत (म्हणजे प्राण) सत्यानें झांकलेलें आहे. प्राण हेंच तें अमृत आणि नामरूपें हें सत्य. त्या दोघांनी हा आत्मा झांकलेला आहे म्हणजे त्या दोघांमुळें त्यांना धारण करणारा प्राण सामान्य मनुष्यांस दिसत नाहीं. (पण खरोखर प्राण हाच त्यांचा आधार आहे म्हणून प्राणाचीच उपासना करावी हा भाव आहे.)

अध्याय २ ब्राह्मण १

हें ब्राह्मण लिहिणाऱ्यानें कौषीतकी उपनिषदाचा चवथा अध्याय पाहूनच त्याचें लिहिलें असें स्पष्ट दिसतें. कारण कौषीतकीच्या पहिल्या खंडातील अनावश्यक भाग "सोयमुशीनरेषु संवसन् मत्स्येषु कुरु पांचालेषु काशीविदेहेषु इति" हा बृहदारण्यकांतील ह्या ब्राह्मणाच्या पहिल्या खंडांत गाळला आहे. कौषीतकींत "प्राण" हाच श्रेष्ठ आणि उपास्य ठरविला आहे. त्याचें एक प्रकारें खंडन करून जीवात्मा हाच

श्रेष्ठ आणि उपास्य ठरविण्याकरितां हे बृहदारण्यकांतील ब्राह्मण लिहिलें गेलें. बृहदारण्यकाचें म्हणणें असें:— प्राणाचें महत्व वर्णन करून त्याची उपासना करा असें जरी पहिल्या अध्यायाच्या ५।६ ब्राह्मणांत सांगितलें असलें तरी ती उपासना आत्मोपासनेचें एक साधन आहे. तीनंतर आत्मोपासनाही केलीच पाहिजे. कौषीतकी उपनिषदातील आणि बृहदारण्यकातील बालाकि अजातशत्रुसंवादाचा परस्पर संबंध चांगला समजण्याकरितां येथे दोघांचाही अर्थ जवळजवळ देतो.

बृ० २ अध्याय, ब्राह्मण १ खंड १:—

अर्थ:— वक्ता (अनूचान) असलेला व गर्विष्ठ असलेला गार्ग्यकुलोत्पन्न बालाकि मागे होऊन गेला. तो काशीच्या अजातशत्रूस म्हणाला. "मी तुला ब्रह्म शिकवितो." अजातशत्रू म्हणाला "ह्या बोलण्या बद्दलच (एतस्यां वाचि) मी तुला सहस्र देतो. कारण तुझ्यासारखे सर्व विद्वान लोक जनक जनक असें म्हणत जनकाकडेच धावतात (आणि माझ्याकडे कोणीच येत नाहीं)"

कौ० अ० ४ खंड १:— गार्ग्यकुलोत्पन्न प्रख्यात आणि वक्ता असलेला बालाकि होऊन गेला. तो उशीनर, मत्स्य, कुरुपांचाल आणि काशीविदेह ह्या देशांत फिरत असतां (संवसन्) काशीच्या अजातशत्रुकडे जाऊन म्हणाला "मी तुला ब्रह्म शिकवितो" त्याला अजातशत्रु म्हणाला वगैरे बृ० प्रमाणें.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण १ खंड: २ :—

अर्थ:— तो गार्ग्य म्हणाला "हा जो आदित्यांत पुरुष आहे, त्याचीच मी ब्रह्म म्हणून उपासना करतो"। (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला "मला ह्याविषयीं (संवदिष्ठाः) सांगूं नकोस, सर्व भूतांचा राजा, (अतिष्ठाः) मूर्धा, आणि सर्व भूतांमध्ये श्रेष्ठ, असें ह्याला मानून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो सर्व भूतांचा राजा व मूर्धा होतो आणि सर्व भूतांमध्ये श्रेष्ठ होतो ॥२॥ हें फळ कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे

कौ० अ० ४ खंड २ :— अर्थ: तो बालाकि म्हणाला "जो ह्या आदित्यांत पुरुष आहे त्याचीच मी उपासना करतो." त्याला अजात शत्रु म्हणाला "मला विषयीं बोलवूं नकोस (संवादयिष्ठाः जिंकताचें वैदिक रूढ) मोठा, पांढऱ्या वस्त्राचा, आणि सर्वभूतांचा आधार (अधिष्ठाः) आणि मूर्धा असें ह्याला मानून मी ह्याची उपासना करतो" जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो सर्व भूतांचा आधार आणि मूर्धा होतो ॥२॥ हें फळ कमी दर्जाचें आहे असा भाव.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण १ खंड ३ :—

अर्थ:— तो गार्ग्य म्हणाला "जो हा चंद्रात पुरुष आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून उपासना करतो" (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला "मला ह्या विषयीं सांगूं नकोस. मोठा, पांढऱ्या

पांढऱ्या वस्त्रांचा, सोम राजा असे ह्याला मानून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो त्याच्या घरीं दररोज सोमवल्लीचा रस (सुत) सोमयज्ञांत काढला जातो आणि सोमयज्ञाच्या विकृतींतही काढला (प्रसुत) जातो (हे यज्ञ करण्या इतकें धनधान्य त्याजवळ राहते असा भाव आहे) त्याचें अन्न कधी संपत नाहीं. ॥२॥ हें फक्त कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे.

कौ० अ० ४ खंड ३:—

अर्थः— तो बाळाकि म्हणाला "हा जो चंद्रांत पुरुष आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून मी उपासना करतो" त्याला अजातशत्रु म्हणाला. "मला ह्याच्या विषयीं बोलूं नकोस. ह्याला सोमराजा व अन्नाचा आत्मा (कारण किंवा उत्पन्न करणारा) मानून मी ह्याची उपासना करतो". जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो अन्नाचा आत्मा (कारण किंवा उत्पन्न करणारा) होतो. (त्याला अन्न भरपूर मिळते असा भाव आहे) ॥३॥ हें फक्त कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण १ खंड ४:—

अर्थः— तो गार्ग्य म्हणाला "हा जो वीजेंत पुरुष आहे त्याचीच मी ब्रह्म म्हणून उपासना करतो." (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला "मला तूं ह्याच्या विषयीं सांगू नकोस. तेजस्वी म्हणून मी ह्याची उपासना करतो" जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो तेजस्वी

होतो. त्याची संतती तेजस्वी होते. ॥७॥ हे फळ कमी दर्जाचे आहे असा भाव आहे.

कौ० अ० ४ खंड ४ :—

अर्थ :- तो बाळाकि म्हणाला "जो हा वीजेत पुरुष आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून मी उपासना करतो." त्याला अजातशत्रु म्हणाला " मला ह्याच्याविषयी बोलवूं नकोस. तेजस्वी आत्मा ~~(आहे)~~ ~~आहे~~ म्हणून मी त्याची उपासना करतो ! जो ह्याप्रमाणें ह्याची उपासना करतो तो तेजस्वी आत्मा होतो (तेजस्वी आत्मा असा एक पाठ अड्यार प्रतीत दिला आहे तोच येथें घेतला आहे) ~~हें फळ कमी~~ ॥४॥ हे फळ कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे.

~~बृ० अ० १ ब्राह्मण १ खंड ४~~

कौ० अ० ४ खं. ५ :—

अर्थ :- तो बाळाकि म्हणाला "जो ह्या वीजेच्या गडगडाटांत पुरुष आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून मी उपासना करतो". त्याला अजात शत्रु म्हणाला " ह्याविषयीं तूं मला बोलवूं नकोस. शब्दाचा आत्मा म्हणून मी त्याची उपासना करतो ". जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो शब्दाचा आत्मा होतो. म्हणजे मोठ्यानें व स्पष्टपणें शब्द उच्चारूं शकतो ॥५॥ हे फळ कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे.

ह्या कौषीतकीच्या खंडांशी अनुरूप असे खंड बृहदारण्यकांत दिसे नांहीं. ह्याचें कारण मोठें गंभीर असेल असें वाटत नांहीं.

कौ० अध्याय ४ खंड ६:—

अर्थ:— तो बाळाकि म्हणाला "हा जो आकाशांत पुरुष आहे त्याचीच मी उपासना करतो" त्याला अजातशत्रु म्हणाला "मला ह्याच्याविषयीं तूं बोलवूं नकोस. (हा) पूर्ण, नाश न पावणारे (अप्रवर्ति) ब्रह्म म्हणून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो संततीनें आणि पशूंनी भरविला जातो (पूर्यते) हा स्वतां किंवा ह्याची संतति काला पूर्वी म्हणजे अकालीं मरत नांहीं ॥६॥ हें फळ कमी दर्जाचें आहे असा भाव.

बृ० अध्याय २ ब्रा. १ खंड ५:—

अर्थ:— तो गार्ग्य म्हणाला "जो हा आकाशांत पुरुष आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून मी उपासना करतो." (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला" मला तूं ह्याविषयीं सांगूं नकोस. पूर्ण आणि नाश न पावणारें असें मानून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो संततीनें व ~~प्रजांनी~~ पशूंनी भरविला जातो आणि त्याची प्रजा ह्या लोकांतून केव्हांच नाहीशी होत नांहीं ॥५॥ हें फळ कमी दर्जाचें आहे असा भाव.

कौ० अध्याय ४ खंड ७ :— अर्थ :— तो बालाकि म्हणाला
~~अर्थ~~ "हा जो वायूमध्ये पुरुष आहे त्याची मी
उपासना करतो". त्याला तो अजातशत्रु म्हणाला
"मला ह्याच्या विषयीं तूं बोलूं नकोस. ह्याला इंद्र,
वैकुंठ किंवा अपराजित सेना मानून मी
ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्या-
प्रमाणें उपासना करतो तो जिंकणारा, ~~स~~ शत्रूला आजिंक्य
~~याचा पराजय करणारा~~, शत्रूंस जिंकणारा
(अन्यतस्त्यानि शत्रून् जयति सः
अन्यतस्त्यजायी) होतो. ॥७॥
हें फळ कमी दर्जाचे आहे असा भाव आहे
बृ० अध्याय २ ब्राह्मण १ खंड ६ :—
ह्याचा अर्थ मागील खंडाप्रमाणेंच ~~फक्त~~
कौषीतकीच्या खंड ७ सारखाच आहे.

कौषितकी अ. ४ खंड ८ }— दोहोंचाही अर्थ
बृ० अध्याय २ ब्रा १ खंड ७ :— } सुबोधच आहे. "विषासहि"
म्हणजे ~~शत्रूचे मर्दन करणारा~~ शत्रूंना दुःसह असा अर्थ घ्यावा.
"द्विषासहिः" असा मूळ पाठ असावा.
कौ० अ० ४ खंड ९ :
अर्थ :— तो बालाकि म्हणाला "जो हा पाण्यांत
पुरुष आहे त्याची मी उपासना करतो".
त्याला अजातशत्रु म्हणाला "मला ह्याच्या
विषयीं बोलूं नकोस". अन्नाचा आत्मा
("नाम्नोऽस्यात्मा" ह्या पाठाचा कांहींच समंजस
अर्थ नाहीं म्हणून "अन्नस्यात्मा" असा पाठ
कल्पिला आहे) म्हणून मी ह्याची उपासना

करतो", जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो अन्नाचा आत्मा होतो म्हणजे याला पुष्कळ अन्न मिळतें. | येथपर्यंत बाह्य जगांतील देवतां-विषयींच्या उपासना सांगितल्या आतां पुढे शरीरसंबंधी उपासना सांगतात. ॥७॥

(हें फळ कमी दर्जाचे आहे हा भाव)

ब्रा १

बृ० अ० २ खंड ८ :—

अर्थ तो गार्ग्य म्हणाला " हा जो पाण्यांत प्रतिबिंब म्हणजे पुरुष आहे ह्याची मी ब्रह्म म्हणून उपासना करतो (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला " मला ह्याविषयी तूं सांगूं नकोस. प्रतिरूप म्हणजेच प्रतिबिंब म्हणून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो, त्याच्या कडे प्रतिरूपच येते अप्रतिरूप येत नांहीं आणि प्रतिरूप अशीच संतति या पासून उत्पन्न होते. (म्हणजे उपासक जसा असतो तसाच मित्रवर्ग किंवा अशीच संतति त्यास प्राप्त होते) (हें फळ ही कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे) ॥८॥.

कौषीतकीच्या नव्या खंडांत बृहदारण्यक-कर्त्यानें फरक कां केला हा प्रश्न सोडविणें जरूर आहे. आणि बृहदारण्यकाच्या तिसऱ्या खंडांवी कौषीतकीच्या तिसऱ्या खंडात "अन्नस्यात्मा भवति" हें फळ सांगितलें आहे. तेंच पुन: येथें सांगणें याला आवडलें नांहीं म्हणून त्यानें हें दुसरें फळ सांगितलें असावें. पाण्यांतही प्रतिबिंब दिसतेंच यावरून हें फळ सांगितलें.

(मागें पहा.)

पण हें फक्त ~~म्हणजे~~ कौषीतकीच्या ~~~~ दहाव्या खंडांत सांगितलें तेंच होय. आणि तें तर अध्यात्म भागांत जातें म्हणून "कौषितकीतील ~~~~" इत्यधिदैवतम् । अथाध्यात्मम्" हे शब्द गाळून टाकले आणि कौषीतकीच्या दहाव्या खंडातील फक्त एवजी "योचिष्णु भवति" हें फक्त घातलें. ह्या वरून ही दिसतें की कौषीतकींत सुधारणा ~~~~ (?) करून च बृहदारण्यक बनविलें (सुधारणा योग्य किंवा अयोग्य हा प्रश्न निराळा.)

कौ० अ० ४ खंड १०: —

अर्थ: ~~अ~~ तो बालाकि म्हणाला " आरशांत जो पुरुष दिसतो त्याचीच मी उपासना करतो". त्याला अजातशत्रु म्हणाला " मला ह्याच्याविषयीं पुं बोलूं नकोस. प्रतिरूप म्हणजे प्रतिबिंब म्हणून मी ह्याची उपासना करतो". जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो त्याच्या संततीमध्ये त्याचा प्रतिरूप असाच जन्मतो, अप्रतिरूप जन्मत नाहीं. ॥१०॥ हें फक्त कौषीतकीचें आहे असा भाव आहे.

बृ० अध्याय २ ब्रा० १ खंड ९: —

अर्थ: — तो गार्ग्य म्हणाला " आरशांत हा जो पुरुष (म्हणजे प्रतिबिंब) आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून मी उपासना करतो". (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला " मला तूं ह्याविषयीं सांगू नकोस. रोचिष्णु म्हणजे चकाकणारा म्हणून मी त्याची उपासना करतो". (आरशांतील प्रतिबिंब पाण्यातील प्रतिबिंबापेक्षां जास्त स्पष्ट आणि चकचकीत असते म्हणून हें फक्त सांगितलें आहे.) जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो रोचिष्णु होतो, त्याची प्रजा रोचिष्णु होते ~~ज्याच्या~~ ज्याच्या ~~ह~~ शीं त्याचा संबंध येतो (यैः संनिगच्छते) त्या सर्वांपेक्षां तो जास्त चकाकतो ॥ ९ ॥ हें फक्त काण्वीचें आहे हा भाव आहेच.

कौ० अध्याय ४ खंड ११ :-

अर्थ :- तो बाळाकि म्हणाला " प्रतिश्रुकेंत म्हणजे प्रतिध्वनिमध्ये जो पुरुष आहे त्याची मी उपासना करतो " त्याला अजातशत्रु म्हणाला " मला ह्याच्या-विषयीं बोलवूं नकोस. सोडून न जाणारा दुसरा (म्हणजे मदतगार किंवा बायको) म्हणून मी ह्याची उपासना करतो ". जो ह्या प्रमाणें ह्याची उपासना करतो त्याला दुसरा मिळतो. तो द्वितीयवान् होतो. ॥११॥ हें फक्त कमी दर्जाचें आहे हा भाव आहे.

बृ० अध्याय २ ब्रा० १ खंड ११ :—

अर्थ - तो गार्ग्य म्हणाला " हा जो दिशांमध्ये पुरुष म्हणजे प्रतिध्वनि आहे त्याचीच बद्ध म्हणून मी उपासना करतो " (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला " मला तूं ह्याविषयीं सांगूं नकोस. सोडून न जाणारा दुसरा म्हणून मी ह्याची उपासना करतो ". जो ह्याची ह्या प्रमाणें उपासना करतो तो द्वितीयवान् होतो म्हणजे त्याचे अनुयायी (गणः) त्याला सोडून जात नांहींत (छिद्यते) ॥११॥ हें फक्त कमी दर्जाचें आहे हा भाव आहे.

कौषीतकीतील "प्रतिश्रुका" ह्या कठीण व दुर्बोध शब्दा ऐवजीं "दिक्षु" हा सुबोध (?) शब्द घातला आणि उपास्यांचा क्रम बदलविला एवढाच फरक ~~केला~~. बृहदारण्यकांत केला आहे. फरक करण्याचें कारण ~~[illegible]~~ ~~[illegible]~~ समजलें नांहीं.

कौ० अ० ४ खंड १२ :-

अर्थ :- तो बालाकि म्हणाला " मनुष्याबरोबरच हा जो शब्द म्हणजे शब्दोच्चारण शक्ति जाते (राहते) याचीच मी उपासना करतो." त्याला अजातशत्रु म्हणाला "मला ह्याच्याविषयीं तूं बोलूं नकोस. असुं म्हणजे श्वासोच्छ्वास म्हणून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याप्रमाणे ह्याची उपासना करतो तो स्वत किंवा त्याची संतति काळापूर्वी ~~संमोह~~ म्हणजे अकाली संमोहाला म्हणजे मृत्यूला प्राप्त होत नाहीं. ॥१२॥

हें ही फळ ~~भोगणे आहे~~ कमी दर्जाचें आहे असा भाव आहे. येथें जरी शेवटीं "प्राणाचीच" उपासना सांगितली आहे तरी ती (मागे पहा) ~~केवळ आयुष्य वाढणें हें व तिचें अभीष्ट फळ नाहीं. सर्व इंद्रियें व आनंद भोगणें आनंद भोग हाम असणें हें त्या प्राणोपासनेचें अभीष्ट फळ आहे. नुसतें जिवंत राहणें हें त्या उपासनेचें अभीष्ट फळ नसून सर्व इंद्रियें दृढ राहून जिवंत राहणें हें अभीष्ट फळ आहे अर्थात्~~ ह्या खंडातील फळही कमी दर्जाचें आहे

म्हणूनच शेवटी खंड २० मध्ये प्राण व इंद्रिये एकमेकांस भोगतात (भुंजते) असे म्हटले आहे. आणि ७ व्या मध्ये आयुरमृत ~~व आनंद भोगणें~~ इत्युपास्ते असे शब्द आहेत. म्हणून

बृ० अध्याय २ ब्रा १ खंड १०:-

अर्थ :- तो गार्ग्य म्हणाला " मनुष्य जात असतां त्याच्या पाठीमागेंच ~~बरोबरच~~ याचा शब्द म्हणजे शब्दोच्चारण शक्ति जाते (अनुदेति) म्हणून तिचीच मी उपासना करतो " (तेव्हां) अजातशत्रु म्हणाला

प्राण ह्या शब्दाचा आत्मा म्हणजे जागृतीतील चैतन्य. याचा आधार म्हणून करावयाची उपासना होय व ही श्वासोच्छ्वासाला आधार म्हणून करावयाची उपासना होय. श्वासोच्छ्वास झोपेंतही चालूं शकतो व सर्वकाळ झोपेंत राहूनही प्राण कायम राहूं शकतो. एकूण येथील प्राणोपासना म्हणजे श्वासोच्छ्वासयुक्त प्राणाची होय आणि शेवटीं सांगितलेली उपासना जागृतियुक्त प्राणाची होय. आणि म्हणूनच येथील फळ केवळ आयुष्य आहे आणि तेथील फळ आनंद किंवा अमृत आहे. तेथें तें "सर्वेषां भूतानां श्रैष्ठ्यं स्वाराज्यमाधिपत्यं" ह्या शब्दांनी सांगितलें आहे.

" ह्याच्या विषयीं मला तूं सांगूं नकोस. श्वासोच्छ्वास (असु) म्हणून ह्याची उपासना करतो ". जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो, तो ह्या लोकीं पूर्ण (सर्व) आयुष्य मिळवितो. ह्याला काळापूर्वी म्हणजे अकालीं प्राण सोडून जात नाहींत. ॥ ४ ॥.

(येथें शब्द म्हणजे "चालण्याचा आवाज" असा अर्थ इतरांनी केला आहे पण तो पुढें सांगितेल्या "असु" या स्वरूपाशीं आणि फलाशीं जुळत नाहीं म्हणून आम्ही अग्राह्य ठरवून दुसरा अर्थ केला आहे.) हें ही फळ कमी दर्जाचेंच आहे कारण ह्या उपनिषदाप्रमाणें आत्मानंद भोगणें हेंच परम साध्य आहे; दीर्घकाल जिवंत राहणें हें साध्य नाहीं.

कौ० अ० ४ खंड १३ :— } सुबोध आहेत
बृ० अ० २ ब्रा० १ खंड १२ :— } छाया म्हणजे उन्हांत पडणारी मनुष्याची सावली असा अर्थ घ्यावा.

कौ० अ० ४ खंड १४ :—

अर्थ :— तो बालाकी म्हणाला "जो हा शरीर रूपी पुरुष (म्हणजे शरीरच) आहे त्याची मी उपासना करतो" त्याला अजातशत्रु म्हणाला "मला ह्याच्या विषयीं तूं बोलवूं नकोस. प्रजापति म्हणजे प्रजा उत्पन्न करणारा म्हणून मी ह्याची उपासना करतो". जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो प्रजेनें आणि पशूंनीं वाढतो. (प्रजायते) ॥ १४ ॥

हें फळ हलक्या दर्जाचें आहे असा भाव आहे.

बृ० अध्याय २ खंड १ : १३ :—

अर्थ :— तो गार्ग्य म्हणाला " हा जो आत्मा म्हणजे शरीरांत पुरुष आहे त्याचीच ब्रह्म म्हणून मी उपासना करतो." (तेव्हां) तो अजातशत्रु म्हणाला " मला तूं ह्याच्या विषयीं सांगूं नकोस. आत्मन्वी म्हणजे चांगलें शरीर ज्याचें आहे असा हा समजून मी ह्याची उपासना करतो." जो ह्याची ह्याप्रमाणें उपासना करतो तो चांगले शरीर धारण करणारा होतो आणि त्याची प्रजाही तशीच होते. (प्रशस्तः आत्मा शरीरं यस्य सः आत्मन्वी आत्मन् + विनि, मेधावी प्रमाणें बनला.) हे फक्त हलक्या दर्जाचें आहे असा भाव आहे.

(ह्यापुढें) तो गार्ग्य उगा राहिला म्हणजे कांहींच बोलला नाहीं. म्हणजे त्याला पुढें काय बोलावें तें सुचलें नाहीं. ॥१३॥

कौ० अध्याय ४ खंड : १५-१६ :—

ह्या तीन खंडाला अनुरूप असे खंड बृहदारण्यकांत नाहींत. ह्या तीन खंडांत प्राज्ञ आत्मा (झोप), उजव्या डोळ्यांतील आत्मा (जागृति) आणि डाव्या डोळ्यांतील आत्मा (स्वप्न) ह्या उपास्यांचा विचार केला आहे व ते हलके ठरविले आहेत कारण कौषीतकीकारासही प्राणावरच अधिष्ठित असल्यामुळें प्राणाचेंच श्रेष्ठत्व

स्थापन करावयाचें आहे. बृहदारण्यककर्त्यास
जागृतीचें श्रेष्ठत्व स्थापावयाचें
आहे. म्हणून त्यानें हीं तीन उपास्यें गाळून
अजातशत्रूच्या भाषणांत "स यथोर्णनाभिः
इत्यादि वाक्यांत जागृतीचें वर्णन केलें आहे.
येथें कौषीतकी आणि बृहदारण्यक ह्यांमधील
वादाच्या स्वरूपाचें विवरण करणें जरूर आहे.
आनंदाचा अनुभव हें मनुष्याचें परम साध्य आहे.
आणि तो आनंदाचा अनुभव जागृतींतच
येऊं शकतो. पण जागृति ही प्राणावर
अवलंबून आहे. कारण प्राण शरीरास
जिवंत ठेवील तरच जागृति संभवते.
उलट जागृतीतील आनंदामुळेंच
अर्थात् खऱ्या आनंदामुळेंच प्राणाची
म्हणजेच आयुष्याची वृद्धि होते. म्हणून प्राण
म्हणजे आयुष्य वाढविणें हेंच कौषितकीकाराप्रमाणें परम साध्य
मानलें तरी त्याकरितां जागृतीतील
आनंदाकरितां खटपट करावीच लागेल
म्हणजे (१) स्वानंदभावनं (२) अद्वैतभावनं आमच्या
ह्या सूत्रांत
सांगितल्या प्रमाणें हीवागावें लागेलच. आणि
जागृतीतील आनंद हेंच बृहदारण्यककाराप्रमाणें परम साध्य
मानलें तरी त्याकरितां "प्राण" कायम
ठेवण्याचीही खटपट करावीच लागेल म्हणजे
(१) विषयानंदत्यागः (२) आणि संलग्नच "ह्या आमच्या सूत्रांत

सांगितल्याप्रमाणे ही वागावें लागेलच ——————— ३८०
ह्यावरून दिसतें की प्राण वाद किंवा जागृतीतील
खरा आनंद अनुभवणें हे ह्यांपैकी कोणतें ही
परम साध्य मानलें तरी, (तरी ही सुषुप्तिप्रमाणे वागावें लागेल म्हणजे) परिणाम एकच आहे.
म्हणून कौषीतकी व बृहदारण्यक ह्यामधील वाद
केवळ तात्विक स्वरूपाचा आहे (academical
आहे अर्थात निरर्थक आहे. (प्राणाशिवाय
जागृति असूंच शकत नाहीं म्हणून) प्राण हेंच
परम साध्य ठरतें असें कौषीतकीचें म्हणणें (मागें पहा)
(वृक्षांमध्ये जागृतीच्या आनंदानुभवाशिवायच
प्राण चांगल्या रीतीनें राहतो झोपेत ही
असेंच होतें पण त्या दोनही ठिकाणीं
आनंद असला तरी आनंदाचा अनुभव
नसतो ~~म्हणून जागृतील~~ आनंदानुभव
जागृतींतच असतो म्हणून) जागृतीतील
आनंदानुभव हेंच परम साध्य होय असें
बृहदारण्यकाचें म्हणणें आहे (मागें पहा). दोघांमधील
वादाचें जें हें विवरण केलें आहे त्याच्या दृष्टीनें
बालाकि व अजातशत्रु ह्यामधील हे वाद
वाचल्यास त्यांचा बोध चांगला होईल.
अर्थ: — तो बालाकि म्हणाला "हा जो
प्राज्ञ आत्मा, म्हणजे झोपेतला आहे (मांडुक्यांत झोपेला प्राज्ञ
आत्मा म्हटलें आहे तसेंच येथेंही म्हटलें आहे.)
ज्यामुळें, ह्याप्रमाणे (एतत्) निजलेला (जीव) झोप आणणा-
-या नाडीमध्ये फिरतो (स्वप्नया चरति;

१

आहे व ते तेथें "इंद्र ~~एतमात्मानं न विजज्ञौ~~
खंड १९ व २० ~~पर्यंति" ह्या खंड वीस मधील~~ मध्यें.
~~वाक्यात~~ सांगितलें आहे.

२

व ते तेथें "तेथें खंड वीस मधील
"तस्योपनिषत्सत्यस्य सत्यं प्राणा वै सत्यं
तेषामेष सत्यं" ह्या वाक्यांत सांगितलें आहे.

स्वप्ना म्हणजे झोप आणणारी नाडी असा अर्थ घ्यावा लागतो.) याची मी उपासना करतो". त्याला अजातशत्रु म्हणाला "छल तूं ह्याच्या विषयीं बोलूं नकोस. यम म्हणजे नियमन करणारा आणि राजा म्हणजे अधिकारवाला म्हणून मी ह्याची उपासना करतो" (मांडुक्यांत ही झोपेंतील आत्म्याला सर्वेश्वर म्हणजे सर्वांचे नियमन करणारा म्हटले आहे ~~राजा ह्याचाही अर्थ नियमन करणारा असाच आहे~~). जो ह्याची ह्या प्रमाणें ह्याची उपासना करतो त्याला श्रेष्ठत्व देण्याकरितां (श्रैष्ठ्याय) हें सर्व जग (इदं सर्वं) त्याच्या काबूत ~~राहते~~ ठेवलें जातें (यम्यते) ॥१५॥.
(हें फक्त ही कमी दर्जाचें आहे असा भाव.)

अर्थ - तो बालाकि म्हणाला उजव्या डोळ्यांत हा जो पुरुष आहे त्याची म्हणजे जागृतीतील पुरुषाची मी उपासना करतो. (ह्यां १।१५ येथील विवरण पहा. तेथें उजव्या डोळ्यांतील ~~आत्मा~~ पुरुष व डाव्या डोळ्यांतील पुरुष ह्यांत भेद मानला नाहीं. येथें त्यामध्ये फरक मानला आहे. ह्यावरून उजवा डोळा व डावा डोळा हे भिन्न स्थितीचे अनुक्रमे ~~झोप~~ जागृति व स्वप्न ह्या स्थितींचे वाचक आहेत असें दिसते.) उजव्या डोळ्यांतील पुरुषाचे वर्णन "नाम्नः आत्मा" म्हणजे "वाणीचा आत्मा" असें केलें आहे यावरून तो "जागृति" होय असें ठरतें कारण जागृतीतच मनुष्य वाणी उच्चारतो.

(बृ० २।१।१४ आणि २।३।५ येथें डाव्या व उजव्या डोळ्यां मध्ये भेद मानला तो दुसऱ्या च कारणासाठीं मानला. तेथील विवरण पहा.)

डाव्या डोळ्यातील पुरुषाचे वर्णन "विधुवः आत्मा" असे केले आहे. ह्यावरून तो स्वप्नस्थिति ठरते. कारण स्वप्नांतील कर्मे वीजेप्रमाणें चंचल असतात (मागें पहा.) त्याला अजातशत्रु म्हणाला "मला तूं ह्याच्याविषयीं बोलवूं नकोस. तो नामाचा म्हणजे वाणीचा आत्मा अग्नीचा म्हणजे कर्मांचा आत्मा (अग्नि ही कर्मांची देवता आहे हें ईशावास्योपनिषदांतील श्लोक १८-१९ आणि कठवल्ली १/१२-१८ ह्यावरून दिसते) आणि ज्योतिषाचा म्हणजे ज्ञानाचा आत्मा म्हणजे एकूण वाणी, कर्म आणि ज्ञान ह्यांना आधार म्हणून मी त्याची उपासना करतो." ह्याप्रमाणें ह्याची जो उपासना करतो तो ह्यांचा म्हणजे वाणी, कर्म आणि ज्ञान ह्यांचा आत्मा होतो म्हणजे ह्यांत प्रवीण किंवा कुशल होतो (म्हणूनच ह्या पुरुषास दक्षिण म्हणजे कुशल असे म्हटले आहे "दक्षिण" शब्दावर येथें श्लेष आहे. "दक्षिण" म्हणजे उजवा किंवा कुशल) ॥१८॥ हे फळ कर्मी

(दक्षिणचें आहे हा भाव आहे.)

अर्थः — तो बाळाकि म्हणाला "जो ह्या डाव्या डोळ्यांत पुरुष आहे त्याची मी उपासना करतो." त्याला अजातशत्रु म्हणाला "मला तूं ह्याच्याविषयी बोलवूं नकोस; सत्य म्हणजे खरेपणा, विधुत म्हणजे चपलतेनें कर्मे करणें म्हणजे चपलता

(म्हणजे तडफेनें)

मांडुक्यात स्वप्नावस्थेला तैजस हे नांव दिलें आहे. येथेही स्वप्नडोळ्यांतील पुरुषाला तैजस आत्मा म्हटलें आहे. ह्या वस्तुनही तो म्हणजे स्वप्नावस्थेंतीलच पुरुष ठरतो.

आणि तेजस म्हणजे ~~तडफेने~~ शक्ति ~~ज्ञान मिळविणे~~ ह्यांचा
तो आत्मा समजून मी याची उपासना करतो."
(~~सत्य बोलणे हे देखील तडफेनेच बोलणे होय.~~
~~कारण खोटे बोलण्यास विचार करावा लागतो व त्यामुळे~~
~~वेळ लागतो तसे खरे बोलण्यांत होत नाही म्हणून~~
~~खरें बोलणे तडफेचे असते~~). ह्याप्रमाणे ह्या
पुरुषाची जो उपासना करतो, तो ह्यांचा आत्मा
होतो म्हणजे त्याच्यात खरेपणा, चपळता ~~बोलण्यांत, कर्मांत आणि~~
आणि शक्ति ~~ज्ञान मिळविण्यांत चपळता म्हणजे तडफ~~
असते ॥ १७॥
हे फळ कमी दर्जाचेच आहे असा भाव आहे.

कौ० अ० ४ खं० ३ १८ आणि १९ :—

मागे पहा

अर्थ :— त्यानंतर बालाकि उगाच राहिला।
त्याला अजातशत्रु म्हणाला "बालाकी, एवढेंच
कां (तुझें ज्ञान)"। बालाकि म्हणाला "एवढेंच"।
त्याला अजातशत्रु म्हणाला "तर मग मी
तुला ब्रह्म शिकवितो. हे तूं मला खोटेंच
बोललास"। तो अजातशत्रु म्हणाला "हे बाला-
की, ह्या त्वा सांगितलेल्या उपास्य पुरुषांचा
जो कर्ता आणि ~~ज्याचे ते कर्म आहे~~
त्या पुरुषांचे कर्म (तेषां कर्म = तत्कर्म)
खरोखर ज्याचें कर्म आहे तोच खरोखर
जाणून घेतला पाहिजे."। त्यानंतर बालाकि
हातांत समिधा घेऊन अजातशत्रुकडे ~~आला~~

(“बालाकेः इति” याचे “बालाका इति” कसे झाले?
संबोधनाच्या विभक्ती बद्दल आगम झाला
म्हणून पाणिनी सूत्र ७/१/४० पहा)

गेला. ३८०

मी तुझ्याकडे शिकण्याकरितां येतो असें म्हणत गेला. (हातात समिधा घेऊन जाणे ही शिष्य बनल्याचे चिह्न तेव्हां समजत) | त्याला अजातशत्रु म्हणाला "क्षत्रियानें ब्राह्मणांस शिकवावें (उपनयेत) ही गोष्ट उलटच आहे (प्रतिलोमरूपमेव) तथापि ये, (एहि), मी तुला समजवून देतोच (वि एव ज्ञपयिष्यामि = विज्ञपयिष्यामि एव) | त्याला हाती धरून अजातशत्रु चालूं लागला | तेव्हां ते दोघे एका निजलेल्या पुरुषाजवळ आले | त्याला अजातशत्रूनें "हे बृहन्, पांडरवासस्, सोमराजन्" अशी हांक मारली | तथापि तो गुपचिप निजलेलाच राहिला | तेव्हां अजातशत्रूनें त्याच्यावर काडी ~~मारली~~ फेंकली (मारली) | तेव्हां तो उठून उभा राहिला | तेव्हां अजातशत्रु बालाकीस म्हणाला "हे बालाकी ह्या प्रसंगी (एतत् कुत्सलभीकपद) हा पुरुष कोठे निजला होता, हा कोठें होता आणि कोठून आला." | ते बालाकिला कळलें ~~आहे~~ नांहीं ॥१८॥ तेव्हां अजातशत्रु त्याला म्हणाला "हे बालाकी, जेथें हा पुरुष ह्या प्रसंगी निजला होता, जेथें होता आणि जेथून आला त्या हृदयाच्या "हिता" नावाच्या नाडी, हृदयापासून पुरीततपर्यंत पसरलेल्या आहेत. ("पुरीतत" म्हणजे हृदयाचें आवरण pericardium असें Hume भाषांतर करतो. ~~"पुरीतत" म्हणजे स्थूलशरीर असें~~ शंकराचार्य ही तसेंच म्हणतात) | केशाचे हजार भाग केले असतां केश जितका

(हाशिया: #"ह्या प्रसंगी" ह्या ऐवजी "ह्याप्रमाणे" असे शब्द येथे अधिक चांगले सुचतात.)

बारीक होईल तितक्या त्या बारीक (अण्व्यः) आहेत. आणि पिंगळ, पांढऱ्या, काळ्या, पिवळ्या, लाल अशा पातळ द्रवानें (अभिन्ना) त्या भरलेल्या आहेत। जेव्हां झोंपी गेलेला मनुष्य कोणतेंच स्वप्न पहात नांहीं तेव्हां तो त्या नाडीमध्ये असतो; आणि (अथ) ह्या प्राणांतच (अस्मिन् एव प्राणे) मिळून जातो (एकधा भवति)। ह्या प्राणामध्ये वाणी सर्वनामांसह मिळून जाते, डोळा सर्व रूपांसह मिळून जातो, कान सर्व आवाजासह मिळून जातो, आणि मन सर्व विचारासह मिळून जाते। तो जेव्हां पुनः जागा होतो तेव्हां अग्निच्या ठिणग्या उडतात त्याप्रमाणें, ह्या आत्म्यांतून म्हणजे ~~(अर्थात् प्राणांतून)~~ च ~~[illegible]~~ मुख्य प्राणांतून प्राण म्हणजे निरनिराळ्या इंद्रियांतील प्राण बाहेर पडतात, त्या प्राणांतून देव म्हणजे इंद्रियांच्या ज्ञानकर्म शक्ति बाहेर पडतात आणि देवांमधूनच लोक म्हणजे जग प्रगट होते। ज्याप्रमाणें वस्तरा वस्तऱ्याच्या घरांत असतो ~~किंवा अग्नि आगीच्या पेटींत असतो~~ म्हणजे त्या घरांच्या एकाच भागांत असतो किंवा अग्नि लाकडांत सर्व भागांत असतो त्या दोनही प्रमाणें प्रज्ञेचा ~~आत्मा~~ म्हणजे विज्ञानाचा आत्मा असलेला (प्राज्ञः आत्मा) हा म्हणजे प्राण शरीरांत नखापर्यंत आणि केशापर्यंत प्रविष्ट झालेला आहे ॥१९॥

(आपल्या आपल्या ठिकाणीं जाण्याकरितां (यथायतनं))

ब्रह्म
|
प्राण
|
विज्ञानात्मा = अहंकार = जीव

झोप = नाडींत मिळणें (बृहदारण्यक)
झोप = प्राणांत मिळणे (कौषीतकी)
हृदयांतील आकाश म्हणजे विशिष्ट ब्रह्म
म्हणजे जीव. ह्याच्याच, झोप, जागृति व स्वप्न ह्या तीन
अवस्था होतात.

~~बारीक होईल तितक्या त्या बारीक आहेत (अणव्य:)~~

बृ० अ. २ खंड १४-१५ :— ह्यांचा अर्थ सुबोधच आहे आणि कौ० अ. ४ खंड १८ ह्याच्या अर्थासारखाच आहे. म्हणून फक्त कांहीं टिपणें देतो.

"नैतावता विदितं भवति" = एवढयानें पूर्ण ज्ञान होत नाहीं.

"पाणिना पेषं" = पाणिना आपिष्य = हातानें दाबून. (अलुक्समास)

बृ० अ. २ ब्रा १ खंड १६ — २० :—

अर्थ: त्या अजातशत्रूनें विचारलें "हा जो (अहंकार, जीव) विज्ञानमय पुरुष आहे, तो ह्याप्रमाणें (एतत्) नेव्हां [सुप्त] निजला, तेव्हा तो कोठे होता आणि ह्याप्रसंगीं तो कोठून आला." परंतु गार्ग्यानें त्याचा विचार केला नव्हता. ॥ १६ ॥. तेव्हां अजातशत्रु म्हणाला " ह्याप्रमाणें, हा जो विज्ञानमय पुरुष आहे तो, जेथें निजला, तेथें (तत्) हा प्राणांचें (इंद्रियांचें) विज्ञान आपल्या विज्ञानानें ओढून घेऊन (आदाय) म्हणजे आपणांत समोर पहा मिळवून घेऊन हृदयांत जो म्हणजे जीव आकाश आहे त्यांत निजतो। तीं इंद्रियें जेव्हां तो पुरुष आपणांत मिळवून घेतो (गृह्णाति) तेव्हां त्या (स्वपिति) प्रसंगीं, "पुरुष निजतो" असें म्हणतात. तेव्हां घ्राण (प्राण), वाणी, डोळा, श्रोत्र, आणि मन हे सर्व या पुरुषानें आपणांत मिळवून घेतलेले असतात. ॥ १७ ॥. तो पुरुष ह्याप्रमाणें (एतत् — हें अव्यय आहे) स्वप्नाडीनें

(स्वप्नाच्या) फिरतो म्हणजे स्वप्नावस्थेंत असतो तेव्हां ते त्याचे लोक असतात म्हणजे त्याला पुढें सांगितल्या
अवस्था प्राप्त होतात (उपसंहार व्यास २८ पहा).
प्रमाणें ~~लोक म्हणजे देखावे~~ (~~लोक म्हणजे पाहणें धावरून लोक म्हणजे देखावें असा अर्थ येथें करावा लागेल~~)
~~जिल्ह्यात.~~ तो जणूकाय (उत इव) महाराजा होतो. तो जणूंकाय मोठा ब्राह्मण होतो. जणूंकाय तो उच्च आणि नीच अवस्थांस प्राप्त होतो. ज्याप्रमाणें एखादा मोठा राजा आपल्या प्रजांना (जानपदान्) बरोबर घेऊन (गृहीत्वा) आपल्या देशांत (जनपदे) यथेच्छ (यथाकामं) फिरतो त्या प्रमाणें ह्याप्रसंगी (एतत्) हा पुरुष, जणूंकाय आपल्या इंद्रियांना (प्राणान्) बरोबर घेऊन हा, आपल्या शरीरांतच यथेच्छ फिरतो. (~~हे सर्व देखावे पाहतो पण~~ शरीराबाहेर जात नाहीं.)

॥१८॥ आणि जेव्हां हा पुरुष गाढ निजतो (सुषुप्तो) आणि जेव्हां तो कांहींच (कस्यचन) जाणत नाहीं तेव्हां, हृदयापासून पुरीततापर्यंत पसरलेल्या बहात्तर हजार "हिता" नावाच्या नाडी आहेत त्यांनी ~~जा~~ जावून पुरीततांत तो निजतो. ज्याप्रमाणें एखादा जवान मनुष्य (कुमार) मोठा राजा किंवा मोठा ब्राह्मण आनंदाच्या, ~~परम~~ सीमेला (दुःखाच्या अत्यंत नाश करणाऱ्या) (अतिघ्नी — "अतिशयेन दुःखं हंति इति अतिघ्नी" असें विवरण शंकराचार्य करतात) (म्हणजे अत्यंत दुःखाभावाला प्राप्त होऊन) तो ~~बरोबर~~ गेले आहे) ~~जाऊन~~ निजावा त्याप्रमाणें

"आनंदस्यातिधीम्" येथें आनंदाचे जणू दोन भाग केले आहेत (१) दुःखाचा अत्यंत अभाव (२) आनंदाचा ज्ञानयुक्त आविर्भाव. ह्या दोन भागा पैकीं झोपेंत पहिला भाग पूर्णपणें असतो असें अतिधी शब्द दाखवितो. झोपेंत दुसराही भाग असतो असा अर्थ "आनंदस्य अतिधी" ह्यावरून घेऊं नये.

अव्याकृत

"सत्यस्य सत्यं" ह्याचा अर्थ निर्विशेष ब्रह्म असा कोणी घेतील तर ते बरोबर नाहीं कारण येथें ते विशेषण जागृतीचें वर्णन करून नंतर दिलें आहे अर्थात् ते जागृतीचेंच विशेषण आहे. पुढें बृ० यत्रो येथेंही हेंच "सत्यस्य सत्यं" हें विशेषण "एष दाक्षिणेक्षन् पुरुषः" म्हणजे ह्यालाच लाविलें आहे हें निश्चित आहे. आणि "दक्षिणेक्षन् पुरुषः" म्हणजे ब्रह्मज्ञाची जागृति हेंही निश्चित आहे. म्हणून येथील "सत्यस्य सत्यं" हें ब्रह्मज्ञाच्या जागृतीचेंच वर्णन आहे.

येथील वर्णन जागृतीचे आहे ह्याविषयीं संशय घेतांच येत नाहीं कारण निजलेल्या मनुष्यास जागें करून त्याचें प्रत्यक्ष दर्शनच मागें दिलें आहे.

~~असें कौषीतकी स्पष्ट म्हणते आणि आकाशांत म्हणजे ब्रह्मांत जाऊन मिळतें असें बृहदारण्यक म्हणतें. जाये होतांना प्राणांतून किंवा ब्रह्मांतून म्हणजेच ब्रह्मत्यातून जीव व इंद्रियें बाहेर पडतात हे अर्थात् उभयांचे म्हणणें~~ सिद्ध ~~होते~~. अर्थातच (मागे पहा) कौषीतकी-ला प्राणाची उपासना अभीष्ट आहे आणि बृहदारण्यकास ~~ब्रह्माची उपासना अभीष्ट आहे~~ ह्या ब्राह्मणाच्या अखेरीस "सत्याचें सत्य" ~~म्हणजे~~ म्हणून वर्णिलेल्या जागृतावस्थे-ची उपासना अभीष्ट आहे. दोनही उपास-ना परिणामतः आणि स्वरूपतः एकच आहेत असें आम्ही ~~मागे~~ कौषीतकीच्या विवरणांत दाखविलेंच आहे. फक्त पाहण्याची दृष्टी किंवा वर्णण्याची पद्धती भिन्न आहे.

अध्याय २ ब्राह्मण २

अध्याय २ ब्राह्मण २ खंड १:—

अर्थः— जो ह्या शिशूला त्याच्या आधानासह त्याच्या प्रत्याधानासह, स्थूणासह आणि दामासह जाणतो, तो आपल्या द्वेष करणाऱ्या सात शत्रूंना (भ्रातृव्यान्) अडवितो (अवरुणद्धि) हा जो मध्यम म्हणजे मध्यांत राहणारा म्हणजे शरीराच्या मध्यांत राहणारा प्राण म्हणजेच ~~जीव~~ अहंकारविशिष्ट जीव तोच शिशु; याचें आधान म्हणजे तो जेथें ठेवला

कौषीतकीचें शेवटचें वाक्य "एष प्राज्ञ आत्मा इदं शरीरं अनुप्रविष्ट आलोमभ्य आनखेभ्यः" असें आहे ह्यांत प्राणाचें वर्णन आहे.

आहे तें घर हेंच म्हणजे हें शरीर होय (येथें शरीराकडे बोट दाखविलें आहे असें मानावें). त्याचें प्रत्याधान म्हणजे बैठक (बसण्याची जागा) हें शिरः म्हणजे डोकें आहे (येथें डोक्याकडे बोट दाखविलें आहे असें मानावें) तो जीव ज्याशीं बांधला आहे तो स्थूणा म्हणजे खांब हा प्राणच, प्राणशक्तिच होय. आणि ज्यानें बांधला आहे ते दाम म्हणजे दोरी अन्न होय. ॥ १ ॥ अन्नावर प्राण अवलंबून आहे आणि प्राणावरच जीवात्मा अवलंबून आहे हे सुंदर उपमा देऊन येथें दाखविलें आहे. सात शत्रु म्हणजे डोळे, कान, नाक, रसना, त्वचा, उपस्थ आणि वाणी जे विषय त्या हे जीवाबरोबरच जन्मले म्हणून ते भ्रातृव्य म्हणजे चुलतबंधु आणि म्हणूनच शत्रु आहेत. कारण चुलतबंधु बहुतेक शत्रूच असतात. हा जीवात्माच स्वतः आनंदरूप आहे असें जाणल्यानें ह्या शत्रूंस अडवितां येतें हें उघडच आहे. हेंच येथें सांगितलें आहे. ॥

अध्याय २ ब्राह्मण २ खंड २ :—

अर्थः— या जीवात्म्याची हे सात अक्षिति म्हणजे नाश न होऊं देणारे,

हे होत. हे जीवास असत्कर्म करण्यास लावून त्याचा नाश करवात म्हणून शत्रु होत.

सेवा करतात (उपतिष्ठंते) | तें असें (तत्) | डोळ्यांत
ह्या ज्या लाल (लोहिन्यः) रेषा (राजयः) ~~आहे~~ (म्हणजे
पादऱ्या भागांत दिसणाऱ्या लाल रक्तवाहिन्या) आहेत
त्यांनीं रुद्र ह्या जीवा ची सेवा करतो ~~त्म्याशीं बांधलेला आहे~~
(अन्वायत्तः), डोळ्यांत जें पाणी आहे त्यानें पर्जन्य
ह्या जीवात्म्या ची सेवा करतो ~~ला बांधिलेला आहे~~, जी बाहुली आहे
तिनें आदित्य ~~बांधलेला आहे~~, जें काळें बुबुळ आहे
त्यानें अग्नि ~~बांधलेला आहे आणि~~ जें पांढरें
बुबुळ आहे त्यानें इंद्र ~~बांधलेला आहे~~.
खालच्या पापणीनें (वर्तन्या) पृथ्वी ~~आत्मा~~
~~बांधलेली आहे~~ आणि वरच्या पापणीने
दिव जीवाची सेवा करते ~~बांधलेले आहे~~. जो हें जाणतो त्याचें
अन्न क्षीण होत नाहीं (म्हणजे अर्थात
प्राण क्षीण होत नाहीं आणि प्राण क्षीण
झाला नाहीं म्हणजे जीवात्मा सुरक्षित
राहतो असा भाव आहे) (रुद्र, पर्जन्य, आदित्य
अग्नि, इंद्र, पृथ्वी आणि द्यौः ह्या सात अक्षिति
अन्नोत्पादक शक्ति आहेत हें उघड आहे
त्यांच्या सहाय्यानें मनुष्यानें अन्न उत्पन्न
करावें म्हणजे त्याला अन्नाची ददात पडणार
नाहीं असा भाव दिसतो ~~[illegible]~~ तथापि
~~[illegible]~~ जागला तो उलगडला झाला ~~आहे~~ नाहीं) ॥४॥

ह्या अक्षिति डोळ्यांच्या भागांनी जीवाची सेवा करी करतात ह्याची मला

अध्याय २ ब्राह्मण २ खंड ~~[illegible]~~ ३-४:—
अर्थ:— ह्या संबंधानेंच पुढील श्लोक आहे.

अर्वाग्बिलश्चमस ऊर्ध्वबुध्नः।
तस्मिन् यशो निहितं विश्वरूपम् ॥
तस्याऽऽसत ऋषयः सप्त तीरे।
वागष्टमी ब्रह्मणा संविदाना ॥"
(बहुतेक असाच श्लोक अथर्ववेद १०।८।९ येथें आहे)

"अर्वाग्बिलश्चमस ऊर्ध्वबुध्न" ह्याचा अर्थ सांगतो. हें तें डोकेंच बुडवर असलेला आणि तोंड खाली असलेला प्याला (चमस) होय। "तस्मिन् यशो निहितं विश्वरूपं" ह्याचा अर्थ सांगतो. प्राण म्हणजे जीवात्मे ("मध्यमः प्राणः" येथें "प्राण" ह्याचा अर्थ जीवात्मा" असाच आहे) हे तें ~~सर्व अनेक प्रकारचें~~ सर्व प्रकारचें (विश्वरूप; विश्व = सर्व, प्रत्येक) (ब्रह्माचें) यश म्हणजे वैभव होय. हें वचन (एतत्) प्राणाविषयींच म्हणजे जीवात्म्याविषयींच ~~सांगत~~ बोलत आहे। "तस्याऽऽसत ऋषयः सप्त तीरे" ह्याचा अर्थ सांगतो. (प्याल्याच्या काठांवर बसलेले) प्राण म्हणजे इंद्रियें हेच ते ऋषि होत. हें वचन त्या प्राणाविषयीं म्हणजे इंद्रियाविषयींच बोलत आहे. "वागष्टमी ब्रह्मणा संविदाना" ह्याचा अर्थ सांगतो. आठवी वाणी हीच ब्रह्मानें संवाद करते (संविन्ते) म्हणजे ब्रह्माविषयीं संवाद करते. (संवित् = संवाद करणें, ~~[illegible]~~, संवाद आपरयाचा कोश पहा) ॥ ३ ॥ हेच गौतम भारद्वाज होत. ~~[illegible]~~ (दोन) कानांकडे

बोट दाखवून) हा गौतम आणि हा भारद्वाज होय. हे विश्वामित्रजमदग्नि होत (दोन डोळ्यांकडे बोट दाखवून हा विश्वामित्र आणि हा जमदग्नि होय. हे वसिष्ठ-कश्यप होत (दोन नाकपुड्यांकडे बोट दाखवून) हा वसिष्ठ आणि हा कश्यप होय. वाग् म्हणजे जीभ (मागील खंडातील वाग् म्हणजे ~~नाणी बोलणे~~ बोलणारी जीभ होय परंतु येथील वाग् म्हणजे खाणारी रसज्ञ जीभ होय.) हाच अत्रि होय. कारण जिभेनेंच (वाचा) अन्न खाल्लें जातें. जें "अत्रि" ~~म्हणजे (~~ ~~हे~~ हें ~~नाम~~ (रतत्) म्हणजे शब्द नाम आहे तें "अत्ति"च होय म्हणजे खाणारा ह्या अर्थाचेंच आहे॥ जो हें जाणतो तो सर्वांचा खाणारा होतो ~~अ~~ म्हणजे सर्व त्याचें अन्न होतें. (अन्नाचें महत्व तो जाणतो त्यामुळें अवश्य तेव्हां कोणतेंही अन्न खाल्लें त्याला पाप वाटत नाहीं असा भाव आहे आणि तो भाव दाखविण्या-करितां खाणाऱ्या जिभेस ऋषि ही पवित्र संज्ञा दिली आहे) ॥४॥.

## अध्याय २ ब्राह्मण ३

अध्याय २ ब्राह्मण ३ खंड १. ते ~~ह~~ :—

अर्थ:— ब्रह्मांचीं दोन रूपें आहेत. एक मूर्त, मर्त्य ~~आणि~~, स्थित म्हणजे स्थावर ~~आ~~ आणि सत् आहे. दुसरें अमूर्त, अमृत (अमर), ~~आणि~~ यत् ~~हे~~ म्हणजे जंगम (या+शतृ=यत्) आणि त्यं आहे. ॥१॥. वायु आणि अंतरीक्ष ह्यांहून जें भिन्न (अन्यत्) आहे तें मूर्त, मर्त्य, स्थावर आणि

मूर्त= लांबी रुंदी उंची ज्यास आहेत. मर्त्य= मरणधर्मी, नाश पावणारें

(प्रत्यक्ष दिसणारे ~~स्थिर~~)
सत ~~आहे~~ होय आणि ह्याचाच जो तपतो तो म्हणजे
सूर्य हा रस म्हणजे सत्व आहे. हा सूर्य हा खरोखर
सताचाच रस आहे. ॥२॥ आतां जो वायु (प्रेरकशक्ति
चालकशक्ति ~~प्राणशक्ति~~) आणि अंतरीक्ष (ज्ञानशक्ति, चैतन्यशक्ति)
आहे ~~ती~~ ते अमूर्त, अमृत, जंगम (यत) आणि त्य
(म्हणजे डोळ्यास दिसणारे व स्पर्शास समजणारे)
(गूढ, अनुमेय, प्रत्यक्ष न दिसणारी) होय. त्याचाच
ह्या सूर्यमंडलांत जो पुरुष आहे तो रस होय.
हा सूर्यमंडलांतील पुरुष हा त्यचाच रस होय॥
हें अधिदेवतांविषयीं सांगितलें म्हणजे बाह्य जगावि-
षयीं सांगितलें ~~आतां~~ ॥२॥. आतां अध्यात्म
म्हणजे मनुष्य शरीराविषयीं सांगतो. प्राणाहून
आणि अंतरात्म्यांत जें आकाश म्हणजे ब्रह्म म्हणजेच चैतन्यशक्ति
आहे त्याहून जें भिन्न आहे तें मूर्त, मर्त्य, स्थावर
आणि सत आहे आणि त्याचाच ~~हा~~ रस हा
डोळा (अक्षिगोल) आहे. हा डोळा हा सताचाच
रस आहे. ॥४॥. आतां प्राण आणि अंतरात्म्यांत
जो आकाश म्हणजेच ब्रह्म किंवा चैतन्यशक्ति आहे
ते अमूर्त, अमर, जंगम आणि त्यं होय. त्याचाच
हा "उजव्या डोळ्यांतील पुरुष" रस आहे.
त्यचाच हा रस आहे. (उजव्या डोळ्यांतील
(म्हणजे ब्रह्मज्ञ जीवाचें)
पुरुष म्हणजे "ब्रह्मज्ञाची जागृतावस्था" हें
आम्ही दाखविलें ~~च~~ आहे. बृहदारण्यक २।२ चौविवरण पहा) ॥५॥
(उजव्या डोळ्यांतील)
त्या पुरुषाचें रूप, ~~जसें~~ हळदीनें रंगविलेलें
माहारजन ; "महारजनं हारिद्रा तया रक्तं माहारजनं"

असें शंकराचार्यांनी लिहिलें आहे) वस्त्र, किंवा
पांढरें लोकरीचें वस्त्र, किंवा इंद्रगोप किडा (हा अतीशय
लाल व चकचकीत असतो) किंवा अग्नीची ज्वाळा किंवा
पांढरें कमळ, किंवा एक सारखी (चमकणारी) ~~साधारणी~~ वीज
ह्या सारखें (चकचकीत) असतें म्हणजे आनंदरूपी ~~प्रकाशानें~~
चकचकीत प्रकाशानें युक्त असतें. (शंकराचार्यांनी
वासनारूपी प्रकाशानें म्हणजेच दुःखानें युक्त
असतें असा अर्थ केला आहे तो चूक आहे; कारण
अमृताचा रस म्हणून वर्णिलेला दक्षिण म्हणजेच
कुशल डोळ्यांतील पुरुष वासनांनी व दुःखानें
युक्त आहे असें कोणीही म्हणणार नाही, (आणि) ह्या
उजव्या डोळ्यांतील पुरुषच प्रातव्य म्हणून
(मागें पहा) बृ ४।३ वर्णिला आहे)|| "यथा सकृद्विद्युत्तं" ह्याचीं
पदें "यथा + असकृत विद्युत्तं" अशीं पाडली
पाहिजेत कारण "सकृत् विद्युत्तं" ही उपमा ब्रह्मज्ञ
आनंदरूपी जीवात्म्याला हलकी, कमी दर्जाची होते
कारण ब्रह्मज्ञाचा आनंद एक सारखा राहतो.)
जो हें जाणतो त्याची श्री म्हणजे आनंदरूपी
वैभव ("श्री" चा अर्थ आनंद असाही होऊं शकतो.
धर्मरहस्य पा ३ पहा) एक सारख्या चमकणा
ऱ्या विजे सारखी असते. (~~येथें सांगितलेले~~ [illegible]
~~ही चमकेच, अभीष्ट असेंच~~, ~~असले पाहिजे~~
~~म्हणून ही प्रकाश म्हणजे वासना असा अर्थ~~
~~केलेले येत नाही~~. आज उपलब्ध असा पाठ
"सकृद्विद्युत्तेव" असा आहे. ही उपमा हलकी
आहे म्हणून मी "असकृद्विद्युत्तेव" असा पाठ
कल्पून अर्थ केला आहे)|| (आणि म्हणून) (याचा आदेश

तैत्तिरीयांत ३/१० मध्ये "सुवर्णज्योतिः" ह्याचा
आणि ऐतरेयांत १/२ मध्ये "हिरण्मयः" ह्याचाही
आनंदरूप असाच अर्थ आहे

म्हणजे त्या उजव्या डोळ्यांतील पुरुषाचें किंवा त्याला जाणणाऱ्या म्हणजेच तद्रूप बनलेल्या पुरुषाचें वर्णन "नेति" "नेति" असें करतात (एक 'नेति' गाळलेला स्पष्ट दिसतो एकूण अनेक) त्या पहिल्या नेति चा अर्थ ह्यापेक्षां [हून] नाहीं (न हि एतस्मात्) आणि दुसऱ्या "नेति" चा अर्थ [याहून] दुसरें [श्रेष्ठ] आहे (अन्यत् परं अस्ति इति) (मागें पहा) ब्रह्माचें वर्णन करतां येत नाहीं (ब्रह्माला कोणतेंच विशेषण लावतां येत नाहीं) असा "नेति" "नेति" ह्याचा अर्थ (नाहीं) कारण उपनिषत्कारानेंच याचे अर्थ खतां दिले आहेत) म्हणूनच त्याचे (म्हणजे दक्षिणेऽक्षन् पुरुषाचें) नाव (नामधेयं) सत्याचें सत्य म्हणजे प्राणरूपी सत्याचें सत्य असें आहे. (प्राण हे ब्रह्माचें सत्व आणि प्राणांचें सत्व अहंकाररूपी ब्रह्मज्ञ जीव असा भाव आहे. अ. २ ब्रा. १ ख २० पहा)

मागें पहा

॥ ६ ॥

एकूण ह्या ब्राह्मणांत ब्रह्मज्ञ जीवाची जागृतावस्था हेंच परम साध्य ठरविलें आहे.

बृहदारण्यक अध्याय २ ब्राह्मण ४

बृहदारण्यक अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड १–४:—

ह्या खंडाची भाषा सुबोधच आहे म्हणून फक्त टिप्पणें देतो.

"उद्यास्यन् वा अरेऽहमस्मात्स्थानात्" ह्याचा अर्थ मी गृहस्थाश्रम सोडून संन्यासाश्रम घेणार असा श्रीशंकराचार्य करतात. हे "स्थान" सोडून प्रवासास जाणार असाच शब्दशः अर्थ आहे. जास्त अर्थ घेण्याचें स

स्थान म्हणजे गृहस्थाश्रम असा अर्थ आहे तरी संन्यासाश्रम घेईन असा

१

असा आहे. एकूण दोनही नेति-चा अर्थ "न ह्येतस्मात् अन्यत्परमस्ति" म्हणजे "ह्या ब्रह्मज्ञाच्या जागृतिपेक्षां (किंवा ब्रह्मज्ञ जीवापेक्षां) श्रेष्ठ दुसरें कांहींच नाहीं" असा आहे.

(येथें दुसऱ्या 'न'च्या अर्थ "अन्यत् परम्" असा स्वतां उपनिषदानेंच सांगितला आहे तो मान्यच केला पाहिजे. वैदिक भाषेंत 'न'च्या अर्थ आधुनिक भाषेहून फार निराळा होतो हें प्रसिद्धच आहे. बृहदारण्यक ४।५।१६ येथील "तन्यतुर्न वृष्टिमत्" ह्यांत 'न'च्या अर्थ प्रमाणें, सारखा, असा आहे.)

२

जवळजवळ पाहिजेत. कारण आदेशाचे दोन 'नेति' झाल्यानंतर पहिल्या 'न'चा अर्थ सांगण्याकरितां पुनः 'नेति' म्हटलें पाहिजे. दुसऱ्या 'न'चा अर्थ सांगण्याकरितां जसें पुढें 'नेति' म्हटलें आहे तसेंच पहिल्या 'न'चा अर्थ सांगण्याकरितां 'नेति' असें म्हटलें असलें पाहिजे.

काहीं कारण नाहीं. ~~आले~~ बृ० १/५/१८-२०/ येथें (मागे पहा)

"अनया कात्यायन्या अंतम्" येथें अंत ह्याचा अर्थ "विच्छेद" असा श्रीशंकराचार्यांनी केला आहे तो ग्राह्य आहे. विच्छेद म्हणजे वांटणी, विभागणी "अंत" म्हणजे निकाल, निर्णय, असाही अर्थ करतां येतो. कसाही अर्थ केला तरी ~~तरी~~ भावार्थ एकच आहे.

अमृता = आनंदपूर्ण
अमृतस्य = आनंदस्य

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड ५:—

ह्या खंडाची भाषा सुबोध आहे. पण भावार्थाविषयीं पुष्कळ संशय येतो. स्वताचें वैयक्तिक सुखच मनुष्यानें साधावें असा भाव कोणी मानतील तें चूक आहे. कारण पुढील खंडांतच जगांतील इतर सर्व वस्तूंहून आत्मा भिन्न मानल्यास तसें मानणारा ~~मानणारा आत्मा~~ यांकडून कापला जातो असें सांगून हा आत्माच सर्व आहे असें सांगितलें आहे.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड ६ :—

ह्या खंडाची भाषाही सुबोधच आहे म्हणून टिप्पणी फक्त देतो.

~~अ~~ परादात्, परादुः = ही ~~दा~~ म्हणजे कापणें अदादि ह्याचीं लुङची रूपें आहेत.

अर्थ:— ज्यानें ब्रह्म आपणाहून भिन्न मानलें त्याला ब्रह्मानें कापलें इत्यादि. म्हणून हें जें [यत्] सर्व आहे तें हा आत्माच होय ॥

वर्णिलेल्या संप्रति कर्मासारखेंच कर्म अभिप्रेत आहे असें स्पष्ट दिसतें. "याज्ञवल्क्यास संन्यासाश्रम घ्यावयाचा नसून ~~जगा सर्व~~ स्वतःच्या संसार सोडून सर्व जगाचा संसार घ्यावयाचा होता हा अभिप्राय दिसतो.

~~बृ ४।५।१ येथें असलेल्या ह्याच इर्षी-कर्तीत "अन्यत् वृत्तानुपकारी ..." असे शब्द आहेत त्यांनी आमच्या म्हणण्यास पुष्टिच येते.~~ उपसंहार प्यारे ८८-९० पहा.

गृहस्थाश्रम सोडला म्हणजे संन्यासाश्रमच घेतला पाहिजे असें नाहीं हा संप्रत्ति-आश्रमही घेतां येतो व तो संन्यासाश्रमाहून भिन्न आहे (उपसंहार प्यारे ८८-९० पहा)

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड ७ ते ९:—

अर्थ:- ज्याप्रमाणें दुंदुभि (नगारा) वाजविला जात असतां बाह्य शब्द म्हणजे दुंदुभिच्या आवाजाशिवाय दुसरे शब्द कोणी ऐकूं शकत नांहीं परंतु दुंदुभिस किंवा दुंदुभि वाजविणाऱ्यास (दुंदुभ्याघातस्य) पकडून ठेवले असतां बाह्य शब्द ऐकले जातात, त्याप्रमाणें तो शरीराबाहेरचा आत्मा (स) जाणला जातो.

हा शब्दशः अर्थ आहे. ह्याचा भावार्थ जाणणें कठीण आहे. स्वताच्या शरीरांतील आत्मा हाच दुंदुभि होय. त्याचें वाजणें जोपर्यंत चालू आहे तोपर्यंत दुसऱ्या शरीरांतील आत्म्यांचें वाजणें ऐकूं येणार नांहीं आणि स्वताच्या शरीरांतील आत्म्याचें वाजणें बंद केलें तर दुसऱ्यांच्या शरीरांतील आत्म्याचें वाजणें ऐकूं येईल हा भावार्थ स्पष्ट आहे. पण आत्म्याचें वाजणें म्हणजे काय? तें स्वताच्या सुखदुःखाच्या भावना व त्याविषयीं विचार ह्याशिवाय दुसरें काय असणार? स्वताच्या त्या भावना व ते विचार बंद केले तर दुसऱ्यांच्या सुखदुःखाच्या भावना व त्याविषयींचे विचार समजतील. व त्यावरून आपणांत जो आत्मा आहे तोच सर्वत्र आहे असें त्यास दिसून येईल, असा

व एकच आत्मा सर्व शरीरांत आहे असें दिसून येईल

सातव्या
ह्या खंडाचा भाव आहे. आठव्या आणि नवव्या खंडाचा अर्थ व भाव ही असाच आहे. मनुष्य जेव्हां स्वार्थविषयक विचारांतच निमग्न होतो तेव्हां त्यास दुसऱ्याचें विचार व भावनां समजत नाहींत आणि स्वतांत असलेला आत्माच दुसऱ्यांत ही आहे हे ही त्याला समजत नाहीं. पण स्वताचा विचार करणें तो बंद करील तर त्याला दुसऱ्याचे विचार व भावनां समजतील आणि स्वतांत असलेलाच आत्मा दुसऱ्यांतही आहे हे त्याला समजून येईल हा ह्या तीन खंडाचा भाव आहे.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड १०:—

अर्थ:— ठेवलेल्या (अभ्याहित) म्हणजेच पेटविलेल्या ओल्या लांकडाच्या अग्निपासून वेगळाले वेगळाले (पृथक्) धुराचे लोट (धूमा:) ज्याप्रमाणें (यथा) निघतात तसाच हा आत्मा (स) आहे. म्हणजे ह्या अग्निपासून धुराचे लोट निघतात त्याप्रमाणें, या मोठ्या भूताचे श्वासच हा ऋग्वेद, यजुर्वेद, सामवेद, अथर्ववेद (अथर्वांगिरस:), इतिहास, पुराण, विद्या, उपनिषदें, श्लोक, सूत्रें, अनुव्याख्यानें, व्याख्यानें (भाष्यें). हीं ह्या महाभूताचींच निश्वसितें आहेत. ॥१०॥. येथें शंकराचार्यांनी इतिहासादि जे आठ प्रकार आहेत ते वेदांतर्गत "ब्राह्मण" ...

ह्या आत्म्यापासूनच अनंत जीव निघतात असें

म्हणजे ह्या महाभूतापासूनच उत्पन्न झालें आहेत.

वाक्यांचेच प्रकार होत असें म्हटलें आहे.
एकुण मंत्र व ब्राह्मणें हींच म्हणजे वेदच महाभूत-
निश्वसित आहेत व मनुष्यबुद्धिप्रयत्नानें
उत्पन्न झालेले इतर ग्रंथ महाभूतनिश्वसितें
नव्हत असें सुचवून त्यांनी वेदांचेच प्रामाण्य
व इतर ग्रंथांचे अप्रामाण्य सुचविलें.
पण तें चूक आहे. कारण पुढील खंडांतच
सर्व वेदांचे "एकायन" वाणी हीच आहे असें
म्हटलें आहे. एकायन ह्या समासाचा विग्रह
एकंच तत् अयनंच तत् एकायनं असा आहे.
आणि "अयनं" म्हणजे आधार किंवा उत्पत्तिस्थान असाच अर्थ
घ्यावा लागतो.
आधार म्हणजे ज्याशिवाय आधारघेणाऱ्यां
चें अस्तित्वच शक्य नसते तें. म्हणून
पुढील अकराव्या खंडाचा अर्थ असा होतो
कीं वेद हे वाणी शिवाय असूंच शकत नाहींत
म्हणजे वेद वाणी-पासूनच झाले आणि वाणी ही
ब्रह्माची शक्तिच आहे
म्हणून सर्व वेद या ब्रह्माचेंच निश्वसित
आहेत. पण ह्या प्रतिपादनाप्रमाणें सर्वच
ग्रंथ ब्रह्माचे निश्वासित ठरतात अर्थात्
सर्वच ग्रंथ प्रमाण ठरतील, असा आक्षेप
येतो त्याच्या निराकरणार्थ कांहीं बुद्धिनें प्रति-

(एकायन म्हणजे प्रलयस्थान असा श्रीशंकराचार्यानुसार अर्थ केला तरी हा आक्षेप घेतां येतोच)

पादन न करतां द्दा खंडातील इतिहासादि शब्दांचा वाचकाच्या यांनी केलेला अर्थच पुढे ठेवला आहे. एकूण शंकराचार्यांचा हा खंडाचा अर्थ पुढील खंडाच्या अर्थाशीं जुळत नाहीं. शंकराचार्यांचा ह्या शब्दाचा खंडाचा अर्थ चुकला असें म्हणण्यास दुसरेंही कारण असें आहे कीं ब्राह्मण भागाचा मुख्य प्रकार जो विधिवाक्यें यांचा ह्या खंडांत निर्देश नाहीं, (मागे पहा) आम्ही ह्या खंडांतील शब्दाचें पुढील प्रमाणें अर्थ करतो.

शंकराचार्यांच्या अर्थाप्रमाणें

ऋग्वेद = ऋग्वेदाचा मंत्र भाग व ब्राह्मण भाग. कारण मंत्र व ब्राह्मण मिळूनच वेद होतो.

यजुर्वेद = यजुर्वेदाचा मंत्रभाग व ब्राह्मणभाग कारण मंत्र व ब्राह्मण मिळूनच वेद होतो.

सामवेद = सामवेदाचा मंत्रभाग व ब्राह्मण भाग कारण मंत्र व ब्राह्मण मिळूनच वेद होतो.

अथर्वांगिरस: = अथर्ववेदाचा मंत्रभाग व ब्राह्मणभाग कारण वर प्रमाणेंच.

इतिहास = रामायण, महाभारत वगैरे एकाच मनुष्याचें चरित्र सांगणारे ग्रंथ.

पुराण = वायुपुराण वगैरे अनेक वंशाचा किंवा राष्ट्राचा इतिहास सांगणारे ग्रंथ.

विद्या = ज्योतिष, वैद्यक, व्याकरण वगैरे अपर विद्या (मुंडक १/१/५ पहा)

उपनिषद: = आत्मविद्या, पराविद्या (मुं. १/१/५ पहा) सध्याची उपनिषदें। ह्यांचा पृथङ् निर्देश करण्याचें कारण तेव्हां यांचा ब्राह्मणग्रंथांमध्ये अंतर्भाव केला गेला नसला पाहिजे.

आणि ब्राह्मण~~ांतील~~ वाक्यांच्या प्रकाराप्रमाणेंच
मंत्रां~~तील वाक्यां~~चेही प्रकार सांगावयास पाहिजे
होते ते सांगितले नाहींत (मंत्रांचे व ब्राह्मणांचे
प्रकार जैमिनीसूत्र २/१/३२-३३/ ह्यावरील
शाबर भाष्यांत दिले आहेत.) ब्राह्मणांतील
विधिवाक्यांचा अंतर्भाव "मंत्रब्राह्मणयो-
र्वेदनामधेयं" ह्या व्याख्ये प्रमाणे "वेद" शब्दांत
च मानला तरच हे आठ प्रकारही
सांगण्याची गरज रहात नाहीं. ~~म्हणून~~
~~श्री. शंकराचार्यांचे अर्थ ग्राह्य ठरवून~~
श्री. शंकराचार्यांनी मानलेले ब्राह्मणाचे प्रकार
जैमिनी सूत्र २/१/३३ ह्यावरील शाबर भाष्यांत
दिलेल्या प्रकाराशीं जुळतही नाहींत. म्हणून
श्री. शंकराचार्यांचें अर्थ ग्राह्य ठरवून,

सूत्राणि = भगवद्गीतेंत (अ१३ श्लोक) निर्दिष्ट केलेलीं ब्रह्मसूत्रें। आजच्या ब्रह्मसूत्राहून हीं भिन्न असली पाहिजेत.

अनुव्याख्यानानि = वरील सूत्रांबरोबरच ~~आलेली~~ ~~त्याचीं व्याख्यानें~~. सूत्राच्याच क्रमानें असणारी व्याख्यानें जसें पातंजल महाभाष्य

व्याख्यानानि = वरील सूत्रांवरच पण सूत्राच्या क्रमाचें बंधन न ठेवतां प्रकरणानुसार केलेलीं भाष्यें जशी सिद्धांत कौमुदी भट्टोजी दीक्षितकृत

श्लोकाः = स्तोत्रें जसें महिम्नस्तोत्र.

त्या काळीं असलेल्या सर्व प्रकारच्या ग्रंथांचा येथें निर्देश केला आहे म्हणून ह्या खंडाचा अर्थ असा कीं सर्व ग्रंथ ब्रह्मापासूनच झाले. हें ब्रह्माचें मोठेपण वर्णन करण्याकरितां सांगितलें आहे आणि म्हणूनच त्याला "महतोभूतस्य" ह्या शब्दांनीं वर्णिलें आहे. वेदांचें प्रामाण्य सांगणें हा विषयच येथें प्रकरणप्राप्त नाहीं. येथें प्रकरण ब्रह्माचें म्हणजेच आत्म्याचेंच आहे व त्याचेंच महत्व वर्णन करण्याकरितां हा खंड लिहिला हें उघड आहे.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड ११:—

मागील खंडांत जो सिद्धांत सांगितला त्याचें प्रमाण ह्या खंडांत दिलें आहे तें प्रमाण असें आहे कीं ~~वाणी~~ वाणी हीच सर्व वेदांचा म्हणजे ग्रंथांचा आधार आहे, आणि वाणी ही ~~संपूर्ण~~

ब्रह्मापासून उत्पन्न झालेली शक्ति होय ~~हे अवयव अध्याहृत आहे~~. ~~ह्या संबंधी~~ हे यथार्थ स यथार्थ्या पहिल्या वाक्यांत सांगितले आहे. ~~असा सुबोधच आहे म्हणून एक टिप्पणी देतो.~~

वेदाः = ज्ञान साधन असणारे सर्व ग्रंथ असा अर्थ घ्यावा, कारण, ऋग्वेद, यजुर्वेद, सामवेद व अथर्ववेद ह्यांचाच वाणी ~~आहे~~ आधार आहे असे नांही तर इतर सर्वच ग्रंथाचाही आधार वाणीच आहेच. म्हणून ~~वेद हे सर्व ग्रंथांचे उपलक्षण समजावे~~

"एकायन" = आधार (~~हे मागील खंडाच्या विवरणांत दिलेले व आहे.~~) किंवा उत्पत्तिस्थान (मागे पहा २)

अर्थ :- ज्या प्रमाणे सर्व ठिकाणच्या पाण्याचा समुद्र हाच एकच आधार आणि ~~म्हणजे~~ उत्पत्ति स्थान आहे (~~अयन म्हणजे उत्पत्तिस्थान असाही अर्थ होतो.~~) (समुद्र हाच सर्व ठिकाणच्या पाण्याचे उत्पत्ति स्थान आहे कारण समुद्रांतील पाण्याचीच वाफ जलरूप पाऊन सर्वत्र जाते) या प्रमाणेच तो आत्मा (स) आहे म्हणजे त्वक् (स्पर्शेंद्रियशक्ति) नासिका, (गंधज्ञानशक्ति) जिह्वा (रसज्ञानशक्ति) चक्षु, (रूपज्ञानशक्ति) श्रोत्र (शब्दज्ञानशक्ति), मन (इच्छाशक्ति), हृदय (बुद्धि) हस्त (कर्मशक्ति) उपस्थ (जननेंद्रियज्ञानशक्ति) पायु (विसर्गशक्ति) पाद (चलनशक्ति) वाग् (वाणीची शक्ति)

१

वेद शब्दाचा यौगिक अर्थ घ्यावा ~~किंवा त्याच्या रूढार्थावर लक्षणा करून आधिदैविक अर्थ घ्यावा म्हणजे एकच अर्थ घ्यावा व~~ येतो व तो ज्ञानाचे साधन असलेले सर्व ग्रंथ असा आहे.

२

प्रलयस्थान असा अर्थ श्री-शंकराचार्य करतात पण त्याचा उत्पत्तिस्थान किंवा आधार असाही अर्थ करतां येतो कारण अयनं ह्याचा अर्थ आपट्यांच्या कोशांत स्थान (abode, place, site) असाही दिला आहे. आम्ही केलेला अर्थच घेतला पाहिजे कारण ह्या खंडाचा उद्देश मागील खंडांतील विधान "ऋग्वेदादि महाभूत निश्वसितें होत" हें सिद्ध करणें हाच आहे हें उघड ~~आहे.~~ दिसते.

(यथा) ९०४

आत्मा एकच
ह्या सर्वांचा आधार व उत्पत्तिस्थान आहे आणि (एवम्) त्याप्रमाणेच सर्व स्पर्शांचा ~~स्पर्शी~~ त्वग् म्हणजे स्पर्शेंद्रियशक्ति हा आधार व उत्पत्तिस्थान आहे वगैरे आणि सर्व ग्रंथांस ~~वाणी~~ वाग् (वाणीची शक्ति) हा आधार (ग्रंथ) आहे. म्हणजे ~~वे~~ वेद हे वाणीच्या शक्तिपासून उत्पन्न झाले आणि वाणी वगैरे सर्वच शक्ति ब्रह्मापासूनच उत्पन्न झाल्या म्हणून सर्वग्रंथ ब्रह्मापासूनच उत्पन्न झाले. हा भाव आहे.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड १२ :—

"इदं सर्वं यदयमात्मा" हें जें सहाव्या खंडाच्या शेवटीं सांगितलें तें कसें जाणावें तें खंड ७ ते ९ ह्यांत सांगितलें. खंड दहामध्ये या आत्म्याचें महत्व वर्ण~~ण्या~~ण्याकरितां यापासूनच ऋग्वेदादि ग्रंथ झाल्याचें सांगितलें आणि खंड अकरामध्ये दहाव्या ~~खंडा~~ खंडातील सिद्धांताची प्रमाणें सांगितली, आतां ह्या खंडांत एकच आत्मा सर्वत्र कसा आहे ते दृष्टांताने समजवून देतात.

अर्थ :— सैंधवाचा (मीठाचा) खिल्य म्हणजे खडा पाण्यांत टाकला असतां उदकांतच विरून जातो आणि वर (बाहेर) काढितां ही येत नाहीं. "इव" शब्द निरर्थक आहे असें शंकराचार्य

मला वाटतें कीं तो "इव" शब्द नसून "एव" शब्द आहे म्हणजे मूळ पाठ "उद्धरणायैव" असा असून तो भ्रष्ट होऊन "उद्धरणायेव" असा झाला. हा "एव" अन्वयांत "न"शीं जोडून अर्थ करावा) या प्रमाणें हा आला आहे (स यथा) ॥ म्हणजे ज्याप्रमाणें अशा लवणादकाच्या मिश्रणांतून जेथून जेथून आपण पाणी घेऊं तेथील तेथील पाणी खारट (लवण)च असते त्याप्रमाणें हे सर्व अनंत व अपार असलेलें मोठें भूत म्हणजे जगत घनीभूत विज्ञानच आहे. (मांडूक्यांत "प्रज्ञानघन" ह्याचा जो अर्थ आहे तोच येथें "विज्ञानघन" ह्याचा आहे. घनीभूत विज्ञान म्हणजे झोपेंतील त्रिपुटी रहित किंवा द्वैतरहित विज्ञान, म्हणजेच ज्ञानशक्ति युक्त पण ज्ञानक्रिया रहित असें विज्ञान)॥

(आणि) ह्या पंचमहाभूतांपासूनच उत्पन्न होऊन त्यांच्या बरोबरच म्हणजे त्यांचा नाश होतांच नाश पावतो म्हणजे पंचमहाभूतांच्या विशिष्टप्रकारच्या संयोगापासून उत्पन्न होऊन तो संयोग नष्ट होतांच नष्ट होतो; म्हणून मेल्यानंतर संज्ञा (द्वैतयुक्त विज्ञान त्रिपुटीयुक्त विज्ञान) असत नाहीं. असें हे मैत्रेयी मी जाहिर करतो असें याज्ञवल्क्य म्हणाला.॥ १२ ॥ जसा मिठाचा

जीवरूपानें

खडा समुद्राच्या खारट पाण्यातून उत्पन्न होतो आणि त्यांतच पुन विरतो, त्याप्रमाणेंच जीवात्मा ब्रह्मांतूनच उत्पन्न होतो व ब्रह्मांतच विरून जातो. त्रिपुटीयुक्त विज्ञानवान् जीव शरीरोत्पत्ति बरोबर ब्रह्मांतून उत्पन्न होतो व शरीरनाश बरोबर ब्रह्मांत मिळून जाऊन नाहींसा होतो व ब्रह्मांत विरून जातो. अर्थात सर्व जीव एकच ब्रह्म होत असा भाव आहे ॥१२॥ (उपसंहार प्यारा ११०५ पहा.)

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड १३ :—

बाराव्या खंडातील विधानें ऐकून मैत्रेयीच्या मनास मोठा धक्का बसला म्हणून तिची समजूत करून देण्याकरितां हा व पुढील खंड लिहिले आहेत

अर्थ :— तेव्हां ती मैत्रेयी म्हणाली " ह्या संबंधानेंच (अत्रैव) भगवंतांनी "मेल्यानंतर संज्ञा नसते" असें सांगून मला मोह उत्पन्न केला. (मा अमूमुहत् : लुङ् चें णिजंताचें रूप) ॥ ह्यावर याज्ञवल्क्याने उत्तर दिलें "अगे, मी तुला मोहपाडेल असें (मोहं) बोलत नाहीं. मीजें तुला सांगितलें तें हें (इदं) विज्ञानाला म्हणजे ज्ञानवान् होण्याला पुरे आहे (ह्यापेक्षां जास्त ज्ञानाची गरज नाहीं) ॥ (कारण जीवावस्थेंत आनंद कसा मिळेल हाच मनुष्यापुढील प्रश्न आहे आणि ह्याचाच शास्त्रांत विचार आहे.

आणि ~~ती जीवावस्था ह्या पंचमहाभूतातून उत्पन्न होते असें मी सांगितलेंच आहे व किंवा इत्यादि काही नाहीं.~~ सर्वत्र एकच आत्मा (ब्रह्म) आहे (इदं सर्वं यदय मात्मा) हें मी सांगितलेंच आहे आणि हें च ज्ञान आनंदानुभवास पुरें आहे. (अद्वैतज्ञान आनंदानुभवास पुरें आहे). सर्व जीव ब्रह्मातूनच उत्पन्न होतात आणि ब्रह्मांतच विलीन होतात म्हणजे सर्व जीव ब्रह्मच आहेत, एकच आहेत हें जें मी सांगितलें तेंच ज्ञान पुरें आहे. मेल्यानंतर संज्ञा म्हणजे जीवत्व कायम राहते किंवा नांहीं ह्या गोष्टीचें जीवास खरोखर कांही प्रयोजन नांहीं" असा भाव आहे. ~~आणि~~ याज्ञवल्क्य पुढें म्हणतात "आणि मेल्यानंतर संज्ञा रहात नांहीं असें जें मी म्हटलें तें खरेंच आहे (तें कसें तें पुढील खंडांत दिलें आहे) ॥१३॥.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ४ खंड १४: —

अर्थ: — ~~जेथें~~ जेव्हां (यत्र) द्वैताप्रमाणें अवस्था असतें तेव्हांच (तत्) एक दुसऱ्याचा वास घेतो, एक दुसऱ्याला पाहतो, एक दुसऱ्यास ऐकतो, एक दुसऱ्याला बोलतो, एक दुसऱ्या ~~चा~~चा विचार करतो, एक दुसऱ्याला जाणतो. परंतु मरणा नंतर ~~ओवेळी~~ जेव्हां सर्व आत्माच होतें तेव्हां कोणत्या इंद्रियानें (केन) म्हणजे कोणत्या नाकानें ~~कोण~~ कोणाच्या वास घेईल, कोणत्या

डोळ्याने कोणाला पाहील, कोणत्या कानाने कोणाला ऐकील, कोणत्या तोंडाने कोणास बोलेल, कोणत्या मनाने कोणाचा विचार करील, कोणत्या बुद्धीने कोणाला जाणेल? तेव्हां ज्याने हें सर्व जाणतो त्या जाणणाऱ्याला तरी कशाने जाणेल." असे याज्ञवल्क्य म्हणाला ॥१७॥. ह्या प्रमाणें ह्या चवथ्या ब्राह्मणांत एकच आत्मा सर्वत्र आहे हेंच समजून घ्यावें असें सांगितलें.

बृ० अध्याय, ब्राह्मण ५

मागील ब्राह्मणांत एकाच ब्रह्माचा विकास होऊन बहु झाले म्हणून द्वैत खरें नसून अद्वैतच खरें असें सांगितलें. येथें ते बहु परस्परास आनंद देणारे (मधु) आहेत असें सांगितलें आहे. ते बहु परस्परांस दुःखही देतात हें ही प्रत्यक्ष दिसतें. असें असून ते परस्परास आनंद देतात असें कां म्हटलें अशी शंका येते. तिचें निवारण असें सुचविलें आहे कीं धर्मानें चालल्यास ते बहु एकमेकास आनंददायक होतात. धर्म म्हणजे मागील ब्राह्मणांत सांगितल्या प्रमाणें द्वैत खोटें मानून अद्वैत दृष्टीनें वागणें.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ खंड १ :—

अर्थ :— ही पृथ्वी सर्व भूतांना मधु म्हणजे आनंद देणारी आहे. ह्या पृथ्वीला सर्व भूतें मधु म्हणजे आनंद देणारे आहेत. ह्या पृथ्वींत जो हा तेजोमय म्हणजे ~~~~ ~~पृथ्वी~~ शक्तिमय आणि अमृतमय म्हणजे आनंदमय पुरुष आहे (अध्यात्म). जो हा आणि ह्या शरीरांत शरीररूपी (शारीरः) तेजोमय म्हणजे ~~~~ शक्तिमय आणि अमृतमय म्हणजे आनंदमय पुरुष आहे, तो ~~~~ जो हा आत्मा म्हणजे आत्मतत्त्व म्हणजेच आत्माच आहे तोच होय. हेंच अमृत म्हणजे आनंद आहे हेंच ब्रह्म आहे. ~~~~ तेंच सर्व आहे ॥१॥

म्हणजे जगाची उत्पत्ति स्थिती व लय करणारें

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ खंड २ ते १९ :—

ह्या सर्व खंडाचे अर्थ मागील पहिल्या खंडाप्रमाणेंच करावे. परंतु तसें करतांना पुढील टिप्पणें लक्षांत ठेवावींत.

"वायु" म्हणजे हवा नसून शक्ति आहे.

"प्रातिश्रुत्कः"—"प्रातिश्रुत्कायाम्" असा शब्द कौ० अ० ४ खं ११ येथें ही आला आहे. तेथें त्याचा अर्थ आम्ही "प्रति ध्वनि" असा केला आहे. (येथें ~~~~ "प्रतिध्वनींत असलेला" म्हणजे प्रतिध्वनि ऐकणारा असा अर्थ घेण्यास हरकत दिसत नाहीं.

तैजसः" "त्वचेतील पुरुष" असा अर्थ शंकराचार्य करतात. तें बरोबर नाहीं. माण्डुक्यांत ~~~~ स्वप्नावस्थेंतील पुरुषाला "तैजस" म्हटलें आहे तोच अर्थ येथें घेणें

कारण ~~~~ पांच ब्रह्मपुरुषांत त्वचेचा निर्देश नाहीं छां० ३/१३ केन० खंड १ ~~~~

योग्य आहे. स्वप्नांतीलच देखावे विजेप्रमाणे चंचल ~~आहे~~ असतात म्हणून वीजेला अनुरूप अशी शरीरांतील गोष्ट स्वप्नच होय. कौ० अ० ४ खंड १८ मध्येंही स्वप्नांतील पुरुषाला "विद्युत आत्मा तेजस आत्मा" असें म्हटलें आहे. ह्यांवरून "तैजस" म्हणजे स्वप्नावस्थेंतील आत्मा हाच अर्थ ठरतो.

"सौवर" = स्वरेषु भवः सौवरः = "स्वरें" म्हणजे "सारिगमपधनि" हे सात स्वर काढणारा वाणीच शब्द ह्यामध्ये फरक दाखविण्या करितां सौवर

(विशेषण योजलें आहे)

हृदि आकाशः" = शरीरांत जीवाला रहाण्याचें ठिकाण, कोणाच्या मतें रक्ताभिसरणेंद्रिय छातींत आहे तें, इतरांच्या मतें डोक्यांतील मेंदू

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ खंड ११:—

मागील खंडांतील वस्तु एक मेकांना आनंददायक होतात त्या त्यांच्या ठिकाणीं जें धर्माचरण आहे त्यामुळेंच होतात हें दाखविण्या करितां हा खंड लिहिला आहे. (शंकराचार्यही असेंच म्हणतात) धर्म म्हणजे अद्वैत दृष्टिनें करावयाचें आचरण हें मागील ब्राह्मणावरून स्पष्टच आहे.

अर्थ: हा धर्मच सर्व भूतांना आनंद देणारा आहे. आणि सर्व भूतें धर्माला आनंद देणारीं आहेत. (म्हणजे सर्व भूतेंच धर्माप्रमाणें वागून धर्माला कायम ठेवतात) वगैरे

"धर्मः" = मनुष्यांतील धर्माचरणाची प्रवृत्ति

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ - खंड १२ :—

द्वैतभावना दुःख दायक आहे आणि अद्वैतभावनाच आनंददायक आहे ~~ह्या सत्याचे~~ हे ज्ञान होईल तर मनुष्य धर्माचरण करील हे उघड आहे म्हणून सत्य म्हणजे सम्यक् ज्ञान हे खरे आनंददायक आहे हे दाखविण्याकरितां हा खंड लिहिला आहे. मुंडकांत (३।१।५-६) सत्य म्हणजे "सम्यग्ज्ञान" असे सांगून याची फार तारीफ केली आहे हे लक्षांत ठेवल्यास हा खंड चांगला समजेल.

अर्थ:- सत्य हें सर्व भूतांना आनंद देणारें आहे. आणि सर्व भूतें सत्याला आनंद देणारी आहे म्हणजे सर्व भूते सत्याचा शोध करून व त्याचा प्रसार करून तें कायम ठेवतात) वगैरे

"सत्यः" मनुष्यातील सत्य जाणण्याची प्रवृत्ति व शक्ति. ॥१२॥

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ खंड १३ :—

अर्थ:— ही मनुष्यजाति (मानुषं) सर्वभूतांना आनंद देणारी आहे आणि सर्वभूतें मनुष्यजातिला आनंद देणारे आहेत. ह्या मनुष्यजातींत जो तेजोमय आणि अमृतमय पुरुष आहे तोच हा जो आत्मा आहे तो होय, तोच अमृत (आनंद) आहे तोच ब्रह्म आहे तोच सर्व आहे ॥१३॥

K. L. D. 11-11-42

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ खंड १४।१५ :—

अर्थ: हा आत्माच सर्व भूतांना आनंद देणारा आहे आणि सर्व भूतें ह्या आत्म्याला आनंद देणारीं आहेत. ह्या आत्म्यांत जो तेजोमय आणि अमृतमय पुरुष आहे आणि हा जो जीवात्मा (आत्मा) म्हणजे अहंकारविशिष्ट आत्मा तेजोमय अमृतमय पुरुष आहे तोच तो जो आत्मा आहे तो होय. तोच अमृत (आनंद) आहे तोच ब्रह्म आहे तोच सर्व आहे ॥१४॥.

(अहंकारा-विशिष्ट)

तोच हा जीवात्मा सर्व भूतांचा अधिपति, सर्वभूतांचा राजा आहे. ज्याप्रमाणें रथचक्राच्या नाभिमध्ये आणि धावेमध्ये अरा बसविलेल्या असतात, त्याप्रमाणें ह्या आत्म्यातच सर्व भूतें, सर्व देव, सर्व लोक, सर्व प्राण, आणि हे सर्व जीवात्मे (अर्थात दुसरे) बसविले आहेत. (जीवस्थितीतच ह्या सर्वांचें ज्ञान होते म्हणून हें म्हटलें आहे)॥ १५॥ ह्या पंधरा खंडात आधुनिक वेदांताप्रमाणें हें जग दुःखमय असल्याचें रडगाणें न गातां, हें सर्व जग धर्माप्रमाणें वागणाऱ्याला आनंदमय आहे असें दाखविलें आहे.

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ५ खंड १६–१९ :—

अर्थ: हें आनंददायक ज्ञान (मधु) आथर्वण दध्यङ् ऋषीने अश्वीनां (दोन अश्विनीकुमारांना) सांगितलें. तें पाहून म्हणजे ती हकीकत जाणूनच ऋग्वेदमंत्रकर्ता ऋषि (हा अर्थात दध्यङ् आथर्वणाहून भिन्न आहे) म्हणाला.

"तद्वां नरा सनये दंस उग्रमाविष्कृणोमि तन्यतुर्न वृष्टिम्। दध्यङ्‌ ह यन्मध्वाथर्वणो वामश्वस्य शीर्ष्णा प्र यदीम् उवाच ॥

ऋग्वेद १/११६/१२

अर्थः– हे नरा (म्हणजे पराक्रमी) अश्विनीकुमारानो (नरा हे संबोधनाचे द्विवचन मानावे; येथे विभक्ति बद्दल डा गम झाला आहे पाणिनीसूत्र ७/१/४० पहा) लाभाकरितां (सनये) तुम्ही केलेले तुमचें (वां) तें (तत्) (म्हणजे पराक्रमाचे) उग्र कर्म (दंसः। नपुंसक नामाची द्वितीया विभक्ति एकवचन), (म्हणजे त्याबरोबर असणारा वीजेचा) वीजेचा गडगडाट हा प्रकाश (तन्यतु) (तन्निनुः) वृष्टिस प्रकाशित करतो त्याप्रमाणे (न) मी प्रकाशित (आविः) करतो (कृणोमि। कृ ही धातु स्वादि गणांतही आहे) आणि आथर्वण दध्यङ् ऋषीनें जें आनंददायक ज्ञान (मधु) तुम्हास आपल्या घोड्याच्या तोंडांतून सांगितलें (अश्वस्य शीर्ष्णा) ते ही मी प्रकाशित करतो. ("ईम्" हे निरर्थक वाक्यालंकारक अव्यय आहे)। (ही कथा पुढील प्रमाणें आहे। अश्विनीकुमारानां हे ज्ञान दध्यङ् आथर्वणा पासून घ्यावयाचें होतें पण तें ज्ञान तूं त्यांना दिलेस तर तुझें डोकें मी उडवीन असा इंद्राने त्याला धाक घातला. म्हणून अश्विनी-कुमारांनीं त्या ऋषीचें डोकें अलग काढून ठेवून त्या ऐवजीं घोड्याचें डोकें बसविलें नंतर त्या डोक्यानें ऋषीनें त्यांना ज्ञान दिले तेव्हां तें घोड्याचें डोकें इंद्रानें उडविलें आणि नंतर अश्विनीकुमारांनीं ऋषीचें मूळचें डोकें ऋषीस

बसवून दिलें हेंच उग्रकर्म (येथें निर्दिष्ट आहे) ॥१६॥

हेंच आनंददायक ज्ञान (मधु) दध्यङ् आथर्वणानें अश्विनीकुमारास सांगितलें। तें जाणूनच मंत्रकर्ता ऋषि म्हणाला '

" आथर्वणायाश्विनौ दधीचे-
ऽश्व्यं शिरः प्रत्यैरयतम्।
स वां मधु प्रवोचत् ऋतायन्
त्वाष्ट्रं यद् दस्रावपि कक्ष्यं वाम् ॥
(ऋग्वेद १/११७/२२)

अर्थः — हे अश्विनी कुमारानों (अश्विना। विभक्ति बदलून डागम झाला) आथर्वण दध्यङ् ऋषीला तुम्ही अश्वाचे (अश्व्यं) डोके बसवून दिलें (प्रत्यैरयतम्। लङ्)। नंतर आपलें वचन पाळणा-या (ऋतायन्) त्या ऋषीनें त्वाष्ट्र्यास सांगितलेलें (त्वाष्ट्रं) तें आनंददायक ज्ञान जें हे दस्रानो, (पराक्रमी वीरानो) तुमचेंही गुह्य (कक्ष्य) आहे तें तुम्हांस सांगितलें. ("त्वाष्ट्रं" म्हणजे काय? त्वाष्ट्र्यास सांगितलेलें किंवा त्वष्ट्या संबधी असें दोनही अर्थ होतील. त्वष्टा म्हणजे देवांचा शिल्पकार, घडविणारा, वाढी, जग घडविणारा आत्मा हाच त्वष्टा होय, त्यासंबधी म्हणजे आत्म्यासंबधी हाच अर्थ चांगला आहे) ॥१७॥ तें हें आनंददायक ज्ञान आथर्वण दध्यङ्

(मूळच्या डोक्याच्या ऐवजी (प्रति))

(त्वाष्ट्रास सांगितलेलें असाही अर्थ करितां येईल; कारण पुढील ब्राह्मणांत अश्विनी तें ज्ञान त्वाष्ट्रास सांगितलें असें म्हटलें आहे)

ऋषीनें आश्विनीकुमारांस सांगितलें | तें हें ज्ञान पाहूनच (जाणूनच) मंत्रकर्त्या ऋषीनें म्हटलें

पुरश्चक्रे द्विपदः |
पुरश्चक्रे चतुष्पदः ||
पुरः स पक्षी भूत्वा | (हें कोठें आहे)
पुरः पुरुष आविशत || ( ) ||

श्लोकाचा अर्थः— पुरुषानें म्हणजे आत्म्यानें दोनपायांच्या पुरी म्हणजे पक्ष्यांची व मनुष्यांची शरीरें केलीं | आणि त्यानें चार पायांच्याही पुरी म्हणजे पशूंची शरीरें केलीं आणि नंतर (पुरः) पुढें पक्षी म्हणजे जीवात्मा होऊन त्या सर्व पुरींत तो पुरुष प्रवेश करता झाला. || तोच हा पुरुष सर्वच पुरींत म्हणजे शरीरांमध्ये पुरिशय म्हणजे जीवात्मा होय. ह्यानें जें व्याप केलें नाहीं (अनावृतम्), असें कांहींच नाहीं, ह्यानें ज्यांत प्रवेश केला नाहीं (असंवृतम्) असें काहींच नाहीं (मागें पहा) ||१८||. तें हें आनंदमय-क ज्ञान आथर्वण दध्यङ् ऋषीनें आश्विनीकुमारास सांगितलें | तें जाणूनच मंत्रकर्ता ऋषि म्हणाला.

" रूपं रूपं प्रतिरूपो बभूव |
तदस्यरूपं प्रतिचक्षणाय ||
इंद्रो मायाभिः पुरुरूप ईयते
युक्ता ह्यस्य हरयः शता दश ||
(ऋग्वेद ६|४७|१८)

पक्षी म्हणण्याचें कारण पक्षी जसा जमीनीवर किंवा झाडावर बसून राहतो किंवा आकाशांत संचार करतो तसा जीव निद्रेंत राहतो किंवा जागृतींत संचार करतो. जगत् निर्माण करणारा व जीव एकच आणि ~~आणि~~ आत्मा एकच असें हा मंत्र सांगतो असा मंत्रा-पुढील उपनिषद्भागाचा भाव आहे.

श्लोकाचा अर्थ :— प्रत्येक रूपामध्ये म्हणजे शरीरामध्ये त्या शरीराला अनुरूप (प्रतिरूप) असा हा पुरुष बनला। याचें तें याला स्वरूपच वर्णन करण्यास (प्रतिचक्षणाय) समर्थ आहे (याचें हें व्याकृत नामरूपात्मक स्वरूपच याला वर्णू शकतें; नामरूपरहित अव्यक्त स्वरूप याचें वर्णन करूं शकत नाहीं असा भाव आहे)

इंद्र म्हणजे पुरुष आपल्या मायांनी म्हणजे रचनाकौशल्यांनीं (पुरु म्हणजे पुष्कळ रूपें धारण करणारा दिसतो (ईयते। इ गतौ याचें कर्मणि रूप। गत्यर्थक धातु ज्ञानार्थक असतात इयते = गम्यते = ज्ञायते) कारण ह्याचें रथास जोडलेले (युक्ताः) घोडे (हरयः) म्हणजे इंद्रियें ("इंद्रियाणि हयानाहुः" हें कठवल्लीतील वचन पहा) म्हणजे अनंत हजारों (दश शताः) आहेत आणि हीजीं दहा हजारों पुष्कळ अनंत इंद्रियें (हरयः) (अनंत प्राण्यांचीं अनंत इंद्रियें होतात) तेही हा आत्माच होय; तें हें अपूर्व म्हणजे कारण-रहित, अनपरम् म्हणजे ज्यापासून दुसरें कांहीं उत्पन्न ही झालें नांहीं असें, अनंतर म्हणजे ज्याच्या अंतरांत दुसरें कांहीं नांहीं असें आणि अबाह्य म्हणजे ज्याच्या बाहेर ही दुसरें कांहीं नांहीं असें ब्रह्मच होय. सर्व शरीरांमध्ये

म्हणजे इंद्रिय-संघ अथवा शरीरें

शरीरांच्या अनंतत्वामुळें आत्मनानात्व भासतें
खरोखर आत्मा एकच असा भाव आहे.

राहून सर्व गोष्टींचा अनुभव घेणारा हा आत्मा म्हणजे जीवात्मा ब्रह्मच होय म्हणजे सर्वत्र एकच ~~आत्मा~~ आत्मा आहे, ~~हेच~~ हेंच अनुशासन म्हणजे शिकवणूक आहे. ॥ १०॥

बृ० अध्याय २ ब्राह्मण ६

ह्यांत, हे उपनिषद् म्हणजे मागील दोन अध्याय ~~कोणापासून कोणास~~ म्हणजे ह्यांतील ज्ञान कोण्या-पासून कोणास मिळत गेले तें सांगितलें आहे. शेवटला पुरुष "पौतिमाष्य" सांगितला आहे. आणि पहिला पुरुष, म्हणजे हे ज्ञान शोधून काढणारा स्वयंभु ब्रह्मा सांगितला आहे. ब्रह्मावर्तातील राज्याची, इ.सन्पूर्वी ३१०० ह्या काळी स्थापना करणारा "आनंद" नावाचा ब्रह्मा तो ~~हा~~ हाच असण्याचा संभव आहे. किंवा मागील पांचव्या ब्राह्मणांत दध्यङ् आथर्वणानें हें अश्विनींना सांगितलें असें म्हटलें आहे, त्यावरून हें ज्ञान प्रथमतः दध्यङ् आथर्वणानें ~~अश्विनी कुमारांनीच~~ शोधून काढले असाही त्याचा अर्थ असेल आणि तें खरे असेल तर दध्यङ् आथर्वण पूर्वीचीं नावें काल्पनिक असण्याचा संभव आहे. मुंडकांत आरंभीच ~~ब्रह्मदेवानें~~ ब्रह्मानें ही विद्या अथर्वणास सांगितली असें म्हटले आहे त्याशीं पहिली कल्पना म्हणजे ब्रह्मा आनंद मूळ शोधक होय ही जुळते. ~~[illegible]~~ ह्या उपनिषदाचा कर्ता कोण हे निश्चितपणें सांगता येत नाहीं.

(मागें पहा)

तथापि ह्यांतील याज्ञवल्क्याच्या हकीकतीवरून (अध्याय २ ब्राह्मण ७) याज्ञवल्क्यानंतरच केव्हां तरी पौतिमाष्यानें. येथील ह्या यादींत सांगितलेला याज्ञवल्क्य शिष्य आसुरि ह्यानें तें रचलें आणि पौतिमाष्यानें ह्या उपनिषदास शतपथांत घातलें असे दिसतें.

येथील यादीचा संपूर्ण अर्थ देण्याची गरज नाहीं. "ब्रह्म स्वयंभु" ह्याचा अर्थ आनंद ब्रह्म ह्यानें हें ज्ञान स्वतः शोधून काढलें असा अर्थ ऐतिहासिक दृष्टीनें करावा लागतो.

बृहदारण्यक अध्याय ३

बृ० अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड १।२ :—

ह्या खंडांची भाषा सुबोधच आहे. म्हणून कांहीं टिप्पणें देतो.

"अनूचानतमः" = सर्वांमध्ये श्रेष्ठ विद्वान् वक्ता.

"अवरुरोध" = देण्याकरितां कोंडवाड्यांत कोंडून ठेवल्या.

"पादाः" = "पाद" नावाचें नाणें = पलचतुर्थभाग. पाव तोळा.

"भगवंतो ब्राह्मणाः" = हें संबोधन

ब्रह्मिष्ठ = ब्रह्म + इष्ठप्रत्यय आहे. ब्रह्म = विद्वान्.

उदज; उदजताम् = अज् धातूचीं रूपें। अज् = हाकलत नेणें.

ब्रह्मचारिणं = स्वशिष्यं

उदाचकार = हाकलून नेल्या (उद् + आ + कृ + लिट्)

गोकामाः = गाईंची इच्छा करणारे

दधौ = मनः धृतवान् = निश्चय केला

बृ० अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड ३ :

ह्या ब्राह्मणांतील प्रश्न व उत्तरें आयुर्वर्धी, यज्ञाविषयीं असून तें मामुली यज्ञाच्या भाषेंत सांगितले आहेत. अर्थात् येथें परोक्षवाद आहे. हे लक्षांत ठेवलें तरच ह्या ब्राह्मणाचा समंजस अर्थ

लागतो. पण त्याकरितां यज्ञाची परिभाषा (मागें पहा) २१८

अर्थ:- अश्वलानें विचारलें, हे याज्ञवल्क्या, हें सर्व जग जर मृत्यूनें पकडलेलें (आप्तं) आणि मृत्यूनें वश केलेलें (अभिपन्नं) आहे तर यजमान मृत्यूच्या पकडीपासून (आप्ति) कोणत्या साधनानें मुक्त होईल॥ याज्ञवल्क्यानें उत्तर दिलें: "आयुष्य यज्ञाची वाचा च असा जो होता ऋत्विक अग्नि आहे त्यानें म्हणजे कर्मानें ("अविद्यया मृत्युं तीर्त्वा" हें ईशांतील वचन हेंच सांगतें आणि तेथील श्लोक १८ मध्ये जो अग्नि आहे तो कर्मदेवताच होय हें तेथील विवरणांत दाखविलेंच आहे॥ कठवल्ली १/१२-१८ यांत ही अग्नि"चा हाच अर्थ आहे असें तेथील विवरणांत दाखविलें आहे.) (मामुली यज्ञाचा वाचा हाच खरा होता आणि आयुष्य यज्ञाची खरा होता कर्म होय म्हणून "कर्मास" आयुष्य-यज्ञाची वाचा असें म्हटलें आहे. आणि हेंच पुढें सांगितलें आहे.)

(अजीबात)

(कारण कर्मानेंच मृत्यु तरतो)

(कारण वाणीनें मंत्र म्हणणे हाच यज्ञ होय)

वाक् ही मामुली यज्ञाचा खरा होता होय, हा जो अग्नि आहे तो म्हणजे आयुष्य यज्ञातील कर्म तें जणूं यांतील वाणीच होय म्हणून "अग्नि" हा आयुष्य यज्ञाचा होता. तोच मुक्ति आहे म्हणजे मृत्यूपासून सोडवितो (कर्मच मृत्यूपासून मनुष्यास राखते ~~तोच अतिमुक्ति आहे~~ आणि त्याचें आयुष्य वाढवितें)॥. ही मुक्तिच

लक्षात ठेवली पाहिजे. ती अशी आहे. यज्ञांत यजमानास मदत करणारे ऋत्विज् चार असतात त्यांस होता (होतृ), उद्गाता (उद्गातृ), अध्वर्यु आणि ब्रह्म म्हणतात. होता ऋग्वेदाचे मंत्र म्हणतो, उद्गाता सामवेदाचे मंत्र गातो, अध्वर्यु यजुर्वेदाचे मंत्र म्हणतो आणि ब्रह्मा त्यासर्वांवर देखरेख करतो.

~~म्हणजे कर्मच मनुष्यास मेल्यानंतर कीर्तिरूपानें जिवंत ठेवते~~ ॥ अतिमुक्ति होय. म्हणजे (मागे पहा)

बृ० अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड ४ :— कर्मानीं आयुष्य वाढविणे ही मृत्युपासून अतिशय मोठी सुटका होय असें याज्ञवल्क्य म्हणाला त्याचा अर्थ ठराविक दिवसांनीं त्याला मृत्यू येणारच तर त्या ठराविक मृत्यू पासून कसें सुटावें हाच प्रश्न आणि ह्याचेंच उत्तर ह्या खंडांत आहे.

अर्थः — "जर हें सर्व अहोरात्रांनीं पकडलेले (आहे) आणि वश केलेलें (आधीपनं) आहे म्हणजे ठराविक दिवसांनीं सर्वच मृत्यु पावतात, तर आयुष्ययज्ञाचा यजमान ह्या अहोरात्रांच्या पकडीपासून कोणत्या उपायानें ~~मनुष्य~~ अजीबात सुटेल"! असा प्रश्न अश्वलानें केला. त्यावर याज्ञवल्क्यानें उत्तर दिले, "आयुष्य यज्ञाचा डोळाच असा जो हा अध्वर्यु ऋत्विक आदित्य आहे त्यानें म्हणजे जागृतिनें, (डोळा हा जागृतिचा दर्शक आहे हें ह्या ७१५ च्या विवरणांत दाखविले आहे. डोळे ज्याच्या साहाय्यानें ~~सहाय्याशिवाय पाहू शकत नाहीत~~ पाहतात. तो सूर्य हि अर्थातच जागृतिचा दर्शक आहे असें येथें मानलें पाहिजे. कारण सामान्यतः सूर्य उगवतांच मनुष्य जागृत होतात आणि मावळतांच झोपी जातात.).

कारण जागृतीचा काळ आळसांत न घालवितां, उद्योगांत घालवून जागृतीचा पूर्ण उपयोग करून घेणें हें आयुष्य वाढविण्याचे साधनच आहे.

*डोळा म्हणजे जागृति ही ~~सामान्य~~ मामुली यज्ञाचा खरा अध्वर्यु होय. (कारण जागृतीतच यज्ञ होऊ शकतो.)

कर्म करून आयुष्य वाढणें ही मृत्यूपासून अतिशय मोठी म्हणजे अजीबात सुटका होय; हीपेक्षां जास्त मोठी म्हणजे अजीबात सुटका होऊं शकत नाहीं; अजीबात न मरणें हें शक्य नाहीं, आयुष्य वाढविणें हेंच शक्य आहे आणि तें कर्मानींच शक्य आहे असा भाव आहे ॥३॥

आणि हा सूर्य आहे तो आयुष्ययज्ञातील उद्गाता होय म्हणून सूर्य हा आयुष्ययज्ञांतील अध्वर्यु होय. तोच म्हणजे जागृतिच मुक्ति होय. म्हणजे जागृतिचा योग्य उपयोग करून घेणें हेंच अहोरात्रा मुळें होणाऱ्या आयुष्यक्षयापासून होणारी मुक्ति म्हणजे सुटका होय. आणि हीच अति-मुक्ति होय म्हणजे हिच्यापेक्षा जास्त सुटका अहोरात्रापासून होऊं शकत नाहीं ॥४

बृ० अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड ५ :- जागृतिचा उपयोग करून घ्यावा हें मागील खंडांत सांगितलें पण जागृतिच नेहमीं रहात नाहीं. जागृति कांहीं वेळ राहिली कीं झोंप येतेच. त्या झोपेतून सुटका कशानें होईल तें ह्या खंडांत सांगितलें आहे.

अर्थः- " हे याज्ञवल्क्या, जर हें सर्व जग पूर्वपक्ष आणि अपरपक्ष ह्यांनीं पकडलेलें आणि वश केलेलें आहे म्हणजे मनुष्य जर जागृति ह्या पूर्वपक्षानंतर निद्रा ह्या अपर पक्षानें पकडला आणि वश केला जातो, तर कोणत्या उपायानें यजमान त्या पकडीतून अजीबात सुटेल." असें अश्वल म्हणाला. याज्ञवल्क्यानें उत्तर दिलें " आयुष्य यज्ञाचा प्राण (श्वास) जो असा हा उद्गाता ऋत्विक् वायु (प्राण) आहे त्यानें. कारण मनुष्य निजला असतां वायु प्राण म्हणजे जागा राहून त्याला पुनः जागृतींत आणतो (प्रश्नोपनिषद

३/३ पहा) यज्ञाचा खरा उद्गाता प्राणच आहे (कारण श्वासा वाचून उद्गानच करतां येत नांहीं) आणि जोहा वायु (प्राण) आहे तोच प्राण (श्वास) होय. तो वायुच (प्राणच) आयुष्य यज्ञाचा उद्गाता. तोच मुक्ति म्हणजे प्राणाला जर शाबूत (सुरक्षित) ठेवलें तर मनुष्याचें तो निद्रेतून लवकरचें जागृतींत परत आणून लवकरचें त्याची निद्रेतून सुटका करतो. हीच अतिमुक्ति होय म्हणजे ह्यापेक्षा जास्त मोठी सुटका निद्रेपासून होऊं शकत नांहीं ॥५॥
(मागें पहा)

बृ० अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड ६ :—

मृत्युपासून, अहोरात्रापासून आणि निद्रेपासून मुक्ति मिळाली तरी तेवढ्यानें मनुष्याचें समाधान होत नांहीं. त्याशिवाय आनंद म्हणजे येथें ज्याला स्वर्ग लोक म्हटलें आहे तो त्याला पाहिजे असतो. तो कशानें मिळेल ते ह्या खंडांत सांगितलें आहे.

अर्थ :— अश्वल म्हणाला " हे याज्ञवल्क्या ह्या अंतरीक्षाला जणं कांहीं आधार नांहीं (अनारंबनं = अनालंबनम् / रलयोरभेदः) तरमग त्या अंतरीक्षाला कोणत्या पायरीनें (आक्रमेण) ओलांडून यजमान यापलीकडच्या स्वर्ग लोकास जातो. आयुष्य यज्ञाच्या संबंधें असा जोडा. मन ब्रह्मा ऋत्विक आहे त्यानें (कारण मामुली यज्ञानें यजमान म्हणजे चंद्राच्या पायरी सारखा उपयोग करून चंद्रलोकांत जाऊन, नंतर तेथून स्वर्गांत

~~सावधेवले म्हणजे~~

~~अभ्यास केली आहे सावे [illegible]~~

~~करून निजले तर~~.

शरीर नीरोगी असले तर निद्रा फार लांबकाळ असत नाहीं हीच निद्रेपासून अतिमुक्ति होय असा भाव आहे ॥ ५ ॥

९२
जाले अशी समज आहे (याप्रमाणेंच आयुष्ययज्ञांत मनानेंच मनुष्य आनंदाचा अनुभव घेतो.
"का ऽऽनंदता मन एव सम्राट" बृहदारण्यकांतच ४।१।६ येथें स्पष्टपणें सांगितलें आहे) यज्ञाचा खरा ब्रह्मा मनच आहे. हा जो चंद्र आहे तो मनच होय. अर्थात ते मनच ब्रह्मा होय. तोच मुक्ति होय. (म्हणजे मनानें आनंद मानल्यानेंच तो दुःखापासून मुक्त होतो) ही मुक्तिच अतिमुक्ति होय. हिच्या पेक्षा जास्त मोठी मुक्ति (सुटका) दुःखापासून नाहीं ॥ ह्या प्रमाणें म्हणजे अजीबात सुटका. अतिमुक्ति सांगितल्या आतां संपदा म्हणजे लाभ सांगतो. ॥ ६ ॥

बृ. अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड ७ : — मागील खंड ३।६ ह्यांत जागृतीत कर्मे करावींत असें सांगितलें आतां ह्या ७ ते १० खंडांत कर्मे कोणती करावीत आणि त्यांनीं लाभ कोणता होतो तें परोक्षवादानें सांगितलें आहे. ह्या खंडांमध्ये "अद्य" हा शब्द फार महत्वाचा आहे. त्याचा अर्थ आज म्हणजे जो जागृतीचा काळ चालू (वर्तमान) असतो त्यांत असा केला पाहिजे.
अर्थ : अश्वलानें विचारलें " हे याज्ञवल्क्या, ह्या अयुष्ययज्ञांत वर्तमान जागृती क्रियाकाळांत होता जो अग्नि (कर्म) तो किती ऋचांनीं आपलें कर्म करील." याज्ञवल्क्यानें उत्तर केलें "तीन ऋचांनीं" अश्वलानें विचारलें "त्या तीन कोणत्या"

याज्ञवल्क्याने उत्तर दिले "पुरोनुवाक्या (शेती) याज्या (वीणकाम) आणि तिसरी शस्या (घरबांधणी) च" ह्यावर अश्वलाने विचारले "यांनी तो काय मिळवितो" याज्ञवल्क्याने उत्तर दिले "प्राणाला धारण करणारे (प्राणभृत्) जें कांही आहे तें म्हणजे अन्न, वस्त्र आणि राहण्यास घर हें तो मिळवितो ॥ ७ ॥.

बृ० अध्याय ३ ब्राह्मण १ खंड ८ :—

अर्थ :—अश्वलाने विचारले "हे, याज्ञवल्क्या, ह्या आयुष्य यज्ञांत, वर्तमान जागृतिच्या काळांत अध्वर्यु जो आदित्य (जागृति) तो किती आहुतींचें हवन करील." या०ने उत्तर दिले "तीन आहुतींनी" अ०नें विचारलें "त्या तीन कोणत्या?" या०ने उत्तर दिले "(१) ज्यांचें हवन केलें असतां ज्या पेटतात (उज्ज्वलंति) त्या घृता-सारख्या आहुति म्हणजे ज्ञान मिळविण्याच्या क्रिया, (२) ज्यांचे हवन केलें असता ज्या फार आवाज करतात (अतिनेदंते; नद् अव्यक्त शब्दे ह्याचें हे छांदस रूप समजावें किंवा मूळ पाठ "अतिनदंते" असा मानावा.) त्या मांसासारख्या आहुति म्हणजें संतति मिळविण्याची क्रिया (३) ज्यांचें हवन केलें असतां ज्या जमिनींत जिरतात (अधिशेरते) त्या दूधसोमरस-

